СИРОЧУДДИН АЛИХОНИ ОРЗУ

# ЧАРОҒИ ҲИДОЯТ

*Таҳияи матн бо пешгуфтор,*
*тавзеҳот, феҳрист*
*ва луғатномаи*
*АМОН НУРОВ*

ДУШАНБЕ
«ИРФОН»
1992

ББК 81.2-4
С 60

Муҳаррир *Ҷ. Почоев*

**Сироҷуддин Алихони Орзу.**

С 60 Чароғ и ҳидоят.— Душанбе: Ирфон, 1992.— 288 саҳ.

«Чароғи ҳидоят» — яке аз машҳуртарин фарҳангҳои тафсирии форсӣ-тоҷикист, ки соли 1734 таълиф шудааст. Фарҳанг захираи бои калимаву истилоҳоти форсӣ, паҳлавӣ, дарӣ, сурёнӣ, лотинӣ ва арабиро аз 37 сарчашмаи илмию лексикографӣ ва осори мансуру манзум истифода бурда, аз осори 186 шоиру нависандаи форсизабони Ҳиндустон, Эрон, Мовароуннаҳр, Хуросон, Озарбойҷон, Туркия ҳамчун шоҳиди маънои мисолҳо овардааст.

Ин фарҳанг сарчашмаи муътабари фразеологиест, ки аз он аксари мураттибони минбаъдаи фарҳангҳои тафсирию дузабона истифода бурдаанд

Фарҳанг барои мутахассисони соҳаҳои гуногуни илму маърифат ва доираи васеъи хонандагон тасниф шудааст.

С $\frac{4602000000-82}{501(12)-92}$ 92 ББК 81.2-4

ISBN 5—667—00330—9

*СИРОҶУДДИН АЛИХОНИ ОРЗУ*

**ЧАРОҒИ ҲИДОЯТ**

Муҳаррири ороиш *В. Нелюбов*

Муҳаррири техникӣ *Л. Шашкова*

Мусаҳҳеҳ *Н. Нурмуҳаммад*

Ҳуруфчин ва саҳифабанди китоб *Г. Қосимов*

БИ № 2325 Ба матбаа 17. 09. 90 супурда шуд. Ба чопаш 13. 02. 92 имзо шуд. Формати 60×90 1/16. Коғази типографии № 2. Гарнитурааш адабӣ. Чопаш барҷаста. Ҷузъи чопии шартӣ 18,20. Ҷузъи нашрию ҳисобӣ 25,84. Адади нашр 25000. Супориши № 338.

Душанбе, нашриёти «Ирфон», кӯчаи Айнӣ, 126.

Комбинати полиграфии Комитети давлатии Ҷумҳурияти Тоҷикистон оид ба матбуот. Душанбе, кӯчаи Айнӣ, 126.





## ПЕШГУФТОР

Забони форсӣ-тоҷикӣ дар давоми як давраи тӯлонии таърихӣ, замони ҳукмронии Империяи Муғулҳои Кабир дар Ҳиндустон, ба яке аз забонҳои адабии давлатӣ табдил ёфт. Ба ин забон осори бойи гуногуни илмию адабӣ офарида шуд. Ва ин тақозо мекард, ки барои гурӯҳҳои мухталифи мардуми Ҳиндустон ва берун аз ҳудуди он фарҳангҳои тафсирӣ тартиб дода шаванд. Бинобар ин фарҳангҳои тафсирии гуногун, аз қабили «Баҳори Аҷам», «Бурҳони қотеъ», «Фарҳанги Ҷаҳонгирӣ», «Фарҳанги Рашидӣ», «Чароғи ҳидоят» ва ғайра тартиб дода шуданд.

«Чароғи ҳидоят» яке аз фарҳангҳои тафсирии фразеологии форсӣ-тоҷикист, ки Сироҷуддин Алихони Орзу соли 1734 таълиф кардааст. «Чароғи ҳидоят» давом (дафтари дуввум)-и фарҳанги «Сироҷ-ул-луғот» буда, беш аз 2075 калимаву ибораро дар бар мегирад

Алихони Орзу ҳангоми номгузории фарҳангаш аз байти шоири шаҳир Низомии Ганҷавӣ илҳом гирифтааст, ки роҷеъ ба ин дар пешгуфтори «Чароғи ҳидоят» чунин меорад: «Чун аз ашъори шайхи гиромӣ Хоҷа Низомии Ганҷавӣ раҳматуллоҳи алайҳи ин байт ба тариқи фол дар ҳаққи ин нусха баромадааст, байт:

Ҳирадро ту равшанбасар кардаӣ,
**Чароғи ҳидоят ту бар кардаӣ.**

Сироҷуддин Алихони Орзу ҳангоми таълифи фарҳанг аз 37 сарчашмаи илмию адабӣ, лексикографӣ ва осори манзуму мансури 186 шоиру нависандаи форсизабони Ҳиндустон, Мовароуннаҳр, Хуросон, Эрон, Озарбойҷон ва Туркия истифода бурдааст.

Мувофиқи маълумоти Д. Баҳриддинов (ниг. ба адабиёти пешгуфтор) дар «Чароғи ҳидоят» 1913 байт ва 14 порчаи насрӣ ҳамчун мисол барои тасдиқи маонии калимаву ибораҳои фарҳанг оварда шудааст, ки аз онҳо 51 байт ба худи муаллифи «Чароғи ҳидоят» тааллуқ дошта, 160 байт бе зикри номи муаллиф мебошад.

Дар фарҳанг асосан калимаву ибораҳои рехтаи душворфаҳми шоирони муосири муаллиф шарҳу эзоҳ ёфтаанд, ки ба он форсизабонони Ҳиндустон эҳтиёҷ доштанд ва аксари ин лексика дар фарҳангҳои пешина, аз қабили «Баҳори Аҷам», «Бурҳони қотеъ», «Маҷмаъ-ул-фурс» ва ғайра нестанд.

«Чароғи ҳидоят» калимаҳои зиёди иқтибосии ҳиндӣ, урду, арабию туркӣ, инчунин моддаҳои луғавии нав, мафҳумҳои зиёди таърихӣ, этнографӣ, ҷуғрофӣ ва истилоҳоти соҳаҳои дигарро низ фаро гирифтааст, ки барои омӯхтани таъриху маданияти халқҳои форсизабон арзиши бебаҳо доранд.

Гарчанде муаллифи «Чароғи ҳидоят» таъкид мекунад, ки ин фарҳанг танҳо барои аҳолии форсизабони Ҳиндустон таъин шудааст, мо ба ин розӣ шуда наметавонем, чунки он барои мардуми Мовароуннаҳр, Афғонистону Эрон низ як хел хидмат мекунад.

Доктор Шаҳриёри Нақавӣ дар асари тадқиқотиаш «Фарҳангнависии форсӣ дар Ҳинду Покистон» оид ба «Чароғи ҳидоят» меорад: «Чароғи ҳидоят» дорои луғоти муфрада ва мураккаба ва истилоҳотест, ки шуарои асри Сафавӣ онро ба кор мебурданд. Монанди «Сироҷ-ул-луғот» дар ин китоб низ Хони Орзу дар таҳқиқи матолиб камоли ҷиддиятро ба харҷ додааст ва аз ин ҳайс «Чароғи ҳидоят» арзиш ва аҳамияти басазое дорад».

Ба сабаби афзудани эътибор ва эҳтиёҷ ба «Чароғи ҳидоят» ин фарҳанг

дар замимаи «Ғиёс-ул-луғот» ва «Мунтахаб-ул-луғот» чандин маротиба дар Ҳиндустон солҳои гуногун (1874, 1878, 1880, 1881, 1889) дар матбаъаи Навил Кишур ва Низомии Қонпур чопи сангӣ шудааст. Солҳои охир бо саъю кӯшиши оқои Муҳаммад Дабири Сиёқӣ тавассути Қонуни «Маърифат» (Теҳрон, 1959) ба табъ расид.

Инак бори нухуст бо алифбои имрӯзаи тоҷикӣ нашр мегардад. Дар вақти ба чоп ҳозир кардани фарҳанги «Чароғи ҳидоят» нусхаҳои чопии мазкур муқоисатан истифода бурда шуданд.

Дар охири фарҳанг тавзеҳот ва луғатнома (-и тамоми калимаву ибора ва истилоҳоти фарҳанг ба тартиби алифбои ҳозира, бо сабти навишти арабиашон ва ишораи саҳифаи китоб) илова гардидааст.



## СОХТИ ФАРҲАНГ

### а) тартибу қоидаҳои асосии «Чароғи ҳидоят»

1. Дар «Чароғи ҳидоят» ҷобаҷогузории калимаҳо мувофиқи тартиби ҳарфҳои аввалу дуввум аст, тартиби ҳуруфи дигари дохилии калимаҳо ба эътибор гирифта нашудааст.

2. Таркибу ибораҳои озоду устувор низ чун воҳидҳои луғавии алоҳида, мувофиқи тартиби ҳарфҳои аввалу дуввум ҷойгир шудаанд.

3. Эъробгузорӣ (яъне бо ҳаракатҳои фатҳа, касра, замма хондани ҳарф — овозҳои ҳамсадои калимаҳо) пурра риоя карда шудааст.

4. Этимологияи (ба кадом забон мансуб будани калима)-и баъзе калимаҳо дода мешавад.

5. Барои таъйид ва таъкиди маънои калимаву ибораҳо аз ашъори шуаро мисолҳо оварда шудаанд.

6. Дар фарҳанг намудҳои зерини шарҳ истифода шудаанд: а) шарҳ бо синонимҳо; б) шарҳи пурра (ба воситаи як-ду ибора ё як ҷумлаи мухтасар); в) шарҳи энциклопедӣ (дар истилоҳот); г) шарҳи антонимӣ.

7. Ҳангоми шарҳу эзоҳи баъзе калимаву ибораҳо (барои хубтар фаҳмидани маънои онҳо аз тарафи ҳиндузабонон) муаллиф муродифҳои ҳиндии онро меорад.

8. Маълумотҳои лексикӣ-грамматикӣ дар дохили худи мақолаҳои луғавӣ оварда шудаанд.

9. Баъзе маъноҳои воҳидҳои луғавии барои хонанда фаҳмо шарҳ дода нашуда, бо ибораи «маъруф аст» ишора гардидаанд.

10. Сабаби таълифи луғат, таркиби лексикӣ, сарчашмаҳои илмию адабӣ ва лексикографӣ, баъзе принципҳои таълифи фарҳанг дар муқаддимаи «Чароғи ҳидоят» мухтасар баён карда шудааст.

### б) тартибу қоидаҳои асосии чопи «Чароғи ҳидоят» бо алифбои ҳозира

1. Матни пурраи «Чароғи ҳидоят» (бе тағйири услуб, тартиб ва тарзи ифодаи муаллиф) бо айнан нигоҳ доштани сохт ва структураи лексикографиаш ба чоп ҳозир шудааст.

2. Калимаву ибора ва истилоҳоти тафсиршаванда фақат ба алифбои ҳозира дода шуда, шакли навишти арабиашон дар охири китоб (дар луғатнома) оварда мешавад.

3. Пас аз навишти калима ва ибораҳои эзоҳшаванда ба алифбои ҳозира эъробгузорӣ (яъне бо ҳаракатҳои фатҳа, касра, замма хондани ҳарф-овозҳои ҳамсадои навишти арабии калимаҳо) сарфи назар шудааст.

4. Дар вақти тавзеҳи калимаҳои омограф (калимаҳои ҳамшакл дар алифбои арабӣ) шарҳи сохти фонетикии калимаҳои дохили мақолаи луғавӣ (яъне эъробгузорӣ) нигоҳ дошта мешавад. Масалан:

**БАҲОРӢ** — мансуб ба **баҳор**; ва дар ҳиндӣ *ба касри аввал* (яъне **Биҳор**)* ду маънӣ дорад... Ва аҳли Эрон дар ин лафз ғалат карда *ба фатҳи аввал* (яъне **баҳорӣ**)* хонанд ва дар ашъор оранд.

**БАМ** — муқобили **зер** (*ба касри зои тозӣ*); ва зарби дасте, ки бар сари касе зананд ва сарчанг ҳамин аст.

5. Калимаҳои омограф пас аз эъробгузорӣ дар қавсайн оварда бо ҳарфи сиёҳ чоп мешаванд. Агар пас аз қавс ситорача гузошта шуда бошад, иловаи ба чоп ҳозиркунандаи матн аст.

6. Ҳамаи калимаҳои омограф, ки дар алифбои ҳозира имлояшон гуногун аст, дар луғатномаи фарҳанг ба тартиби алифбои имрӯза (бо ишораи саҳифаи сабташ) оварда мешаванд.

7. Ҳангоми кӯчондани матн бо ҳуруфи имрӯза тарзи талаффузи нишондодаи муаллиф риоя шудааст.

8. Баъзе калимаву ибораҳо, ки муаллиф онҳоро дар фарҳанг шарҳ надода, бо ишораи «маъруф аст» кифоя кардааст, дар тавзеҳот шарҳу эзоҳ ёфтаанд.

9. Калимаҳои аз қабили **мӯҳр, мӯътамад, мӯҳташам** (محتشم ، معتمد ، مهر) ки дар навишти арабиашон вови маҷҳул, яъне ӯ надоранд) ба тарзи **муҳр, муътамад, муҳташам** навишта шуданд.

10. Баъзе саҳву хатоҳое, ки дар мақолаҳои луғавӣ ҷой доштанд, дар қисми тавзеҳот тасҳеҳ шуданд. Дар чунин маврид болои ғалатнома рақам гузошта шуд.

11. Барои осон шудани истифодаи фарҳанг, дар охири китоб луғатномаи тамоми калимаву ибора ва истилоҳоти «Чароғи ҳидоят» ба тартиби алифбои ҳозира (бо сабти навишти арабиашон ва ишораи саҳифаи китоб) оварда шудааст.

12. Ҳамзаи калимаҳо дар алифбои имрӯза бо аломати сакта ифода карда шудааст.

13. Дар алифбои арабиасоси тоҷикӣ аломатҳои китобатӣ, абзац, қавсҳо ва ғайра дар истифода набуд. Барои саҳеҳтар гардидани матни фарҳанг воситаҳои имлоии мазкур истифода бурда шуданд.

## АЛИФБОИ АРАБИАСОСИ ТОҶИКӢ ВА МУРОДИФҲОИ ҲОЗИРАИ ОН

## الفبای عربی‌اساس تاجیکی و مرادفهای حاضرهٔ آن

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| آ | о | ذ | з | غ | ғ |
| ا | а, и, э, у, ӯ | ر | р | ف | ф |
| ب | б | ز | з | ق | қ |
| پ | п | ژ | ж | ك | к |
| ت | т | س | с | گ | г |
| ث | с | ش | ш | ل | л |
| ج | ҷ | ص | с | م | м |
| چ | ч | ض | з | ن | н |
| ح | ҳ | ط | т | و | в, у, ӯ |
| خ | х | ظ | з | ه | ҳ |
| د | д | ع | а, и, у, ъ | ی | и, е, й |

* * *

Муҳаққиқ ва адиби номвар, шоир ва луғатнависи маъруф Сироҷуддин Алихони Орзу соли 1689 дар шаҳри Гвалиёри Акбаробод (Агра) ба дунё омадааст. Номи падараш Ҳисомуддин. Насаби Орзу аз тарафи падар ба аллома Камолуддини Деҳлавӣ ва аз ҷониби модар ба шайх Муҳаммадулғавси Гвалиёрӣ мерасад. Орзу тахаллуси шоирии Алихон аст, ки дар ин хусус худи ӯ дар «Чароғи ҳидоят» дар шарҳи калимаи **орзу** меорад:

ОРЗУ — маъруф; ва тахаллуси муаллифи ин нусха, чунонки гуфта, байт:

**Ба юмни ишқи ту мақбули оламе шудаам,**
**Кадом дил, ки дар-ӯ ҷои Орзуи ту нест?**

Орзу таълими ибтидоиро дар Гвалиёр фаро гирифта, илмҳои расмии замонашро аз худ мекунад. Аз 14-солагӣ ба шеъргӯӣ мепардозад. Ӯ дар синни 24-солагӣ аз тарафи ҳокими Гвалиёр ба яке аз мансабҳои маъмурӣ таъин мегардад. Алихони Орзу соли 1719 ба Деҳлӣ меояд. Дар ин ҷо низ таҳсилу таълим ва таълифро такмил дода, байни аҳли илму фазл соҳиби обрӯю эътибор ва сазовори эҳтироми хосу ом мегардад.

Дар Деҳлӣ тахти сарпарастии Мӯътамануддавла Исҳоқхон ва баъд аз ӯ писараш Наҷмуддавла қарор мегирад. Ӯ соли 1754 ба шаҳри Лакҳнав меояд ва сокини он ҷо мегардад. Дар ин айём Шуҷоъуддавла ба ӯ моҳонаи 3000 рупиягӣ нафақа таъин мекунад. Сироҷуддин Алихони Орзу дар ҳамин шаҳр ба таърихи 23 рабеъуссонии 1169 ҳ. қ. (1755/56 милодӣ) аз олам чашм пӯшид. Дар Лакҳнав ӯро ба хок супурданд. Баъд аз чанд гоҳ бародарзодааш Муҳаммад Ҳасанхон ҷасади ӯро ба Деҳлӣ оварда, дар он ҷо дафн кард. Мир Ғуломалии Озод дар таърихи вафоташ гуфтааст:

Хони волишон Сироҷуддин Алӣ,
Шамъи равнақбахши базми гуфтугӯ.
Зад рақам Озод соли реҳлаташ:
«Раҳмати комил ба рӯҳи Орзу».

* * *

Фаъолияти илмию адабии Алихони Орзу бисьёрсоҳа аст. Дар ҳама ҷабҳаҳои илмҳои гуманитарии замонааш: таърих, фалсафа, назарияи мусиқӣ, илми баён, грамматика, услубшиносӣ ва луғатнависӣ таълифот ва таснифоти гиронқимате ба ёдгор гузоштааст.

Мероси илмию адабии ӯро ба тариқи зайл метавон тақсим кард:

### а) таълифоти лексикографӣ

1. «Сироҷ-ул-луғот» (фарҳанги тафсирии форсӣ-тоҷикӣ, ки захираи луғавии шоирони пешинро фаро гирифтааст).
2. «Чароғи ҳидоят» (фарҳанги тафсирии фразеологии форсӣ-тоҷикист, ки калимаву ибораҳои рехтаи душворфаҳми шоирони муосири муаллифро шарҳу эзоҳ медиҳад).
3. «Мусталаҳот-уш-шуаро-ул-ҳадисат» (фарҳанги тафсириест, ки истилоҳоту таркиботи шоирони навинро эзоҳ медиҳад).
4. «Наводир-ул-алфоз» (калимаҳои нодир дар забони ҳиндӣ).
5. «Шугуфаи роз» (дар шарҳи «Искандарнома»-и Низомӣ).
6. «Шарҳи қасоиди Урфӣ».
7. «Хиёбони Гулистон» (дар шарҳи «Гулистон»-и Саъдӣ).

**б) осори адабӣ**

1. «Маҷмаъ-ун-нафоис» (тазкираи шуарои форсизабон. Мувофиқи маълумоти Ғуломалии Озод тазкира соли 1750 навишта шудааст. Ин асар оид ба адибони форсизабони муосири муаллиф маълумот медиҳад).
2. «Мавҳибати узмо» (дар илми маонӣ).
3. «Атийяи кубро» (дар илми бадеъ).
4. «Танбеҳ-ул-ғофилин» (асари ҳаҷвӣ дар радди ашъори Шайх Алии Ҳазин).
5. «Сироҷ ва Ҳоҷ» (ҷавобҳои эътирозоти Мулло Мунир бар ашъори баъзе шуарои мутааххирин).
6. «Меъёр-ул-афкор» (оид ба қоидаҳои сарфу наҳви форсӣ).
7. Маснавии «Ҷӯшу хурӯш» (назира ба «Сӯзу гудоз»-и Мулло Навъӣ).
8. Маснавии «Сӯзу соз» (назира ба «Маҳмуд ва Аёз»-и Мулло Зулолӣ).
9. «Олами об» (дар ҷавоби «Соқинома»-и Мулло Зуҳурӣ).
10. Маснавии «Фасонаи ибрат» (дар пайравии «Қазову қадар»-и Муҳаммадқулии Салим).
11. Девони ашъор (оид ба миқдори байтҳои девон маълумотҳо мухталифанд: а) дар муқаддимаи нашри Теҳронии «Чароғи ҳидоят» 30 ҳазор байт; б) дар асари Шаҳриёри Нақавӣ «Фарҳангнависии форсӣ дар Ҳинду Покистон», 5 ҳазор байт; в) дар рисолаи тадқиқотии Дарвеш Бахриддинов 3 ҳазор байт қайд шудааст.

Алихони Орзу осори насрии дигаре низ бо номи «Паёми шавқ», «Гулзори хиёл», «Обрӯи сухан» ва ғайра дорад.

## АДАБИЁТ


1. *Алиев Г. Ю.*, Персоязычная литература Индии. М. «Наука», 1968.
2. *Баҳриддинов Д.*, «Чароғи ҳидоят»-и Сироҷуддин Алихони Орзу ва муқоисаи он бо лексикаи забони адабии ҳозираи тоҷик. Дастнависи диссертация барои гирифтани унвони номзади илмҳои филология (таҳти рақами 28, китобхонаи Институти забон ва адабиёти ба номи Рӯдакии АФ РСС Тоҷикистон), Душанбе, 1981.
3. *Капранов В. А.*, Фарсиязычная (таджикско-персидская) лексикография в Индии XVI—XIX вв., Автореф. дисс. на соискание докт. фил. наук.— Душанбе, 1973.
4. *Шаҳриёри Нақавӣ*, «Фарҳангнависии форсӣ дар Ҳинду Покистон». Аз интишороти идораи кулли нигориши Вазорати фарҳанг, 1341 ҳ. ш. Чопхонаи Донишгоҳи Теҳрон.




## БИСМИЛЛОҲ-ИР-РАҲМОН-ИР-РАҲИМ

Аммо баъди ҳамди возеъи ҷамеъи луғот ва салот бар афсаҳ ва афэали мавҷудот, мегӯяд фақири касируттақсир **Сироҷуддин Алии Орзу** — тахаллус, ки ин нусха дар маънии дафтари дуввум аст аз китоби «Сироҷ-ул-луғот», дар баёни алфоз ва истилоҳоти шуарои мутааххирини форсӣ мусаммо ба «Чароғи ҳидоят», ки дохили ҳеҷ китоби луғат мисли «Фарҳанги Ҷаҳонгирӣ» ва «Сурурӣ» ва «Бурҳони қотеъ» ва ғайраҳо нест. Ва сабаби таълиф он аст, ки чун аксари ҳимам масруфи мутолаъа ва хондани кутуби ҷадида ва қадимаи форсӣ дидам ва маонии баъзе аз алфоз ва аксари истилоҳ дар кутуби мазкура наёфтам. Бар ҳар чи иттилоъ даст ба ҳам дод бо асноди он аз ашъори устодон дар ин нусха дарҷ кардам, магар он чи ки аз муҳоварадонон ба таҳқиқ пайваста ва санади он дар ашъори бузургон ба ҳам нарасида. Таваққуъ аз суханфаҳмони соҳибинсоф ва муҳоварадонони беэътисоф он аст, ки чун ин калимоти чанд, аввал нусха аст дар ин боб ҳар ҷо саҳве ва хатое ёбанд хурда нагиранд, балки чашм аз карам бипӯшанд ва ба ислоҳ бикӯшанд, ва линеъма мо қола қоилун;

Мисраъ:

...Ки ҳеч нафси башар холӣ аз хато<br>набувад.

Ҳар ки аз дунболи сайди таҳқиқ давида ва меҳнати тафтиш кашида медонад, ки чи қадар нафас сӯхтаам, ки ин чароғ афрӯхтаам. Чун аз ашъори шайхи гиромӣ Хоҷа Низомии Ганҷавӣ раҳматуллоҳи алайҳи ин байт ба тариқи фол дар ҳаққи ин нусха баромадааст, байт:

Хирадро ту равшанбасар кардай,<br>Чароғи ҳидоят ту бар кардай.

Марҷу аз ҷаноби кибриёинтисоб он аст, ки ин чароғ то субҳи қиёмат равшан бошад ба иззати ҷалолука ва ҷамолука.

Махфӣ намонад, ки луғоти мундариҷаи ин китоб ду қисм аст:

**қисми аввал** алфозест, ки маънии он мушкил бувад ва аксари аҳли Ҳинд бар он иттилоъ надоштанд; **қисми дуввум** луғоте ки маънии он агарчи маъруф ва маълум бувад, лекин дар саҳеҳ будани он аз рӯзмарраи фусаҳои аҳли забон баъзеро тараддуд ба ҳам расида, пас мустанадот аз ашъори асотиза даровардa шуд, ки саҳеҳ аст. Чун бархе аз форсигӯёни Ҳиндро тасарруфи гунае дар забони форсӣ ба сабаби ихтилоти забони ҳиндӣ даст дода, овардани баъзе аз алфози казоӣ бар соҳиби таҳқиқ зарурист. Пас ин нусха муфид аст мар форсигӯёни Ҳиндро, на забондонони Эрон ва Туронро. Ба хилофи луғоти қадима, ки дар аксари он забондон ва ғайри забондон мусовист, балки дар ин нусха баъзе аз алфоз аст, ки аз ҷанд кас забондон таҳқиқ карда шуд ва онҳо дар ҷавоб оҷиз шуданд, охири кор аз ҷои дигар ба таҳқиқ пайваст. Алоаййиҳол ба ҷидду кадди тамом ин китоб ба итмом расид, валмасъулу миналлоҳи таоло ҳуснилмақбул.

## БОБУЛАЛИФ

**ОБ БА ДАСТИ ҚАСЕ РЕХТАН** — хидмати касе кардан; ва нӯкар ва мулозими шахсе будан; Салим гӯяд, байт:

Биё зоҳид, ки дар соғар шаробе ҳаст мастонро.
Ки Қавсар об натвонад ба дасти токи ӯ резад.

**ОБИ ДАСТ** — обе ки бад-он дасту рӯ шуста бошанд; ва ба арабӣ вазӯ (ба фатҳи вов) хонанд; ва дигар маонии он дар луғоти қадима навиштаанд, Салим гӯяд, байт:

Бо ниёзе рӯ ба соқӣ кун агар дилхастаӣ.
Оби дасти ӯ шифобахши ҳама беморҳост.

**ОБИ ШЕРОЗ** — баъзе гӯянд наҳрест дар Сифоҳон; ва санади он дар лафзи **ашраф** биёяд; ва низ Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Агар дар хоки Исфоҳон набошад оби шерозӣ.
Сару барги шукуфтан нест гулзори табиатро.

Лекин баъзе гӯянд, *мурод аз* **оби Шероз** шароб аст, зеро ки шароби Шероз шуҳрат дорад, ё он ки шишаи хуб мешавад дар Шероз, на шароб. Ва саҳеҳ ҳамин аст.

**ОБ ДОШТАНИ МАТОЪ** — ғаш доштани матоъ, то дигареро тавон фирефт, Салим гӯяд, байт:

Зинҳор ки аз дукони айём
Оташ нахарӣ, ки об дорад.

**ОБИ БОРИК** — оби кам; Салим гӯяд, байт:

Ҳар қадам заъфе ба роҳи васл мегардад фузун.
Оби борикам, ки меоям ба ҷӯи тозае.

Ва ба *маҷоз* бар андак моя таваккул ва қаноат низ итлоқ кунанд, пас хатост.

**ОБГАРДИШ** — тағйири обу ҳаво ва ҷои бемор; Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Ғам нарафт аз дил, майи бесаш ба фарьёдам расид.
Чора охир обгардиш кард бемори маро.

Ва беморие, ки ба сабаби обу ҳавои мухталиф ба ҳам расад; Ғании Қашмирӣ гӯяд, байт:

Дорад ба базми мастон ҷоми шароб гардиш.
Зоҳид наёяд ин ҷо аз бими обгардиш.

Лекин маънии аввал бисьёр шуҳрат дорад; **об гардонидан** ба маънии обгардиш; яке аз шуаро гӯяд, байт:

Ҷӯши саҳбо шарбати бемор ҷӯшонидан аст.
Даври соғар хастагонро об гардонидан аст.

Ва ба маънии қисмат ва рӯзӣ; ва гардиши замона низ; ва санади он дар лафзи **даркардан** меояд, иншоаллоҳи таоло.

**ОБДУЗД** — ҷое ки дар он об панҷҳои ҷорӣ бошад; аз олами кореэ; Туғро дар таърифи Даҷла гӯяд, байт:

Шавад гар обдуздаш баста як дам,
Намояд чашмаи ойина бенам.

Ва низ сайидулфузало дар «Шарҳи Мавоқиф» гуфта: Суроқа зарфест тангсар, ки дар таҳи он сӯроҳи танге бошад ва ба форсӣ онро **обдузд** гӯянд. Дар ин сурат **обдузд** зарфе низ бошад, ки ба ҳиндӣ онро **панҷура** хонанд; ва ин тарҷумаи **обдузд** аст.

**ОБДИДА** — матоъи зоеъ.

**ОБДАНДОН** — навъе аз тарийёг; мисоли ҳар ду (луғат), Таъсир гӯяд, байт:

Шакар бо лаъли ӯ тангӣ кашида,
Матоъи обдандон обдида.

**ОБДОНӢ** — *мухаффафи* **ободонӣ**, ба маънии маъмурӣ; Шонӣ гӯяд, байт:

Шонӣ зи обдонии олам канора кард.
Ҷандон ки дар ҷаҳони харобаш кашидаанд.



Ва метавон гуфт, ки **обдон** обманд бошад; **об** ба маънии машхура ва **дон** калимаи нисбат аст, ки гоҳе ба маънии зарфият ояд, чун **намакдон** ва ғайра; ва гоҳе зоида, чун **занахдон** ва **хокдон**. Ва бояд донист, ки **обод** низ калимаи мураккаб аст ва **об** ва **од**, ки калимаи нисбат аст, аз олами **нӯшод (навшод)**, ки мураккаб аст аз **нӯш** ва калимаи мазкура. Ҳамчунин **домод**, ки мураккаб аст аз **дом** ва **од**, ки барои нисбат аст, ба маънии гирифтор. Чи ҳар кас ки кадхудо шуд гирифтор гардид. Ва **обод** ҳам бар ин қиёс, ҷаро ки бе об маъмурӣ муҳол аст. Пас лафзи **обод** ва **домод** дар асл *маҷоз* бошад, ки ҳақиқати онҳо маҳҷур гашта. Ва **ободон** мазид алайҳи **обод**, мисли **шод** ва **шодон**, чунонки дар «Сироҷ-ул-луғот» навиштаанд.

**ОБИ СИЁҲ** — маразе ки чашм бад-он нобино шавад; Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Гар барам оби сиёҳ аз дида мегардад сафед,
Ҷай тавон кардан балои тирарӯзонро илоҷ.

Ва таҳқиқ он аст, ки **оби сиёҳ** хусусият ба чашм надорад. **Оби сиёҳ** маразӣ сум низ дар каломи асотиза дида шуда; ва он маразест машҳур мар аспро ва ба ҳиндӣ рас (ба фатҳи рои муҳмала ва сини бенуқта) гӯянд; Ашраф гӯяд дар ҳаҷви асп, байт:

Ҷунад дар раҳ навиштанҳо чу исрор.
Ҷумаш оби сиёҳ орад қаламвор.

Ва Ҳамидуддин Алии Қавсӣ дар китоби луғати худ оварда, ки **оби** мазкур ғайр аз чашм мумкин нест, лекин ин маҳалли тааммул аст.

**ОБ ШИКАСТАН ДАР ГУЛӮ** — ба маънии гиреҳ шудани об аст дар гулӯ. Ва ин зоҳиран ҳамон ҳол аст, ки об дар маҷрое равад ва нафас тангӣ кунад ва сурфа ба ҳам расад; ва ба ҳиндӣ онро уҷҷҳу гӯянд (ба замми аввал ва ҷими мушаддади махлутутталаффуз ба ҳо, ба вови расида). Ва аз баъзе луғот марвист, ки ба форсӣ онро **вокафтидан** (ба кофи тозӣ) низ гӯянд, Ваҳид гӯяд, байт:

Ба дида гирьяи ман шуд гиреҳ зи ҳасрати мо,
Бад-ов тарик, ки дар ҳалқи ташна об шикаст.

**ОБ БУРДАНИ МОҶАРО** — *киноят аз* ниҳояти ашкол ва истеъҷоб ва истиғроби ҳолате; Таъсир гӯяд, байт:

Ғайр аз барои ёр майи ноб мебарад.
Ин моҷаро бибин чи қадар об мебарад.

ва **хеле об бурдан** низ бад-ин маънӣ омада; донишманд Хони Олӣ гӯяд, байт:

Чун ёфтанд мардуми дида сурови ту.
Ин хеле об бурд, ки бурданд пай дар об.

**ОБ БА ПӮСТ АФГАНДАНИ МЕВА** — он аст, ки чун мева ба пухтагӣ расад об аз ҷавҳари мева ба пӯст ояд ва пӯст аз хушкӣ ба рутубат гироянд. Ва лиҳозо тифлеро, ки болиғ шавад ба истилоҳи риндон гӯянд, ки: «обе ба пӯст афгандааст ва мисли мева расида», Саъиди Ашраф гӯяд, мисраъ:

Мева ширинтар шавад чун об андозад ба пӯст.

**ОБ КАШИДАН** — ба маънии об хӯрдан, аз олами **май кашидан**, Шонӣ гӯяд, байт:

Шонӣ киям, ки ёр май аз ҷом мекашад.
Май чӣ, ки оби Хизр зи ҷомам намекашад.

**ОБИ ДАСТИ ҚАСЕ ГИРИФТАН** — ғусолаи вузӯи касе гирифтан; ва ин *киноя* аст аз камоли эътиқоди бандагӣ; аз олами **об бар дасти касе рехтан**, чунонки аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ОБИ ХИҶЛАТ** — *киноя аз* араки хиҷолат; ва баъзе аз камтабъон дар ин шак доранд. Туғро гӯяд, байт:

Дар кулоҳи салтанат пашме надидам чун ҳубоб.
Аз сари шаҳ гар дар оби хиҷлат афтад дур нест.

**ОБГИРИИ ТЕҒ** — об додани теғ. Туғро гӯяд, байт:

Тавон аз хоки кӯяш обгирӣ кард теғашро,
Танам аз басми ҳар сӯ ҷӯйбори захми пайкон шуд.

**ОБГИРЙ** — низ ба маънии **обгирӣ (-и теғ)***, ки гузашт, Асар гӯяд, байт:

Гирӣ аз гирьяи зор, ки зи ман қатъи назар
Карда оё ки дигар теғи маро обгирӣ.

**ОБХӮРДА** — маъруф умуман; ва ҳар зарф, ки чанд гоҳ об дар он буда бошад хусусан. Асар гӯяд, байт:

Касе надод ба майхона роҳ зоҳиди хушк.
Хум обхӯрда чу шуд, қобили шароб шавад.

**ОБ БАР ОЙИНА РЕХТАН** — расмест ки дар қафои шахсе ки ба сафар меравад об бар ойина резанд, то саломат бозояд. Ва ин шугун донанд, Таъсир гӯяд, байт:

Рафтиву гирья ба ҳоли дили ҳайрон кардам.
Об бар оина резанд қафои сафарирo.

Ва низ Туғро гӯяд, байт:

Қӯи ту манзилгаҳ аст дар сафари ошно,
Бар рухи ойина об аз пайи бегона рез.

**ОБ ДАР ШИР ҚАРДАН ва ОБ ДАР ШИР ДОХИЛ ҚАРДАН** — дар маҳалли фиреб додан мустаъмал шавад, Соиб гӯяд, байт:

Ҷуз ятимӣ чӣ бар ин дошт дури гӯши туро.
Қ-об дар шир кунад субҳи баногӯши туро.

Ва дуввум роқимулҳуруф ба тариқи ишорат гӯяд, байт:

Ишқи моро аз фиребаш огаҳӣ буд орзу.
Чашми Фарҳод об дохил кард ҷӯи ширро.

Лекин аз дуввум ишорат ба масали машҳури «об дар шир», ба маънии фиребанда, чунонки аз дебочаи Мухлисхон, ки ба девони хос навишта, ба субут мерасад.

**ОБИ ДОҒ** — обе ки бисьёр гарм бошад ва ҷӯш дода бошанд. Ё он ки санге ё оҳане гарм карда дар он андохта бошанд, Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳамчу оби доғ аз омезиши мо сӯхтааст.
Ҳар ки баъд аз ошноӣ бо ту моро дидааст.

**ОБУ ҶОРӮ ҚАШИДАН** — соф ва пок доштани хона; ҳарчанд **кашидан** нисбати ба об танҳо надорад. Ба маийяти **ҷорӯ**, ки *мухаффафи* **ҷорӯб** аст, оварда шуда. Дар ин қисм дар каломи қудамо низ омада. Саъдӣ гӯяд, байт:

Гар набудӣ умеди роҳату ранҷ
Пойи дарвеш бар фалак будӣ.

Мисол ба маънии аввали **обу ҷорӯ кашидан**. Таъсир гӯяд, байт:

То бигирад мансаби дидори ҷонон дидаам
Обу ҷорӯ мекашад аз ашку мижгон дидаам.

**ОБРО БА РЕСМОН БАСТАН** — талоши амри муҳол. Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Ба тӯли фикр натвон ҷамъ кардан моли дуньёро.
Чаро беҳуда бояд обро бо ресмон бастан.

Ва баъзе ба маънии тағаллуб ҳам гуфтаанд.

**ОБИ БУРРАНДА** — оби гуворо, ки таомро зуд ҳазм кунад.

**ОБИ ДАМДОР** — обе ки ҳаво ба он нарасида бошад ва он дерҳазм бувад; ва ин ҳар ду аз муҳоварадонон ба субут расида.

**ОБ АНДОХТАН** — берун додани об. Ашраф гӯяд, байт:

Ашкам ба дили ҳазин намегардад банд.
Ин ҳавзи шикаста об меандозад.

**ОБ ХАЙР ҚАРДАН** — сарф кардани об дар роҳи худо, ки **сабил** низ гӯянд; ва ба ҳиндӣ **пав** (ба фатҳи бои форсӣ ва сукуни вов). Туғро гӯяд, байт:

Чу гул чинад аз оина шӯхдайр.
Ба шукронаи он кунад об хайр.

**ОБИ ДИМОҒ** — обе ки аз роҳи бинӣ барояд; ва оби бинӣ низ гӯянд. Ашраф дар таърифи сармо гӯяд, байт:

Бар сари ҳам баски бандад шамъсон оби димоғ.
Ҳар киро бинӣ чу фил акнун бувад хартумдор.

**ОБИ АНДАР ШИША** — рангест нимсабзи наботӣ.

**ОБИ БОЛОИ САНГ** — сангест сафеди моил ба сиёҳӣ. Ва ин ҳар ду луғат аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ОББОЗ** — шиновар. Туғро гӯяд, байт:



Тифли ашк аз баҳри чашмам худ ба худ гирад қарор.
Оббозонро талоши дасту по бо меъбар аст.

**ОБ ДАР ҚОЛО ҚАРДАН** — чизи забунро хуб намудан аз роҳи фиреб, то ба нархи гирон фурӯхта шавад. Салим гӯяд, байт:

Ростиро кардаам сармояи бозори хеш.
Қори оташ мекунад обе ки дар коло кунам.

**ОБ ДОШТАНИ МАТОЪ** — чунонки гузашт аз ин олам аст (яъне назири **об дар коло кардан**)*

**ОБ БАСТАН ДАР ҶӮЙ** — ба маънии дар ҷӯй овардан; ва ин аз аҳли забон низ ба субут расида.

**ОБИ ЧАШМ ГИРИФТАН** — *киноя аз* тарсонидан. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Мардумгузида гар рамад аз халқ дур нест
Чашми ту оби чашм зи оҳу гирифтааст.

**ОБ ХӮРДАНИ ДИЛ** — орому таскин ёфтани дил; ва ин низ аз аҳли забон ба субут расида.

**ОТАШАКӢ** — касе ки маразн оташак дошта бошад. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳар шаб аз шавқи он бути намакӣ
Шамъ сӯзад чу нафси оташакӣ.

**ОТАШКОРӢ** — гарм кардани камон ва тир ба оташ барои чоқ кардан ва рост кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Тири ҳамгашта шавад рост ба оташкорӣ.
Пир аз хосияти ишқ ҷавон мегардад.

Ва яке аз шуаро гӯяд, байт:

Камони абрувонатро кунам нарм
Ба оташкории наззораи гарм.

**ОТАШ АЗ ЧАШМИ ҚАСЕ ГИРИФТАН** — *киноя аз* тарсонидан. Таъсир гӯяд, байт:

Аз он оташ чароғи дудмоне мешавад равшан,
Ки дар хурдӣ падар аз чашми гирьёни писар гирад.

Ва **об аз чашми касе гирифтан** муродифи ин аст.

**ОТАШБАРГ** — аз ин байти Машҳадии Қуммӣ, байт:

Биё соқӣ, шаби ид аст фикри идии ман кун,
Ба оташбарги моҳи нав чароғи бода равшан кун!

Ба маънии кибрит, ки дар муҳоварот ба маънии хасе бошад, ки чароғ ва оташ бад-он афрӯзанд ва ба ҳиндӣ диясалайӣ гӯянд. Маълум мешавад ва ба таҳқиқ пайваст, ки ба маънии чақмоқ аст ва ташбеҳи моҳи нав муайиди ин аст. Ва маънии таркибии он низ, чи **барг** ба маънии сомон меояд, чунонки **барги сафар** ба маънии сомони сафар ва **чақмоқ** сомони ба ҳам расидани оташ аст. Он чи соҳиби «Нусхат-ул-ҳисоб» ба маънии шамшери обдор навишта, ғалати маҳз бошад. Ва дар кутуби муътабари луғоти қадими форсия мисли «Ҷаҳонгирӣ» ва «Рашидӣ» ва ғайра нест. Ва агарчи санад аз ҳуҷҷати сотеъи таснифи устоди худ, ки мухлиси «Бурҳони қотеъ» аст, оварда, ҳаргиз қобили эътимод нест, чи кайфияти «Бурҳони қотеъ» аз «Сироҷ-ул-луғот» зоҳир аст.

**ОТАШЗАН** — мутлақ равшанкунандаи оташ; ва низ оҳани чақмоқ; ва соҳибэҳтимоми равшании умаро ва салотин. Ваҳид гӯяд, байт:

Равшанӣ моро чу оташзан барои хеш нест.
Гарчи ҳар касро чароғ аз давлати мо равшан аст.

Ва зоҳиран дар ин байт ба маънии дуввумист.

**ОТАШ АЗ ЧАШМ ПАРИДАН** — ҳолате ки дар вақти расидани садамаи сахт бар сару рӯйи ӯ меравад ва онро **чароғ аз чашм ҷастан** низ гӯянд. Ваҳид дар таърифи хуньёгар гӯяд, байт:

Чу силӣ ба чақмоқи гӯшаш расид.
Аз он силӣ оташ зи чашмаш парид.

**ОСОР** — *ҷамъи* асар; лафзи арабӣ ва форсиён ба маънии буньёд ва бинои девор оранд. Ҳусайни Саноӣ гӯяд, байт:

Гар бар ғубори дашти Саноят бино ниҳанд,
Шояд ки то қисматаш осор нашканад.

**ОТАШҚАШ** — ҳамон ки оташро бад-он бардоранд ва **оташгира** низ хонанд. Тоҳири Насирободӣ дар аҳволи Мулло Тоҳирӣ менависад: «ки шоҳ ба сабаби ҷурме Мулло Тоҳириро ба оташкаш, ки сурх карда буданд, бӯсаҳо диҳонид».

**ОҶУР** — хишти пухта ва хом аст, хоҳ пухта бошад, хоҳ хом. Воҳид дар таърифи хиштпаз гӯяд, байт:

Ба мо оҷур аз кӯра чун рух намуд.
Чу ҳусни биришта дил аз мо рабуд.

**ЭҲТИСОБ ХӮРДАН** — ба маънии таъзири ҳудуди шаръӣ гирифтан аст бар худ. Ҳасанбеки Рафеъ гӯяд, байт:

Аз ишқи бемашаққат лаззат наметавон ёфт.
Майро накӯ надонам бе эҳтисоб хӯрдан.

**ОРЕ** — исми феъл аст, ба маънии қабул дорам; ва бидуни мад (яъне **арӣ**)* калимаи нидост дар маҳалли таҳқир, чунонки дар ҳиндӣ. Пас аз тавофуқи лисонайн бошад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Оре кундӣ, ту куҷо, дарк куҷо, шеър куҷо?
Лофи чизе ки надонӣ чи занӣ пеши касон.

**АСПИ ЧӮБИН** — *киноя аз* тобут; ва ин дар калом бисьёр омада. Чунонки гӯяд Воизи Қазвинӣ, байт:

Шахе ки баста дусад асп бар дараш, ғофил
Ки сартавилаи онҳост аспи чӯбинаш.

**ОСИЁ** — маъруф; ва низ яке аз олоти кашидани равған, ки ассорон доранд. Воҳид дар таърифи ассор гӯяд, байт:

Чунин осиё чашми гандум надид.
Шудаш гарчи дар осиё мӯ сипед.
Бимонад агар бар сар ин осиё,
Шавад шираи рӯз аз шаб ҷудо.

Ва низ ба маънии ҷое ки осиё дар он бошад, чунонки дар мисраъи дуввуми байти аввал. Махфӣ намонад, ки ду лафз аст, ки ба маънии макину макон мустаъмал аст. Яке **қаҳва**, дуввум **осиё**, ки ба маънии қаҳвахона ва ҷои будани осиё истеъмол ёбад. Чунонки аз аҳли муҳовара ба таҳқиқ пайваста.

**ОЗОД** — маъруф, *зидди* **банда**; ва дар сифати савсан ва сарв воқеъ шавад. Ва тавҷеҳи он дар луғоти қадима навиштаанд. Ва баъзе бар бед низ итлоқ карда, агарчи ин маънӣ ғаробат дорад. Лекин аз он зоҳир мешавад, ки **озод** ба маънии бесамар бошад, валлоҳу аълам. Воиз гӯяд, байт:

Ғам гуворотар бувад озодагонро дар сурур.
Оби талхе бедро бошад беҳ аз оби ҳаёт.

**ОРЗУ** — маъруф; ва тахаллуси муаллифи ин нусха, чунонки гуфта, байт:

Ба юмни ишқи ту мақбули оламе шудаам.
Қадом дил, ки дар-ӯ ҷои Орзуи ту нест.

**ОРЗУ ГИРИФТАН** — пайдо шудани хоҳиш. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Аз бӯсаҳои сарв лабам пӯст боз кард.
Ҳаргиз ба пойбӯси туам орзу гирифт.

Ва ин лафз бо **кардан** мустаъмал мешавад. Ва **орзу кашидан** низ дар шеъри Солики Қазвинӣ дида шуд, чунонки гӯяд, байт:

Эй мужданг фиреби лабат оби зиндагӣ.
Хизр орзуи мавҷи шароби ту мекашад.

Ва чун ғаробат дорад, зоҳиран саҳвулқалам аст, ки ба ҷои интизор **орзу** гуфта, валлоҳу аълам.

**АЗ** — ҳарфест ки ба маънии ибтидо ва иллат ва таҷрид ва дигар маонӣ ояд. Ва ҳар ҷо, ки ду ҳарфи **аз** ҷамъ шаванд, ҳазфи яке аз он ҷоиз доштаанд. Мирсайдӣ гӯяд, байт:

Давлате хубтар аз хотири худ рафтан нест.
Сояи боли ҳумо бар сари дарвешон аст.

Чунонки бои муваҳҳада дар ин мисраъи Соиб, мисраъ:

Айбе ба айби худ нарасидан намерасад...

Лекин таҳқиқ маълум нест, ки ин саҳви шоир аст ё филҳақиқат дуруст аст. Ва ҳамин қисм саҳв аст, ки дар баҳри мафоилун, фаилотун, мафоилун, фаилотун аксари акобир овардаанд. Агарчи хатои бузургон гирифтан хатост, лекин барои ғалат ва хатои худ санад меорад, на барои тахтияи бузургон.

**ОСИЁИ ДАСТ** — осиё ки ба даст гардонанд. Пас он чи баъзе гуфтаанд, ки **осиё** ҳамон аст, ки аз об гардад ва он чи ба даст гардад дастос аст, ва **дастосиё**, ғалаг аст. Чунонки дар луғоти қадима навишта шуда, Воҳид гӯяд, байт:



Нест фикри гардиши сар майкашони мастро.
Осиёбоне набошад осиёи дастро.

Ва дигар санади ин дар **дастос** хоҳад омад.

**ОСТИНИ КУҲНА ДОШТАН** — бесару сомон (будан)*. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ОШЬЁН** — хонае ки мурғон созанд барои мондан; ва ҳамин машҳур аст. Ва ба маънии хонаи анкабут низ омадааст. Салим гӯяд, байт:

Дар биёбони ҷунун чун ошьёни анкабут
Торҳои домани пайдо зи нӯки хорҳост.

**ОШИ ХУМОР** — оше ки ба хӯрдани махмурон диҳанд дар вақти хумор. Таъсир гӯяд, байт:

Нест ҷуз сӯзи дилу хуни ҷигар нӯшидан.
Мастии ишқ агар оши хуморе дорад.

**ОШНОЗАДА** — ба маънии касе ки тасдеъоти бисьёр аз ошноён кашида бошад. Аз олами **хуморзада**. Роқим гӯяд, байт:

Зи фикри маънии бегона мекунад ваҳшат
Дили рамидаи ман баски ошнозада аст.

**ОШНО ДОДАН** — ба маънии овоз додан гуфтаанд.

**ОШИ ДАМПУХТ** — навъе аз ошҳо. Асар гӯяд, байт:

Воиз аз аҷри зиёфат баски месӯзад дилаш.
Оши дампухте барои худ муҳайё мекунад.

**ОШМОЛӢ** — *киноя аз* тамаллуқ ва чоплусӣ. Шифоӣ гӯяд, байт:

Мекунад ҷумлобаҳо, то устухоне мехӯрад.
Умри ӯ дар ошмолию хушомад меравад.

Лекин дар кутуби қадима **ришмолӣ** (ба ро ва бои расида) ба маънии дайюсӣ ва беҳамиятӣ навиштаанд. Ва ин низ дуруст метавонад шуд, ба андак таҳриф.

**ОФТОБ ДОДАН** — нигоҳ доштани чизе дар офтоб; ва **дар офтоб афкандан** низ омадааст. Аввал аам аст ва дуввум дар ғайри соил ва моеъ. Ва дар ин сурати ниҳояти ғаробат мушаккак аст, чунонки Таъсир гӯяд, байт:

Андохтам ба рӯи ту чашми пуробро.
Чанде дар офтоб фигандам гулобро.

**ОҒО** — даллолазане ки воситаи корсозии занҳои фоҳиша бошад; ва ба ҳиндӣ **куттнӣ** гӯянд (ба кофи тозӣ, ба тои ҳиндии расида ва нун ба ёи маъруф). Агарчи лафзи **оғо** дар туркӣ дар маҳалли таъзим бар алқоб ва аъломи занон оранд. Ин ҷо шояд бар сабили танз ва истихфоф бошад, валлоҳу аълам.

**ОФТОБА** — зарфе маъруф. Ва дар асл **обтоба** буд, ки об бад-он гарм кунанд. Бо ба фо мубаддал шавад, чунонки дар луғоти қадима навишта шуд. Чунонки Салим гӯяд, байт:

Аз умеде ки шаб ба васлам буд
Даст шустам ба офтобаи субҳ.

**ОФТОБӢ ШУДАН** — хушк шудани чизе дар офтоб. Ва ин маънӣ аз аҳли забон таҳқиқ карда шуда, лекин дар ин байти Мир Наҷот дуруст намеояд, балки ба маънии зоҳир шудан аст. Байт:

Ҳар куҷо панҷаи пурзӯр кушой бехтар.
Офтобӣ нашавад панҷаи хуршеди дигар.

Ва аз ин олам аст байти Шафеъои Асар, гӯяд байт:

Азмаш аз гулзори имкон гар кунад маънъи саҳоб.
Коғази абрӣ нагардад офтобӣ дар ҷаҳон.

Закӣ Надим гӯяд, байт:

Чун шавад гарми шино он шӯхи симин бар дар об.
Офтобӣ кай тавонад шуд маҳи анвар дар об.

Аммо **офтобӣ** ба маънии лунгӣ, ки дар ҳаммом ба камар банданд низ дар каломи асотиза дида шуд ва ин маънӣ ба таҳқиқ пайваст.

**ОЛАТ** — ба маънии авзор машҳур аст; ва низ ба маънии олати таносул, ки дар Ҳиндустон шуҳрат дорад ва дар вилоят ҳам омада, чунонки гуфтаанд, мисраъ:

Олати мардӣ шуморӣ ин бувад...

Ва зоҳиран бад-ин маънӣ бисьёр кам омада, лиҳозо Мулло Нозим

дар хитоби Зулайхо ба Юсуф алайхиссалом гӯяд, мисраъ:

Ки ин хуниндилам аз ранги олат...

Ва низ зоҳир Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳамчу нури шамъ, к-аз фонус партав медиҳад,
Метаровад лутфи тан аз ҷомаи олат бурун.

**ОШИ ПАРҲЕЗ** — таоми беморон аз олами угро, ки ба арабӣ **музаввара** гӯянд, ба сиғаи мафъул аз боби **тазвир**; ва баъзе **оши тазвир** гӯянд, лекин санади он мебояд.

**ОШИ ХАЙР** — оше ки умаро ва салотин барои фуқаро муқаррар кунанд. Ва маҳалли хайр карданро лангар гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Мешавад беқадр ҳар кас мекунад гармӣ ба ғайр,
З-он намедорад касе поси намак дар оши хайр.

**ОМОҶХОНА** — тӯдаи хок барои машқи тирандозӣ месозанд ва дар Ҳиндустон **хоктӯда** гӯянд. Ваҳид гӯяд, мисраъ:

Дар омоҷхона чу кардам гузар...

Лекин аз ин мисраъ ба маънии номи ҷое. Маълум мешавад, ки дар он ҷо тӯдаи мазкур бошад. Дар ин сурат **омоҷ** ҳамон тӯдаи мазкур бошад.

**ОМӮХТАН** — маъруф; ва ин гоҳе мутааддӣ ояд ва гоҳе лозим. Аввал машҳур аст, дуввум он ҷо ки ҳарфи **ё** бар мафъул ояд, чунонки Роқим гӯяд, байт:

Дар бағал ёр чу мавҷам ҳама тан оғӯш аст,
Ҳасратам баски ба хамьёза кашидан омӯхт.
Ба тамошои ту тарсам, ки назар накшояд,
Дида бе рӯи ту аз бас зи надидан омӯхт.

Дар ин сурат ба маънии хӯ гирифтан бошад.

**ОМОДАН** — муҳайё кардан ва шудан; ва **омода** исми фоили он. Соиб гӯяд, байт:

Аз баҳри тарки қатли худ омодааст теғ.
Беҳосилӣ магар ба чӣ таъйид мекунад.

**ИМРӮЗ ФАРДО КАРДАН** — дафъулвақт намудан ва ба ҳила касеро аз сар во кардан. Ва ба **атф** ғалат аст, ҷаро ки ҳар ду мафъул **кардан** аст, яъне имрӯзро ба ҳилаи ваъда фардо кардан. Соиб гӯяд, байт:

Лабаш имрӯз фардо мекунад дар бӯса доданҳо,
Намедонад зи хат чун душмани камфурсате дорад.

**АМН** — бехатар шудан; ва баъзе гуфта бехатар ва беҳарос. Чунонки **роҳ амн аст**. Ва низ Соиб гӯяд, байт:

Мекунад кори хирад нафс, чу гардид мутеъ,
Дузд чун шаҳна шавад, амн кунад оламро.

**ОЙИНАИ ҲУБОБӢ** — ойинае ки бар атрофи ӯ ҳубобҳо ба ранги обила созанд барои хушнамоӣ. Холис гӯяд, байт:

Он тифл ҳаст аз шарм дар айни беҳиҷобӣ,
Шуд аз арақ изораш ойинаи ҳубобӣ.

**ОМАДАНИ ҚОР** ва **ОМАДИ ҚОР** — *киноя аз* иқбол. Таъсир гӯяд, байт:

Гар чунин умр шавад сарфи ғами ёр маро,
Рафтани умр бувад омадани кор маро.

**ОВОЗ ҚАРДАН** ва **ДОДАН** — садо кардан. Ваҳид дар таърифи мисгар гӯяд, байт:

Надорад дуконаш зи мис ин садо,
Қунад омади кораш овози по.

Соиб гӯяд, байт:

Ошиқи дилшуда ҳарчанд ки овоз диҳад,
Кӯҳи сангини ту мушкил ки садо боздиҳад.

**ОВОЗ ҚАРДАНИ ГӮШ** — маразест, ки дар гӯш худ ба худ овоз ояд ва он ду қисм аст: давӣ ва танин, чунонки дар кутуби тиб мастур аст. Салим гӯяд, байт:

Бонги хафа аз барои гумроҳии туст,
Гар гӯши ту овоз кунад гӯш макун.

**ОҲУ ГУЗАШТ** — *киноя аз* он ки вақти кор намонд, фурсат рафт. Таъсир гӯяд, байт:

Чун ҷавонӣ гашт тай, кори ҷавонон ҳам макун,
Ранҷи беҷо мебарӣ, эй бехабар, оҳу гузашт.



Ва Абулбаракоти Мунир гӯяд, мисраъ:

Гӯшан чашмам намуд аз дуру гуфт оҳу гузашт...

**ОҲАНҶОМА** — оҳане ки бар сандуқ ва зин ва амсоли он барои истеҳком зананд ва насб созанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҷазбаи нисбат ба маънӣ кам зи миқнотис нест,
Хилъати андомии сандуқ оҳанҷома аст.

**ОҲАНГИ ҲИСОР** — номи мақоме аз мусиқӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Гул магӯ, Таъсир аз он ораз ҳисорӣ гаштааст,
Нағмасанҷӣ мекунад булбул дар оҳанги ҳисор.

**ОЙИНА** — маъруф; ва низ силоҳе ки онро **чоройина** низ гӯянд. (Бо)* *бастан* ва *пӯшидан* ҳар ду гуфтаанд. Ваҳид дар таърифи **чоройина** гӯяд, байт:

Намояд зи ойинапӯшӣ савор
Чу ойинаи теғ дар корзор.

**ОЙИНА ПЕШИ НАФАС ДОШТАН** ва **БАР НАФАС ДОШТАН** — *киноя аз* ҳолатест, ки дар эҳзор ва қурбати мавт ойинаро дар пеши нафаси бемор гузоранд, то маълум кунад, ки майит аст ё сакта дорад. Аввал маъруф аст. Дуввум Ашраф гӯяд, байт:

Дида чун муҳтоҷи айнак гашт фикри хеш кун,
Бар нафас доранд рӯзи вопасин ойинаро.

**ОЙИНАИ БАДАННАМО** ва **ОЙИНАИ ҶОМАНАМО** — ойинаи калоне, ки тамоми бадан дар он дида шавад; ва ҳамчунин ҷоманамо. Аввал машҳур аст. Дуввум Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Чун шамъ ба орониши худ чашм надорем,
Ойинаи урьёнии мо ҷоманамо нест.

**ОЙИНАДОР** — ба маънии касе ки ойинаро ба касе намояд; ва сартарош, ки ба арабӣ музаййин гӯянд. Ва аз баъзе устод(он)* бадин маънӣ низ шунида. Аввал Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Пири мурид к-аз чу туе бесифат фитод,
Мӯи касон чу ойинадорон ба чид гирифт.

Лекин бар суханфаҳм пӯшида нест, ки ташбеҳи лулӣ маънии дигари онро ифода мекунад, фа ифҳам.

**ИБНУЛВАҚТ** — лафзи арабист ва мусталаҳи аҳли тасаввуф, *муқобили* **абулвақт**. Ва форсиён ба маънии шахсе ки танҳо ба муқтазои вақт амал кунад ва ҳуқуқи собиқаро мутлақан дар назар надорад, истеъмол кунанд. Таъсир гӯяд, байт:

Бахти ибнулвақтро ҳеч аз саодат баҳра нест,
Моҳи вақту соат аз ақраб намеояд бурун.

**АБҶАД СОХТАН** — ба маънии ёд кардани сабақи гирифта. Шифоӣ гӯяд, байт:

Равон насохта абҷад ба мактаби маънӣ,
Вале ба илми ҷаҳолат ягона устодинд.

**АБРӮИ ЗАРРИН** — абрӯи зардранг монанди абрӯи фарангиён. Ашраф гӯяд, байт:

Гарчи чашми шӯхи зарринабрувам бошад кабуд,
Аз нигоҳаш ишваҳои лоҷвардӣ хушнамост.

**АБРӮИ МАРДОНА** — абрӯе ки бағоят осори шуҷоат аз ӯ зоҳир бошад. Ва ин лафз аз аъзо ё абрӯй танҳо мустаъмал нашавад. Масалан: **чашми мардона** ва **миж-гони мардона** бигӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Гар аз хам абрӯи мардонаи ӯ
Камони кори мавлоӣ бибинӣ.

Ва низ Шонии Такаллу дар манқабат гӯяд, байт:

Агар душман кашад соғар в-агар дӯст,
Ба тоқи абрӯи мардонаи ӯст.

Ва гӯянд шоҳ Аббос қозӣ Шониро дар ҷоизаи ин байт ба зар кашида буд.

**АБЛАҚ** — ба маънии дуранг мутлақан. *Муарраби* **аблак**, чунончи дар луғоти қадима навишта шуд; ва ба маънии пари (сари) кулоҳ низ. Таъсир гӯяд, байт:

Ҷуз як сухан аз тӯтии табъам натаровад,
Аблақ зи дурангӣ назанад парри баёнам[1].

**УТУ//УТТУ** — ва он маъруф аст. Соиб гӯяд, мисраъ:

Ҷомаро ҳарчанд утуи бештар зеботар аст.

Ва дуввум Ашраф гӯяд, байт:

Ба ғайри ман, ки ба тан нақши бурьё дорам,
Уту кашида кӣ дорад қабои урьёнӣ.

Ва дар асл номи афзорест, ки бад-он амали мазкур сурат гирад. Вахид гӯяд, байт:

Зи бедоди ёри утукаш магӯ [2],
Ки афганда дар оташам чун уту.

**УТУ ҚАШИДАН** — маъруф; ва хамьёза кашидан. Зохиран забон бароварда думлоба кардани сагро низ гуфтаанд. Вахид гӯяд, байт:

Чу саг гирди он кӯи ту мекашам.
Ба ёди утукаш уту мекашам.

**УЧОҚ** — лафзи туркист; ба маънии дегдон ва дудмон; ва зохиран ба маънии сонӣ *маҷоз* аст, аз олами **дуда** ва **дудмон**. Туғро гӯяд, байт:

Шуълатабъонро нахезад чун худӣ аз дудмон,
Дар учоқ аз оташи сӯзон кафи хокистар аст.
Нест бо олудадомонон учоқи ишқ соф,
Тирагӣ дар дудмони оташ аз чӯби тар аст.

**АҶИЛЛАТУЛҲУКАМО** — лафзи арабист; ва **аҷиллат** *ҷамъи* **ҷалил** ва **ҳукамо** *ҷамъи* **ҳаким**; ва инро итлоқ бар муфрад кардаанд. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Хамӯш чун шавам аз ғайб медиханд нидо.
Ки лаб бибанд зи мадхи аҷиллатулҳукамо.

Муаллиф гӯяд, харчанд истеъмоли ҷамъи арабӣ дар махалли муфрад дар забони форсиён бисьёр аст, мисли **аҷоиб** ба маънии аҷиб ва **риёз** ба маънии равза ва **хур** ба маънии ҳавро. Магар дар кутуби худ навишта ва онро ҷоиз доштам, лекин ба таҳқиқ пайваст, ки ин ҳам мавқуф бар истеъмол аст, то дар каломи акобир муқаррар ёфт нашавад, наметавон ҷуръати баровардани он кард. Ва дар байти Зуҳурӣ гумон мешавад, ки ғалати маҳз аст ва ба ҷои **аҷиллулҳукамо** гуфта. Ва ин байти Қалим ҳам аз ин олам аст. Байт:

Душмани ойинаанд онҳо, ки аҳли узлатанд,
Хар куҷо абнои ҷинсе гунҷад он ҷо касратаст.

Ва ин таҳқиқ мухолифи таҳқиқот аст, ки дар кутуби дигар навиштаам. Ва дар ин боб маъзурам, зеро ки собиқ ин қисм алфозро касе мутаарриз нашуда ва таҳқиқот бар рӯи кор наёварда. Ҳоло ки ҳар қадар дарёфт мешавад, ба муқтазои вақт ва таблиғи илм ва истиқрор навишта мешавад. Ва дар баъзе нусахи девони Зуҳурӣ **хулосатулҳукамо** дида шуда. Пас нусхаи аввал ғалат бошад.

**ЭҲСОНИ БИҲИШТ ҚАРДАН** — эҳсони куллӣ кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Ҷониби майхона рав, бигзар зи масҷид, к-андар-ӯ
Гар биёмурзандат эҳсони биҳиштат мекунанд.

**АҲАДӢ** — дар Ҳиндустон гурӯҳе аз мансабдорон, ки ҳоло ба **тирандозон** шуҳрат доранд. Ва ин истилоҳи аҳди Акбар подшоҳ аст. Ва гурӯҳи мазкур нисбати мансабдорони каммоя ва беэътибор бошад. Ва баъзе аз забондонон гӯянд, ки **аҳадӣ** *муқобили* **ҷамоъа** аст. Чи ҷамъе нӯкар ва мулозим дар ҷамоъат бошад ва аҳадӣ ба танҳо нӯкар шавад. Дар ин сураг *киноя аз* танҳо ва бекас хоҳад буд. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Сарвро роҳи сухан бо қадаш аз нобаладист,
Алифи шамъ ба пеши қади шӯхаш аҳадист.

**ИХРОҶ** — дар арабӣ ба маънии баровардан аст мутлақан; ва форсиён ба маънии баровардани гунаҳкор аз шаҳре ё деҳе; ва ба маънии шахсе ихроҷӣ низ оранд. Салим гӯяд, байт:

Тоби як афғон надорад аз назокат гӯши гул,
З-ин чаман сад булбул аз баҳри ҳамин ихроҷ шуд.

**АХТАХОНА** — истабл, ки аспон дар он банданд; аз ин ҷиҳат доруғаи истаблро **ахтабегӣ** гӯянд. Шифоӣ гӯяд, байт:

Хуфта дар ахтахонаи бағалат
Дӯш бар дӯш сад қатори шупуш.

Ва дар асл **ахта** ба маънии хасӣ аст, ки хояаш бурида бошанд. Ва аксар итлоқи он бар одамӣ ва чорпоён аст. Ва гоҳе бар хурӯс



ва бат низ омада. Таъсир гӯяд, байт:

Хуш харобиҳо зи номардони олам мекашам,
Бар хуруси ахта гӯӣ хонаи мо боз шуд.

Ва чун дар вилоят савории ахтаасп бисьёр марсум аст, ҷои мазкур бад-он ном шуҳрат гирифта. Ва баъзе гӯянд мутлақ мақтӯъ ва бурида, хоҳ хоя бувад хоҳ узви дигар, итлоқ кунанд. Шифоӣ дар ҳаҷви Завқӣ гӯяд, байт:

...То кай бувад ин чаҳор хона зимистон,
Хуб аст, ки бинии туро ахта кунад [3].

Сармаст хуфта дар ахтахона. Ило охирулбайт санад ва ин қалбфаҳм аст. Бар аспаш итлоқи **ахта** нест аслан, балки қасди шоир аз ин алфози номуносиби камол ва ин қалбфаҳм аст, ба дасти шахси ҳаҷв кардашуда аст, чаро ки лаълро **ахтахона** гуфта, баъд аз он ба сабаби қатори шутур бад-он намуд. Ва ҳамчунин **ахта кардани бинӣ** аз-ӯ истиора аст, ки онро ба сабаби калонӣ ба ҷонвари хусядор ташбеҳ карда. Ва итлоқот, ки аз роҳи истиора бошад, қобили истишҳод нест, чаро ки хусусият ба чизе надорад ва шоирон ҳар чи муносиб доранд, итлоқ кунанд. Ва намефаҳмад инро магар касе ки олими маънӣ ва баён бошад, фа ифҳам.

**ЭҲЬЁ** — лафзи арабист, ба маънии зинда кардан мустаъмал аст. Чунонки бар муҳоварадон зоҳир аст, дар ин сурат қобили таҳрир бояд шуд. Ва дар баъзе аз ҷоҳо **эҳьё додан** низ омада. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Аз кафи Хизре ба ҳалқи ташнаам обе расон,
Ин забони ташнаро якбор эҳьёе бидеҳ.

**АХМ** — чизе ки бар пешонӣ ва абрӯ афтад; ва **ахмазада** (ба зиёдати ҳои мухтафӣ) касе ки чин ба ҷабин ё абрӯ дошта бошад. Ва ба *маҷоз* мутлақ турушрӯро гӯянд. Туғро гӯяд, байт:

Мекунад нозукдилонро суҳбати бадхӯ малул,
Фардро чини ҷабин аз ахмрӯӣ мистар аст.

**АДАБХОНА** — макони зарур ва **офтобхона,** ки ба арабӣ мустароҳ гӯянд. Ва баъзе аз муосири қосирин **адабгоҳ** низ бад-ин маънӣ медонанд ва ин хатост. Салим гӯяд, байт:

Чанд поси адаб касе дорад.
Анҷуман нест ин адабхона.

**УРДАҚПАРОНӢ** — баъзе гӯянд ба ҷанги шахсе рафтан ва аз ӯҳдаи он барнаёмадан. Ашраф гӯяд, байт:

Ба фавҷи тоирони осмонӣ
Қунад мавҷ аз ғуроб урдакпаронӣ.

Лекин он чи ба субут расида, ба маънии истихфоф ва тамасхур аст, чунончи кулоҳ аз сари дигаре андозанд. Ва ин ҳолат муносиб аст ба урдакпаронӣ, ки ҳақиқат аст; ва маънии байт ҳам дуруст мешавад.

**ОРЗУ ГИРИФТАН** — пайдо шудани хоҳиш. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Аз бӯса пои сарв лабам пӯст бозкард.
Ҳар гаҳ ки пойбӯси туам орзу гирифт.

**АРОҶИФ** — суханҳои беасл; аз аҳли забон ба таҳқиқ расида. Салим гӯяд, мисраъ:

Ба ҳар сӯ медавидӣ чун араҷиф...

**АЗ ҲАМ ГУЗАШТАН** — кушта шудан; ва **аз ҳам гузаронидан** куштан, пас мутааддии он бошад. Ашраф гӯяд, байт:

Хуш он кас ки захмаш зи марҳам гузашт,
Ба теғе чу миқроз аз ҳам гузашт.

**АЗ ҲУШ БУРДАН** — ба маънии беҳуш кардан. Вахид гӯяд, байт:

Расидӣ ғоратам кардӣ, надонистам чиҳо кардӣ,
Маро бурдӣ зи ҳуш, аммо намедонам куҷо бурдӣ.

**АЗ САРИ СӮЗАН БЕРУН ШУДАН** — *киноя аз* камоли суҳулат дар дафъи чизе. Таъсир гӯяд, байт:

Вақт аст ғайр аз сари сӯзан бурун шавад,
Азбаски гашта мӯи димоғи заъифи ман.

**АЗ САР РАФТАНИ ДЕГ** — рехтани об ва ғайра он чи дар он бошад, ба сабаби ҷӯш хӯрдан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Чанд аз пайи обу нон ба хар дар биравем.
Чанд аз пайи рӯзии муқаддар биравем.
Деги тани мо ба ҷӯши хирс омадааст,
Наздик ба он расида, к-аз сар биравем.

**АЗ ФИКР УФТОДАН** — фаромӯш шудан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Зи шуғли ишқ, не кофир шиносад, не мусулмонам.
Зи фикри мӯъмин уфтодам, зи ёди бархаман рафтам.

**АЗ ӮҲДА БАРОМАДАН** — саранҷом додани коре дилхоҳ; ва он маъруф аст. Ва **аз ӯҳда даромадан** ба лафзи **дар** низ ба ҳамин маънӣ омада. Айзан Шифоӣ гӯяд, байт:

Зеҳ кард камон ғамзаи ғаммоз, Шифоӣ,
Ку ҳавсала, к-аз уҳдаи ин ноз дарояд.

Ва қофияи ин ғазал **роз** ва **эъзоз** аст; ва лафзи **дарояд** радифи ин холӣ аз ғаробат нест. Муҳаммад Салоҳбеги Огоҳ — тахаллус саллаллоҳу таоло инро тавҷеҳӣ ваҷҳ кардааст, ки **даромадан** дар ин ҷо ба маънии **баромадан** аст, чунончи **даркардан** ба маънии бадар кардан ва берун (кардан)*. Лекин машҳур бад-ин маънӣ лафзи **дар** бо калимаи **кардан** мустаъмал шавад, на **омадан**. Дар охир ба таҳқиқ пайваст, ки **даромадан** бад-ин маънӣ бисьёр омада. Хоҷаи Шероз фармояд, мисраъ:

Фиғон ки бахти ман аз хоб дарнамеояд.

Дар ин сурат аз луғоти аздод бошад. Ин қадар ҳаст, ки ба маънии дохил шудан мавзӯъ аст ва ба маънии баромадан *мухаффафи* **бадар омадан.**

**АЗ НАФАС АНДОХТАН** — хомӯш ва бесадо кардан. Туғро гӯяд, байт:

Шикваи донаву дом аз нафас андохт маро,
Шӯри беҳуда зи чашми қафас андохт маро.

**З САР ВО КАРДАН** — дур кардани чизе аз худ мутлақан, чунончи гузашт. Ва ба маънии андохтани ками ганҷафа барои баровардани вараќи беш. Ва ин истилоҳи ганҷафабозон аст. Ва Осафи Қандаҳор гӯяд, байт:

Монанди он варақ, ки зи сар во кунад касе.
Ҳуснат ба чарх ганҷафаи офтобро.

**АЗ НАВ** ва **АЗ САРИ НАВ** — маъруф; ҳар ду лафз омадааст. Аввал Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Бозам аз нав ҳами абрӯи маҳе дар назар аст,
Салхи моҳи дигару ғурраи моҳи дигар аст.

Ва Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

По ба ҷаннат кай ниҳам, Яҳьё, чу бархезам зи хок,
Аз сари нав бе руҳаш хоҳам кафан бар худ кашид.

**АЗ ФУЛОН ЧИЗ БАРОВАРДАН** — дар аксари ҷо ба маънии бои зарфия мустаъмал ва гоҳе ба ашхос, ки маънии зарфия дар он махлут нест, ҳам омада. Таъсир гӯяд, байт:

Бо раҳмати ту боди мухолиф мувофиқ аст.
Навмедам аз сафина кун, аз нохудо барор.

**АЗ ОБ БАРОМАДАН** — мутлақ зоҳир шудан; пас агар хуб аз об баромад ва агар ба дер баромад, бад аз об берун омад, гӯянд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**АЗ САРХОНА УФТОДАН** — ба маънии камзӯр шудан гуфтаанд. Яке аз шуаро гӯяд, байт:

Милу нанг аз сурма лорад ғамзаи мардафганаш.
Тарсам аз сархона уфтад наргиси ҷодуфанаш.

Лекин **сархона** ба маънии ҳадди муайян аст, чунонки биёяд. Дар ин сурат ба маънии аз пояи худ фитодан хоҳад буд.

**АЗ ҚАСЕ РАНГ ДОШТАН** — баҳра ва интифоъ аз касе гирифтан. Салим гӯяд, байт:

Зи хуни мо нагардад теғ рангин,
Салим, аз мо касе ранге надорад.

Ва низ Абӯтолиби Калим гӯяд, байт:

Зи ишқ ранг надорӣ, ба дӯст рӯ манамо,
Сиришк агар ба рухат ранги каҳрабо нагирифт.

**АЗ ИН ҚАРОР** — лафзест ба маънии ба ин вазъ. Туғро гӯяд, байт:



Ба зери хок дилам гар аз ин қарор тапид,
Буруни хок фитад пайкарам чу санги мазор.

**АЗ ЧАШМ УФТОДАН** ва **ДАР ЧАШМ УФТОДАН** — беэътибор будан дар назари касе. Бидон ки ҳар ҷо ду ҳарф аз як калима дохил шаванд, ҳазфи яке аз он ҷоиз аст. Ҳаким Шифоӣ гӯяд, байт:

Зи ҳар ҷо бигзарам аҳли маломат
Намояндам ба арбоби саломат.
Ки ин рӯкардаи даргоҳи ишқ аст,
Зи чашм уфтодагони шоҳи ишқ аст.

Ва матлаб мисраъи чорум аст, зеро ки дар асл чунин бояд ки: «аз чашм уфтодагони шоҳи ишқ аст». Ва аз ин олам аст ин мисраъи Мирзо Муҳаммадалии Соиб, мисраъ:

Айбе ба айби худ бирасидан намерасад...

Зеро ки аз ҷумла ду **бо**, ки силаи **расидан** аст, маҳзуф шуда, чунонки як **аз** дар байти Шифоӣ. Ва таҳқиқ он аст, ки ин ҳуруф аз роҳи саҳв аст ва пайравону мутобеъон ин қоидаро муқаррар намудаанд. Агар дар муҳовара ин қисм меомад, санад буд. Лиҳозо гуфтаанд, ки заллати салаф ҳуҷҷат намешавад. Махфӣ намонад, ки фақир Орзу дар байти Наввоб Ваҳидуззамон тасарруфе кардааст ва лафзе расонида. Гумон дорам, ки пеши суханфаҳмон дахли беҷо набошад. Ва он байт ин аст, байт:

Эътибороти ҷаҳон рафтаст пеш аз омадан,
Номҳо дар вақти кандан аз нигин уфтодааст.

Фақир мисраъи дуввумро чунин беҳтар медонад:

Ном вақти кандан аз чашми нигин уфтодааст.

Дар ин ду лутф аст: аввал он ки беэътибор шудани кандан, аз чашм уфтодан аст, дуввум ташбеҳи нигин ба чашм.

**АЗ ЧИЛЛА БАРДОШТАНИ ҚАМОН** — дар зоҳир чунин дида. Ва ҳеҷ маънӣ ба хотир нагузашт, лиҳозо аз забондонон бисьёр таҳқиқ намуда шуд. Ва ҳеҷ як аз ӯҳдаи ҷавоб барнаёмад. Лиҳозо ба хотир мерасад, ки **бардоштан** ғалат бошад ва саҳеҳ **пардохтан** бувад, ба маънии **холӣ кардан**. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

То нигоҳаш зад дари дилҳо шуд абрӯ гӯшагир,
Чун расад дузде ба дузд, аз чилла пардозад камон.

Пас **пардозад** (ба бои форсӣ **ва** зои муъҷама) бувад ва **бардорад** (ба бои муваҳҳада ва рои муҳмала) тасҳиф. Яъне чун дузде ба дузди дигар расад аз чилла камонро холӣ кунад, ай чилларо дур кунад. Ва ин шояд расми дуздони вилоят бошад.

**АЗ ДИЛ МОНДАН** — гиронӣ **ва** озурдагии хотир. Хоҷуи Қирмонӣ гӯяд, байт:

Дил чу рӯяш дид ҷонро дарбибохт.
Хотири Хоҷу азим аз дил бимонд.

Ва зоҳиран лафзи **дар** маҳзуф шуд, ба маънии дар хотири Хоҷу ин хабар бисьёр монд, ба сабаби ноxушӣ, валлоҳу аълам.

**АЗ ГАРДИ РОҲ РАСИДАН** — аз сафар расидан. Ашраф гӯяд, байт.

Мерасад навсафар аз гарди раҳ имрӯз магар.
Қ-аз хати тозаи ӯ боз ғубор омад пеш.

**АЗ ПАСИ САР САФИР ҚАШИДАН** — расво намудан шахсеро **ва** мардумро аз он нигоҳ кардан. Салим гӯяд, байт:

Дар чаман ҳар гаҳ ба ӯ ҳамроҳ мебинад маро,
Аз паси сар чун рақибон мекашад булбул сафир.

**АЗ ЧАШМИ ФУЛОН ДУР** — иборатест, ки дар маҳалли дуо истеъмол кунанд; аз олами **чашм ба дур**. Таъсир гӯяд, байт:

Аз чашми ғайр дур, ки имшаб ба коми дил
Бо дида з-остони ту руфтам ғуборро.

**АЗ ХОК БАРДОШТА** ва **БАРГИРИФТА** ва **ТАНҲО БАРГИРИФТА** — шахсе ки дастгирии ӯ карда бошад. Аввал ва дуввум шуҳрат дорад; ва севвум Салим гӯяд, байт:

Чун қатра баргирифтаи худро ҷаҳон, Салим
Бар осмон расонаду аз каф раҳо кунад.

**АЗ САҲРО ЁФТАН** ва **АЗ САҲРО ҶУСТАН** — муфт ёфтан. Салим гӯяд, байт:

Ҳамчу Маҷнун то тавонӣ аз кучо ишқ аз кучо,
Ёфт дар саҳро магар девона ҷони хешро.

Дуввум Саъиди Ашраф гӯяд, мисраъ:

То магар девонаи худро зи саҳро ҷустаем...

Ва низ Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Чунон мебинад аз рӯи ҳақорат ҳар замон сӯяш,
Ки пиндорӣ саги Лайлӣ зи саҳро ҷуста Маҷнунро.

Фақир Орзу гӯяд: муносиб лафзи **оху** бувад ба ҷои **Маҷнун**. Лекин чӣ кунад муроoти қофия ӯро барин пала оварда. Ва назири ин лафзи **шаҳид** аст, ки дар ин шеъри Мирзо Соиб воқеъ шуда, байт:

Туғъёни ноз бин, ки ҷигаргӯшаи Халил
Дар зери теғ рафту шаҳидаш намекунад.

Ҳол он ки дар ин ҷо иборати **дар зери теғ рафта** ва **қурбон намекунад** муносиб аст, чаро ки қурбонӣ суннати Исмоил пайғамбар аст алайҳиссалом. Ва чун азизон тасарруфи фақирро шуниданд, бисьёр таҳсину офарин карданд, фанаҳмидуллоҳа таоло.

**АЗ ХУШКҶӮБ ТАРОШИДАН** ва **АЗ САНГ ТАРОШИДАНИ ЧИЗЕ** — ба ҳам расонидани чизе аз ҷое ки ҳусули он ниҳоят мушкил бошад. Қудсӣ гӯяд, байт:

Зи чӯби хушк хубон метарошад ошно, Қудсӣ,
Магар чун зулфашон аз шона ҳар сӯ маҳраме дорад.

**АЗ ХУД ҲИСОБ ДОШТАН** — дар назар доштани худ; *киноя аз* анонийят аст. Салим гӯяд, байт:

Хоксорӣ пеши мағрурон надорад эътибор,
Гар ҳисобӣ дорӣ аз худ, дар ҳисоби мо мабош.

**АЖДАҲО** — маъруф; ва навъе аз оташбозӣ. Ваҳид гӯяд дар таърифи оташбоз, байт:

Чу он пурфусун бурд афсун ба кор,
Задам аждаҳо рехт тухми баҳор.

**ИСТОДАГӢ** — маъруф; ва низ *киноя аз* таваққуф ва накардани коре. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Метавонад кишти моро қатрае сероб кард,
Ин қадар истодагӣ, эй абри дарьёдил, чаро?!

Ва ба маънии исрор ва ба ҷид гирифтани коре. Таъсир гӯяд, байт:

Хуш ба ҷид истодагӣ дар манъи ҷонон мекунад,
Посбони сахтдил, Таъсир, мехи пардааст.

Ва Шафеъои Асар дар ҳаҷви Наҷафқулихони садр гӯяд, мисраъ:

Истодагӣ ба куштани ӯ вақфи лозим аст...

**АСПИ МАГАСӢ** — аспе маъруфуллавн; ва дар Ҳиндустон низ ба ҳамин маънӣ шуҳрат дорад. Салим гӯяд, байт:

Пайдост бар арбоби фиросат, ки надорад
Афшондани дум фоида аспи магасиро.

**ИСЛИМИИ ХАТОӢ** — хутуте ки бар гирди нуқуш кашанд ва гиреҳбандӣ созанд; ва онро **банди румӣ** низ гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Толеъи шуҳрат чунон дорам, ки даврон гар кашад
Ҳалқа бар номи ман, ислими(и) хатоӣ мешавад.

**ОСИЁИ ДАНДОН** — дандонҳо ки бад-он таом хоида мешавад. Соиб гӯяд, байт:

Ба ҳар ки ҳар чи зарур аст додаанд онро.
Бишуст оби даҳан осиёи дандонро.

**АСПИ УСТУРЛОБ** — чизе ки ба шакли ҳайвоне сохта бар устурлоб насб намоянд. Ва Ашраф дар ҳаҷви асп гӯяд, байт:

Бигсилад аз якдигар дар дам чу тори анкабут,
Гар кунӣ чун аспи устурлобаш аз оҳан ҷудо.

Ва лутф он ки **анкабут** низ аз аҷзои устурлоб аст.

**ИСКАНДАРӢ ХӮРДАН** ва **СИКАНДАРӢ** — каҷ шудани суми асп дар рафтан ва давидан. Ва ин махсуси ҳар ду даст набошад, лекин



ваҷҳи тасмия ба **сикандарӣ** маълум нест. Ашраф гӯяд, байт:

Бувад дар вай зи бас бошад ба таг пар,
Саманди умри Хизр искандарӣ хар.

**АСҚАНА** — ба маънии авзоре навиштаанд, ки ба форсӣ **барма** гӯянд. Ва барма мискаб аст, ки ба гардонидани камонӣ сӯрох кунад. Лекин алҳол чунон маълум мешавад, ки чизест, ки чӯбро бад-он сӯрох кунанд, ба вазъе ки чизе бар сари ӯ бизананд, то дар чӯб фурӯ равад ва пора барорад ва ҳамчунин то сӯрох шавад. Ваҳид гӯяд, байт:

Барорӣ адӯро зи беху буна
Чу бар сар хӯрӣ зарб чун асқана.

**ИШОРА** — маъруф; ва он ба абрӯ ва чашм ва даст ва ангушт ва лаб ва сар ва камар бошад. Дар ин ҳар ду каломи мутааххирон аст. Аввал Ваҳид гӯяд, байт:

Ба сар ишора намудан ба ёри худ, ки биё,
Ишора аст, ки рӯи ту саҷдагоҳи ман аст.

Ва дуввум Соиб гӯяд, байт:

Бинои сабр, ки ҳамсанги кӯҳи Алванд аст,
Ба як ишораи мӯи миёни ӯ банд аст.

**УСТУХОН ШИКАСТАН** — *киноя аз* камоли меҳнат кашидан. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Устухонҳо ки шикастем ба даргоҳи ту мо,
Гар саги хеш бихонӣ, чӣ бигӯем туро?

**АШҚ РЕХТАН** — ба маънии маҳфуз[5] шудан; аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**АШКРЕЗОН** — *ҷамъи* **ашкрез**; ба маънии рехтани ашк низ, чунончи; **гулрезон** ва **обрезон** ба маънии рехтани гул ва об. Ваҳид гӯяд, байт:

Он касоне ки дар оташкада бино шудаанд,
Ашкрезони маро ҷӯши шарар медонанд.

**АШРАФ** — лафзи арабист; ба маънии маъруф; ва низ тахаллуси шоири Мозандаронӣ, ки Саъид номи ӯст. Писари Мулло Муҳаммадсолеҳи Мозандаронӣ, ки аз уламои қарордодаи Эрон аст. Гӯяд ки Ашрафи мазкур ҳамширазодаи Охунд Муҳаммадбоқири Маҷлисист, ки аз муҷтаҳидони шиъа аст. Аҳволи мушорунилайҳ дар тазкираи шуарои Ҳинд ва Эрон мастур аст. Ва низ номи ҷое аз Эрон. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳавои Ашраф асту оби Шероз,
Агар обу ҳавое дар ҷаҳон аст.

Ва таҳқиқ он аст, ки ҷоест дар Мозандарон, ки подшоҳони фағфурӣ иморати олия дар он сохтаанд.

**УСУЛ** — лафзи арабист; ва ба истилоҳи мусиқиён ба маънии иқоъ аст, ки иборат аз задан аст. Ва форсиён ба маънии ҳаракати мавзун ва хушоянда истеъмол кунанд. Салим гӯяд, байт:

Зи корҳои мувофиқ маҳӯр фиреби ҷаҳон,
Чу он усул, ки зан дар ҷимоъ меорад.

Ва мардуми Қашмир дуҳули хурд ро, ки дар маҳофил ва маҷолис навозанд, гӯянд.

**АСНОФ** — иборат аз аҳли ҳирфаи бозориён. Туғро дар «Миръот-улфутӯҳ» менависад, ки: «асноф ба ойин бастани дукконҳо каф кушуданд».

**УСУЛИ ФОХТА** — номи усуле, яъне вазне аз мусиқӣ; ва онро **усули фохтазарб** низ гӯянд. Ва ин ки дар «Ҷаҳонгирӣ» номи савте аз мусиқӣ гуфта, таҳриф аст.

**АФШОН** — он чи бар коғаз кунанд аз тилло ва нуқра; ва низ коғаз ва он чи бад-он монад, ки барафшон карда бошанд. Туғро гӯяд, байт:

Афшони доғ чун думи товус гаштаам,
Доғам аз ин ки ғайри мукаррар намешавад.

**АФШОНИ ЧАШМИ МӮР** — навъе аз афшон, ки бар коғаз кунанд; ва зоҳиран афшони саримӯрӣ[6] иборат аз ҳамин аст. Салим гӯяд, байт:

Сафҳаи рангини хони худ Сулаймон ҷилва дод,
Аз сиришки очизон афшони чашми мӯр дошт.

**УҒ-УҒ** — овозе ки дар вақти ғарғара ё ғӯта хӯрдан зоҳир шавад. Фавқӣ гӯяд, байт:

Кунӣ аз ғусл худро то намозӣ,
Навои уғ-уғро кук созӣ.

**АФШУРДАН** — маъруф; ва ба маънии по қоим кардан ва по қоим шудан низ. Хочаи Шероз фармояд, байт:

Бимонод дасте, ки ангур чинд,
Малағзод пое, ки дар хум фишурд.

Ва **фишурдан** (ба ҳазфи алиф) *мухаффаф* (-и **афшурдан** аст)*.

**УФТУХЕЗ** — *киноя аз* нишебу фароз ва бар як қарор намондан. Таъсир гӯяд, байт:

Бибин мадори маҳу меҳру бевафоии гулро,
Зи давлате машав эмин, ки уфтухез надорад.

Ва баъзе гӯянд иборат аст аз ҳолате, ки байни шитоб ва оҳиста рафтан бошад, ба равиши уфтодан ва чуз он бар ин қиёс. Ва ин маҳалли тараддуд аст.

**УФТОДАН** — маъруф; ва ба маънии махлуқ шудан; ва ин зоҳиран *маҷоз* аст. Мавлавии Ҷомӣ гӯяд, байт:

Бад-он покон, к-аз эшон зодаам ман,
Бад-ин покизагӣ уфтодаам ман.

Ва низ ба маънии юмн ва таяммун ва лиёқат ояд. Ашраф гӯяд, байт:

Хилъати лутф ба арбоби вафо меуфтад
Чашм бикшо, ки нигоҳи ту ба мо меуфтад.

**ОФТОБӢ** — лунгро гӯянд, зеро ки аксар онро офтоб дода мешавад, аз ҷиҳати тар шудан. Масалан шахсе ба ҳаммом равад ва лунг надошта бошад, ба ҳаммомӣ гӯяд, ки офтобӣ биёр. Ва ин маънӣ аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**УФТОДАГӢ** — *киноя аз* ифлос ва парешонӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Naёмезанд бо ҳам мардумон аз наҳвати давлат,
Пас аз уфтодагӣ аз ҳам ҷудоӣ нест ёронро.

**ИҚОМАТ** — лафзи арабист; ба маънии маъруф; ва форсиён ба маънии зиёфати шахсе ки ҷое ворид шавад, оранд. Ашраф гӯяд, мисраъ:

Ба ҳар манзил иқомат мефиристод...

**ИҚРОРИ ШИКАСТА** — иқроре ки дуруст набошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Диле дорам чу иқрори шикаста,
Дурусташ кун ба гуфтори шикаста.

**УЛАНГ** — саҳро. Таъсир гӯяд, байт:

Дар арсаи боғ тахтасанге
Уфтода чу ташна дар уланге.

**АЛМОСТАРОШ** — навъе аз шиша ва ҷавоҳири ҳаккокикарда; ва ин маъруф аст. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Ишқ бар доғи дилам судаву алмос афшонд,
Дурри ашкам чи аҷаб гар бувад алмостарош.

Ва мурод аз **дур** дар ин ҷо зоҳиран **дурри Наҷаф** аст. Ва он сангест машҳур, ки аз кӯҳи Наҷафи Ашраф хезад, то сурати қавӣ ба ҳам расонад.

**АЛИФИ ХАНҶАРӢ** — алифи хурд, ки дар расми хатти Қуръон ба ҷои фатҳа нависанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҷуз ман, ки захмиям зи қади хурдсолагӣ,
Кас куштаи ситам ба алифи ханҷарӣ нашуд.

**АЛАВТ** — ринд ва авбош; казо қила ва ба хотир мерасад зоҳиран *ҷамъи* **лутӣ-ст**, аз олами **рунуд**, ки *ҷамъи* **ринд** аст. Ва ин қисм ҷамъи мувофиқи арабро форсизабонони арабидон меоранд. Ва маънии **лутӣ** дар боби лом хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло. Ва баъзе гӯянд, ки ин саҳеҳ нест, зеро ки дар **рунуд** ҳарфи ро-и форсӣ калима аст, бар хилофи ҳамзаи **алавт**. Пас *ҷамъи* **лутӣ** чӣ қисм бошад? Муаллиф гӯяд, ки ин ҷамъ тасарруфи форсиён аст ва барои ин қоидаи муқаррар нест. Чун ин лафз дар каломи аҳли забон омада, бинобар тавҷеҳ ва тасҳеҳ ин маънӣ навишта омад. Ва метавонад, ки маъхуз бошад аз **лут** ва **лута**, ба маънии барчафсидан. Дар ин сурат он лафз ба маънии чафсон бошад, ё афъали тафзили **алавт** бошад, ки ба маънии лута аст, чунонки дар кутуби арабӣ омада. Дар ин сурат муродифи **лутӣ** хоҳад буд ва ҳоҷати такаллуфи собиқ набуд.

**АЛМОСИ ХОЛДОР** — навъе аз алмоси маъюб, ки доғи сиёҳ ва ё сурх дошта бошад. Ва дуввумро



бисьёр бадюмн донанд. Соиб гӯяд, байт:

Нақши доғи айб бошад лавҳҳои содаро,
Қиматаш нозил шавад алмос чун шуд холдор.

**АЛИФ БА ХОК ҚАШИДАН** ва **БАР ЗАМИН ҚАШИДАН** — *киноя аз* хиҷолат ва шармандагӣ. Соиб гӯяд, байт:

Зи соя сарву санавбар алиф кашад бар хок,
Ба ҳар чаман, ки кунад ҷилва қадди раънояш.

**АЛИФ БАР СИНА ҚАШИДАН** — маъруф;[7] Соиб гӯяд, байт:

Ҷилваи фонус ҷон шамъи оламсӯз нест,
Ин алиф бар синаи парвона мебояд кашид.

Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Доғдорони ту бар сина буриданд алиф,
Эй хушо ҷилвагариҳои сару гардани доғ.

Ва назар бар ҳамин маънӣ, ин мисраъ таърихи фавти Акбар подшоҳ шуда. Мисраъ:

Алиф кашид малоик зи фавти Акбаршоҳ...

**ИЛОҲӢ** — калимаест ки дар маҳалли муноҷот ва дуо оранд, чунонки машҳур аст. Ва гоҳе маҳз аз роҳи юмн ва аз роҳи камоли шавқи ҳусули матлаб оранд. Донишманд Хони Олӣ гӯяд, байт:

Ба ғайбат ҳар ки ҳаққи ошноиро нигаҳ дорад,
Илоҳӣ, ҳар куҷо бошад, худо бошад нигаҳдораш.

Ва метавон гуфт, ки лафзи худо ба тариқи вазъи мазҳар аст мавзеъи музмар. Пас қавли ӯ **худо бошад нигаҳдораш** қоиммақоми **ту бош нигаҳдораш** бошад. Ё он ки ба ин иборат тақдир кунанд, ки дар ҳаққи чунон касе чунин мебояд гуфт, ки **худо нигаҳдораш бошад**.

**ИНТИЗОРӢ** — масдарест арабӣ, ки **ё**-е дар он зиёда кардаанд. Ва ин қоидаи форсиён аст, ки гоҳе бидуни лиҳози маънии аслӣ, дар форсӣ **ё** зиёда кунанд. Чунонки **нуқсонӣ** ва **ғайра**, ки дар кутуби дигар навиштаам. Зуҳурӣ гӯяд, **байт**:

Дар интизори ту ашки ҳиноие дорам,
Расид вақт зи шавқи нигор мегирьям.

Ва маънии мунтазир низ, байт:

Ҳар дил зи ту ашкрези ҳайрат,
Чун гӯшаи чашми интизорӣ.

**АНДОЗА** — маъруф; ба маънии дархур ва истеъдод низ; ва ин *маҷоз* аст. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Харобӣ ҳаҷри ту дар куштани ман бурд ба кор,
Ки шафоатгарӣ андозаи тақдир набуд.

**АЛИФДОҒ** — доғе ки ба сурати алиф сӯзанд. Ва дар дафотири салотини Ҳиндустон доғе бошад, ки бар аспони умаро кунанд. Аввал Ваҳид дар таърифи Аттор гӯяд, байт:

Дигар нест аслан дар ин шак маро,
Ки сӯзад алифдоғи ҳечак маро.

Ҳам ӯ мегӯяд, байт:

Ҳалқаҳои дидаи бинандагон занҷир шуд,
Чун алифдоғи бутон шуд ҷомаи пирӣ маро.

Фавқӣ гӯяд, байт:

Самоҷат ҳосили дуньёву диншон,
Алифдоғи лавандӣ бар суриншон.

**ИЛТИМОС** — дар арабӣ дараҷоти мусовот бошад, чунончи дар кутуб марқум аст. Ва дар форсӣ аз хурдон ба бузургон; ва низ коғазе, ки хурдон дар он аҳволи худ нависанд аз роҳи талаби чизе. Ваҳид гӯяд, байт:

Мардумон чун боғ аз он ҷо гул ба домон мебаранд,
Илтимоси ошиқон уфтода ҳар ҷо бар замин.

**ОЛИШ** — иваз ва бадал. Толиби Омулӣ гӯяд, байт:

Сад ҷон бадал ба як нигаҳи гарм мекунам,
Гар чашми ниммасти ту розӣ ба олиш аст.

**ИЛТИМОС ҚАРДАН** — дар маҳалли шафоат мустаъмал мешавад. Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Маро зи кушта шудан нест он замон парво,
Ки пеши ёр кунад ғайр илтимоси маро.

**АЛИФҚАШ** — баъзе гӯянд савдои билошарт, ки барнагардад, чунонки **хаткаш** дар Ҳиндустон ба ис-

тилохи даллолони наххос. Абўтолиби Қалим гўяд, байт:

Дар ҷаҳон ҳасрати болои алифкаш дорад.
Сарвро бо ту ба як фохта даъво нарасад.

Муаллиф гўяд ин хатост. **Ҳасрати болои алифкаш дорад,** иборати бемаънист. Турфа он ки бар муддаои ў далолат надорад. Ва тозатар он ки нусха чунин аст, мисраъ:

Ду ҷаҳон ҳасрати болот алифкаш дорад.

Ба то-и хитоб, дар ин сурат маънӣ бетакаллуф саҳеҳ мешавад. Чаро муддао он аст, ки **ҳасрат ва орзуи болои ту ду ҷаҳон алифкаш дорад,** ки иборат аз ошиқ аст. Пас қумрӣ, ки ошиқи ту шуда бар ҷо нест ва маро даъвои он намерасад. Ва зоҳиран сабаби иштибоҳ лафзи **даъво**-ст, ки дар мисраъи дуввум воқеъ шуда. Ва расми **хаткаш**-и Ҳиндустон мумидди он шуда, валлоҳу аълам.

**ИМТИЛО ЗАДАН** — соҳибимтило гаштан ва ҳайза задан аст. Зулолӣ гўяд, байт:

Ба қатли сад аҷал навъе сало зад.
Ки ҷон аз барқи ханҷар имтило зад.

**АНДОЗ** — ба маънии ҷустан ва қасд. Ғиёсои Халвоӣ гўяд, байт:

Гарчи дурӣ зи дараш дошт басе боз маро.
Шавқ афганд дар он кў ба як андоз маро.

**АНГУШТИ ШАҲОДАТ** — ангушти дуввум аз тарафи нарангушт, ки ба арабӣ саббоба гўянд ва дар маънии иқрор ва қабул мустаъмал шавад, зеро ки дар ташаҳҳуд онро бардоранд. Салим гўяд, байт:

Ҳавои кушта гардидан ба теғи офтоби худ.
Саропои маро чун шамъ ангушти шаҳодат кард.

**АНГУШТАРИ ПО** — *киноя аз* чизи беэътибор. Соиб гўяд, мисраъ:

Фалак моро куҷо ангуштари по метавонад шуд...

Ва низ Мухлиси Кошӣ гўяд, байт:

Хат чу аз тарфи буногўши ту пайдо мешавад.
Халқаи зулфи бутон ангуштари по мешавад.

**АНДЕША** — фикру хаёл; ва *маҷозан* ба маънии тарсу бим. Салим гўяд, байт:

Аз оҳи хуфта дар дили ман аждаҳо. Салим.
Сайлоб з-ин хароба ба андеша бигзарад.

**АНГУШТПЕЧ** — маҳалли дахл ва эътироз. Зуҳурӣ гўяд, байт:

Ба ҷанбаш забоноварон ҷумла печ.
Ҳама ҳарфҳо карда ангуштпеч.

Ва ба маънии дастовез низ Камоли Хуҷандӣ гўяд, байт:

Сарриштае фурў расад аз дасту ҳамчунон
Ангушти пойпечи сухан зулфи дилрабост.

**АНГУШТАРИ ЗИНҲОР** — ангуштаре ки барои амон диҳанд. Шафеъои Асар гўяд, байт:

Ҳар ки лаб баст аз сухан бо ў касеро кор нест.
Муҳри хомушӣ кам аз ангуштари зинҳор нест.

Ва ба маънии мутлақи амон ва зинҳор Рукнои Масеҳ гўяд, байт:

Ангуштари зинҳор наҳоҳам аз шоҳ.
То як ду-се лафз арз дорам дилхоҳ.
Не-не ғалатам, оҳ чи мегўям, оҳ.
Ло ҳавла вало қуввата илло биллоҳ.

Аммо ғолиб он аст, ки дар ин ҷо **ангушти зинҳор хостан** ба маънии зинҳор хостан аст.

**АНГУШТ БАРОВАРДАН АЗ СИТАМ** — зинҳор(-ӣ) ва фарьёдӣ шудан. Рукнои Масеҳ гўяд, байт:

Барорад аз ситам он мижа ситам ангушт.
Зананд ханҷару мижгони ў ба ҳам ангушт.

**АНГУШТАРБОЗӢ** — бозии бозигарон ба ангуштарӣ, ки онро каҷа низ гўянд Камоли Хуҷандӣ гўяд, байт:

Шаб чу бозам ба рафиқони худ ангуштарро.
Ба хаёли лаби он тангдаҳан ҳоҳам бохт.

**АНГ** — нишоне ки баззозон дар порчаҳо кунанд барои ҳисобе, ки пеши эшон муқаррар бошад. Таъсир гўяд, байт:

Аз сухан Таъсир боз аз нуктаҳои интихоб
Бастаҳои хушкумоши пур зи анг овардааст.

Ва қофияи ғазал ранг ва **ҷанг** аст. Ва ба хотири муаллиф мерасад ин ҳамон **анг** аст, ки дар ҳиндуӣ ба кофи тозӣ (яъне **анк**)*, дар асл ба маънии руқуми аъдод аст. Ва баззозон дар Ҳинд мувофиқи карордоди худ як чизе муқаррар намоянд ва мувофиқи он ҳисоб кунанд ва онро **анг** гўянд ва он гоҳе нуқот бошад. Ва чун қофияи ҳарфи тозӣ бо форсӣ саҳеҳ аст, мисли **шак** ва **раг**, шоири мазкур дар зайли қавофӣ кофи форсӣ оварда. Пас муфаррас бошад ва зоҳиран аз тавофуқи лисонайн набошад, чаро ки дар каломи қудамо мутлақан бад-ин маънӣ ба назар наёмада. Махфӣ намонад, ки иштироки луғот дар форсӣ ва ҳиндӣ ба чанд ваҷҳ аст: **аввал** тавофуқ аст ва он гоҳе биайниҳи бувад, ки ҳамон лафз ба ҳамон маънӣ дар форсӣ (дар ҳиндӣ)* низ бошад, чунончи **кулол** ва **куппӣ**, ки ба ҳар ду забон ба ҳамин маънии маъруф омада. Ва гоҳе он ки дар яке аз ин ду забон андак тағйире бошад ё дар ҳарф, мисли: **даҳ** ва **дас**, ки адади маъруф аст. Агарчи син дар ҳар ду забон ба ҳо мубаддал шавад ва монанди **мос** ва **моҳ**, ки ба арабӣ шаҳр гўянд; ё дар ҳаракат монанди **неқў**, ки дар ҳиндӣ **никав** (ба нун ва ёи маъруф ва фатҳи коф ва вови сокин; ва дар форсӣ ба ёи маҷҳул ва вови маҷҳул аст) ба маънии хуб ва хуш. Ва ин ду қисм бисьёр аст, чунонки ба мутатаббеъ пўшида нест. Ва гоҳе дар ҳар ду нисбати умум ва хусус бувад, чунонки лафзи **саман**, ки дар ҳиндуӣ мутлақ гул аст ва дар форсӣ гули махсус; ва гоҳе нисбати ҷузъ ва кулл, чун **ангушт**, ки (ба тои ҳиндӣ) ба маънии сари ибҳом аст ва дар форсӣ ангушт мутлақан. Ва ҳамчунин лафзи **бадан**, ки дар ҳиндӣ ба маънии сару сурат аст ва дар форсӣ ба маънии тамоми тан. Лекин **бадан** лафзи арабист ва гоҳе ба камӣ ва зиёдатӣ бувад дар ҷавҳари лафз, мисли **як** ва **эк** дар ҳар ду забон ба маънии воҳид аст. Ва гоҳе ихтилоф дар кайфияти ҳуруф бувад, мисли лафзи **уштур**, ки (ба тои қарашат) дар форсӣ ба маънии баъир аст ва ба ҳиндӣ (ба тои ҳиндӣ, ки талаффузи он бар ғайри ҳиндӣ душвор аст) ба маънии мазкур; **дуввум** иттифоқ аст, чунонки лафзи **ҷорў**, ки дар ҳар ду забон ба маънии **канаса** (саҳеҳтараш **микнаса**)* аст, ки бад-он хасу хошоки хона рўбанд. Лекин дар ҳиндӣ **ҷҳару** (ба ҷими махлутутталаффуз ба ҳост ва рои ҳиндӣ) маъхуз аз **ҷҳарна**, ки ба маънии руфтурўб аст. Ва дар форсӣ *мухаффафи* **ҷорўб**. Ва чун ин қисм ихтилоф муҷиби тағоюр намегардад, чунонки дар лафзи **уштур** навишта ояд, он ҳам иштирок бошад. **Севвум** тафриқ **аст,** чунонки лафзи **эк**, ки лафзи асли ҳиндист ва форсиён ба маънии **як**, ки гузашт истеъмол намуда. Ва ин аксар бинобар зарурат бошад ва аз ин олам аст овардани эъломи ҳиндӣ, ки форсиён дар каломи худ овардаанд. Ва дар ин ноқилонро ғалат воқеъ шуда. Чунонки Яҳьёи Кошӣ гўяд, байт:

Сари роҷпутон бҳагт сингх буд.
Ки бар шишаи нух фалак санг буд.

Ва ҳол он ки сингҳ-и аввал (бо он ки ба кофи махлутутталаффуз ба ҳо-ст, ба касри аввал) ба маънии шер ва санг-и дуввум (ба фатҳи аввал аст) ба маънии маъруф. Ва ҳамчунин лафзи **Барвач**, ки дар ашъори Мулло Туғро (ба фатҳ ва сукуни рои муҳмала ва фатҳи вов воқеъ шуда) ба маънии шаҳре ки наздики Аҳмадобод аст; ва дар ҳиндӣ Бҳравч (ба бои махлутутталаффуз ба ҳо ва фатҳи рои ҳиндӣ ва сукуни вов) аст. **Чаҳорум** илтизом бошад, чунонки дар ашъори Мулло Туғро, ки алфози ҳиндиро амдан дар ашъори худ оварда. **Панҷум** муҳаннад аст; ва ин истилоҳи фақир Орзуст. Ва он овардани алфози форсия аст дар забони ҳиндӣ. Чунонки алфози форсия дар дафотири ҳиндӣ нависанд, мисли рўзнома ва физарурат ва ғайра. Ва дарёфти ин маротиброро хеле татаббуъ мебояд, кори ҳар кас нест илло мошоаллоҳ-ул-карим ва ҳадоҳу иласситрот-ил-мустақим.

**АНГУШТИ АСАЛ** — ангуште ки бад-он асал лесанд. Воҳид гўяд, байт:

Шамъро чашми магас ширин намебинад
касе.
Хаст ангушти асал дар дидаи
парвонахо.

Ва бар ин қиёс **ангушти намак,** ки намак бад-он чашанд. Чунончи хам дар ашъори ӯст. Ва таҳқиқ он аст, ки ба маънии андак асал ва намак аст ва ба тарики иҳом баста шуда.

**АНБОНЧАИ ХИЗР** — занбиле[3] ки ҳазрати Хизр алайҳиссалом дошт. Ва зоҳиран иборат аз ибриқ аст, ки об дар он бошад. Вахид дар таърифи каллапаз гӯяд, байт:

Дар оби бақо ширдон ғӯтахӯр
Чу анбончаи Хизр аз об пур.

**ИНТИХОБОЛУДА** — маъруф; ва ба маънии интихобзада. Вахид гӯяд, байт:

Гар бибинам мисраъи мижгони
хоболудае,
Метавонам гуфт байти интихоболудае.

Махфӣ намонад, ки **олудан** он чи ба самъи муаллиф даромада, дар ду ҷо итлоқ карда шавад: яке дар завоти ашъёъ ва он дар сурати ихтилоти якест ба дигаре, мисли: **теғи хунолуда** ва **оби гардолуда.** Дуввум дар сифот ва он бар тақдири авсоф аст, чун: **чашми хоболуд** ва **дили дардолуд** Дар сурати аввал агар ҳукм боиси мабъус ба ҳам расонад **олуда** бигӯянд, масалан **хонаи одамолуд** ё одами шамшеролуд бигӯянд. Пас дар он чи дар ашъори Шайх Муҳаммадалии Ҳазин, ки аз ҷумлаи афозили шуарои Эрон аст, **моҳи саҳоболуд** вокеъ шуда, факир Орзуро дар он тараддуд аст, фа таммал.

**УХКАСМА//УХКАСАМА** — баъзе номи ноне гуфтаанд, лекин дар ин байти Вахид, ки дар таърифи қошфурӯш гуфтааст, рост намеояд, байт:

Дили дардфарсуди ин бекарор,
Зи ухкасмаи қоши ӯ шуд фигор.

Балки аз ин байти Бокири Кошӣ ба маънии кач ва мухарраф маълум мешавад, байт:

Боз пас дидану ухкасма нигохе дорад.
Қӣ тавонад ба як андоз задан бар
сабабе.

Ва зоҳиран туркист. Ва дар туркӣ ух тирро гӯянд. Дар ин сурат ба маънии қийқоҷандозӣ, ки баргашта тир задан аст бошад. Ва дар сурати аввал бад-он ваҷҳ сиҳҳат дорад, ки қоши харбуза сурати камон дорад ва дар шеъри дуввум зоҳир аст, валлоҳу аълам.

**АҲРИСТОН** — ҷоест дар навоҳии Язд Таъсир гӯяд, байт:

То ба Язд афганд амри нофизи
султониям.
Гашта нузҳатгоҳи Аҳристон биҳишти
сониям.

**АҲЛИ БАХЬЯ** — ҳаммашраб; ва баъзе ринду хароботӣ гуфтаанд, байт:

Ҳарфе бигӯ Салим, зи авзоъи рӯзгор.
Мо аҳли бахьяем зи ман эътимод чист?

**ЭЙ ҲАЙФ** — лафзест ки дар мақоми дареғ оранд, чунонки: эй вой, зоҳиран мунодо ки фулон бошад, маҳзуф бошад. Зуҳурӣ мегӯяд, байт:

Меҳри ӯ гар по зи дил берун ниҳад,
эй ҳайфи дил.
Лутфи ӯ гар даст бардорад зи ман,
эй вои ман!

**ИНҲО** — *ҷамъи* **ин**; ва ба маънии ин навъ ва ин қисм низ. Салим гӯяд, байт:

Чанд ағьёрро нақӯ гӯӣ,
Аз ту инҳо нақӯ намебошад.

Ва Бокири Кошӣ гӯяд, байт:

Бокир чаро ба ҳарза кашад тарки ишқ
кун.
Инҳо макун, макун, макун, эй беҳунар,
макун!

**ОЙИНА БАР АНГУШТАРӢ НИШОНДАН** — расми занони Ҳиндустон аст, ки ангуштарӣ созанд ва ойина дар он нишонда дар наранушт кунанд. Ва ин тавр аз мардуми вилоят масмӯъ нашуд. Дороббеги Ҷӯё гӯяд, байт:

Менамояд оразаш аз ҳалқаи зулфи сиёх,
Ё нишонидаст бар ангуштарӣ ойинаро.

Чун шоири мазкур бисьёр забондон буда, зоҳиран ба ӯ расида бошад.

**АЙВОНКАШФ** — номи ҷоест аз Эрон, чунончи дар кутуби таворих ва аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.



**АЁҒХОНА** — ба маънии шаробхона, чунончи Насирободӣ навишта, ки: «Муртазоқулибег валади Фарҳодбег, ки аз ғуломони шоҳ буд, дохили амалаи аёғхона шуд».

**ИНҲОРО НАЕМАДА РОМ** — дар маҳалле гӯянд, ки инкорӣ аз коре ки хилофи ризои ин шахс буд.

**АЙЁМ ФИРИСТОДАН** — ба маънии офаридани айём. Волаи Ҳиравӣ гӯяд, байт:

Дар ҳафта агар ҷумъа намебуд,
намешуд
Бар қудрати ҳақ нуқс, ки айём
фиристод.

Казо қила, лекин дар **фиристодан** дар ин қисм мавоқеъи махсуси айём нест, чунончи бар мутатаббеъ зоҳир аст.

**АЙҒИРИ ТЕЗ** — асп. Ҳаким Рукнои Масеҳ гӯяд, рубой:

Ҳар кас раҳи қурби лимаъаллоҳ барад,
Аввал пайи ин арӯси дилхоҳ барад.
Кай айғири тез кунд гардад ногоҳ,
Қ-аз шавқ ба пои модиён роҳ барад.

## БОБУЛБО-УТ-ТОЗИЯТ

**БОБ** — дар арабӣ дар; ва дар форсӣ ба маънии роиҷ, зидди касод. Соиб гӯяд, байт:

Дар мамлакати вассърутбат
Ҳар ҷинс, ки мебаред боб аст.

Ва ба маънии дархур ва лоиқ, чунонки гӯянд: «фулонӣ боби ин кор аст», арабист. Лекин **бобат** дар арабӣ ба тои фавқонист. Ва ин ки дар форсӣ гӯянд: «фулонӣ чунин гуфтааст, он ҳам бобатист», зоҳиран аз ҳамин маънӣ маъхуз аст.

**БА ОБ РОНДАН** — фиреб додан. Салим гӯяд, байт:

Хароб он ки маро хоҳад аз шароб кунад,
Зи аблаҳист, ки ронад ба об моҳиро.

Ҳарчанд дар ин байт ба маънии ҳақиқӣ низ дуруст мешавад, аммо ҳанӯз ишорате ба маънии маҷоз аст ва тарафи лутф ҳамон аст. Ва амсилаи дигар барои ин дар ашъори мутааххирин бисьёр аст.

**БА ОБ РАСОНИДАНИ БУНЬЁД ВА БИНО** — хароб кардан, Калим гӯяд, байт:

Бадал кардам ба мастӣ оқибат зуҳди риёиро,
Расонидам ба об аз юмни май буньёди тақвиро.

дуввум рокимулҳуруф гӯяд, байт:

Зи баски ҷӯш бувад бе ту гирьяи моро,
Бино расонд ба об ошьёни Анқоро.

**БОҶӢ** — боҷ ва хароҷ; ва низ ҳамшира ва хоҳар. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваст. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Бар ту зебад, ки хароҷ аз ҳама хубон гирӣ,
Шоҳи ҳусниву туро Лайлию Ширин боҷӣ.

Тарафи лутф ҳамин маънии дуввум аст; ва лафзи туркист.

**БОҚИИ ДОСТОН БА ФАРДОСТ** — масал аст; ва дар мақоме истеъмол кунанд, ки коре кунанд ва татиммае аз он мавқуф бар оянда доранд. Ва ин дар ашъори Салим ва иборати аҳли муҳовара ворид аст.

**БА АНГУШТ ШУМОР ҚАРДАН** — *киноя аз* сухулати ҳисоб. Салим гӯяд, байт:

Шумори даври фалак аз Салим агар пурсӣ
Чу офтоб бар ангушти худ шумор кунад

**БА ОҲУ СУВОР ШУДАН** — *киноя аз* камоли давидан. Айзан Салим гӯяд, байт:

Чун масти ман сувор ба азми шикор шуд,
Шер аз пайи гурез ба оҳу сувор шуд.

**БОД** — маъруф; ва низ маъхуз аз **будан** барои дуо ва ба маънии бошад. Волеҳии Қумӣ гӯяд, байт:

Маншин ба рақиб баъди қатлам.
То бар ту ҳалол бод хунам.

**БОДИ МУХОЛИФ** — боде ки хилофи дархости аҳли киштӣ бошад; *муқобили* **боди мувофиқ**; ва ин аксар бо киштӣ мустаъмал шавад ва гоҳе ғайри он низ. Мухташами Қошӣ гӯяд, байт:

Барҳамзада дорад гули нозукварақатро.
Он боди мухолиф, ки гузар сӯи ту дорад.

**БОЗИИ МИРУ ВАЗИР** — бозиест ки аксар атфол ва ҷавонон бозӣ кунанд. Салим гӯяд, байт:

Ҳар ду рӯзе дигареро пеш меорад, Салим.
Мекунад даврон чу тифлон бозии миру вазир.

**БОКУ** — номи шаҳре. Салим гӯяд, байт:

Натавон ёфт дили хуш ба ҷаҳон, эй коку.
Чӣ равӣ гоҳ суи Ганҷаву гоҳе Боку.



Ва таҳқиқи лафзи **коку**, ки ба маънии амуст, дар луғоти қадима навишта шуда.

**БОТИЛА** — ба истилоҳи аҳли дафотир фарди ботилро гӯянд; ва санади ин дар лафзи **тамғо** задан биёяд, иншоаллоҳи таоло.

**БОЛ** — бозуи ҷонварон; ва гоҳе ба маънии пар, ки ба арабӣ риш гӯянд низ *маҷозан* омада, чунончи: боли магас ва боли парвона, Салим гӯяд, рубоӣ:

Бар хоҷа бибину қомату рафтораш,
Он саъва, ки шуд бинии ӯ минқораш,
Болопӯш аст дар ҳақиқат ӯро,
Чун боли магас илоқаи дастораш.

**БОҶИ ДУНБОЛА** — навъе аз боҷҳои Эрон; ва аз баъзе ба таҳқиқ расида, ки ба маънии хароҷи зиёдат бошад. Пас *маҷозан* ба маънии камоли зиёдат омада. Таъсир гӯяд, байт:

Боҷи дунбола маҳ аз рӯзи қиёмат гирад,
Сурмаи дида кунад гар шаби кӯтоҳи маро.

**БОЛОИ ЧАШМАТ АБРӮ БИГУФТАН** — *киноя аз* андак таарруз накардан, ҳам Туғро гӯяд, байт:

Гул чи сон гӯяд, ки бар болои чашмат абруваст.
Чашми наргисро чу ҳаргиз дар таҳи абрӯ надид.

**БОБОХАНДОН** — номи кӯҳест дар ҳаволии Танур, ки он низ кӯҳест дар ҳаволии Язддашт. Таъсир дар таърифи Язд гӯяд, байт:

Аз лолаву гул чу тифли беғам
Бобохандон ҳамеша хуррам.

**БОЗИГӮШ** — ба маънии тифле, ки гӯш бар овози бозии тифли дигар дошта бошад. Ва он *киноя* аст аз тифле, ки шавқи бозии бисьёр дошта бошад. Бидон ки баъзе аз форсизабонони Ҳиндустон инро мин ҳайсулқиёс ба кофи тозӣ (яъне **бозикӯш**)* хонанд ва он хатост. Саҳеҳ ба кофи форсист, чунонки аз аксари аҳли забон ба таҳқиқ пайваста ва ҳал ба маънии таркибӣ кардаанд, байт:

Бозии дигар бувад он тифли бозигӯшро.
Чун барад қавме барандозад сари ман хушро.

**БО МАН ДОРАД, БО Ӯ ДОРАД** — ба маънии он ки рӯи суханаш бо ман аст ва *киноя* бо ман мекунад. Фақир муаллиф гӯяд, мисраъ:

Чашми гӯёи ту пайдост, ки бо ман дорад...

**бо ӯ дорад** низ бад-ин маънӣ омада. Мирзоараби Носеҳ гӯяд, байт:

Зулфи ту, ки фитна дар сари ӯст.
Ҷуз бо дили зори мо надорад.

Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Ҷаро Парвезро оварл дар шӯр
Агар бо Кӯҳкан Ширин надорад.

**БОРГИР** — ҳарфе ки дар калом бе тааммул ва хоҳ махоҳ ояд ва аксар бар забон ҷорӣ шавад дар асной гуфтан; ва онро такьяи калом гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳар ҷо, ки ҳаст беҳудагӯ хору абтар аст.
Чун ҳарфи боргир зиёда мукаррар аст.

**БОҒИ ОҲУ** ва **БОҒИ ЗОҒОН** — ҳар ду номи ду боғ аст дар Ҳирот. Ва ин маънӣ аз кутуби таворих ба субут расида.

**БОТИН ЗАДАН** — асар кардани дуои қалбии касе; ва бар ин қиёс **ботин хӯрдан,** ки мутаассир шудан аст ба дуои мазкур. Таъсир гӯяд, байт:

Соқӣ на сияҳмастият аз майкада бошад.
Шояд ки туро ботини мино зада бошад.

**БОР БАСТАНИ ЗАБОН** — ба маънии адами тоқати гуфтор ба сабаби заъф. Таъсир гӯяд, байт:

Вазъи нохуш бар суханвар сахт бошад ногувор.
Бор мебандад забон ҳар гаҳ бадан ранҷур шуд.

**БО АНБУР БА ИҚРОР ОВАРДАН** — авзоре[10] аз оҳангарон; ва ин *киноя аз* ҳолатест, ки касеро ба зӯру шиканҷа ба иқрор оранд. Таъсир гӯяд, байт:

Рӯи ӯ гулро зи бекадрӣ ба бозор оварад.
Хӯи ӯ бо анбур оташро ба иқрор оварад.

**БОБОЙӢ** — камоли даъвои худнамоӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Баски мавзунӣ ба бобоӣ мусаллам ворид аст.
Аз мазомини хушаш Бобо Фиғонӣ хуштар аст.

**БОРОНӢ** — ҷомаи сақирлот, ки барои муҳофизат аз борон пӯшанд. Ашраф гӯяд, байт:

Зиреҳ дастгири далерон бувад.
Ки боронии тирборон бувад.

**БОХТАН** — маъруф; ва ин мутааддист ва гоҳе лозим ояд, чунонки **ранг бохтан** ба маънии рафтани ранг. Ва санади ин дар **шишаи ҳаҷҷом** хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло.

**БОЗОН** — маъхуз аз **бохтан** ба маънии бохташуда. Ва бар ин қиёс **тозон** (ба фавқонӣ) аз **тохтан.** Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Баҳри ҷавлон рахшро дар арса чун тозон кунад.
Ошиқи бедил ба ҷои гӯй ҷонбозон кунад.

**БО ҚАСЕ САР ҚАРДАН** — ду сурат дорад: яке он ки **сар кардан** ба маънии кардан ва охир кардан бувад. Пас ба маънии мурофақат ва мувофақат бошад. Ва агар **шурӯъ кардан** бувад, ба маънии изҳори иштиёқ ва иртибот хоҳад буд. Туғро гӯяд, байт:

Ба хунгармие кард бо шиша сар.
Ки дил сард шуд з-оташи шишагар.

**БО ТЕҒУ ҚАФАН ОМАДАН** — *киноя аз* омадан бо камоли аҷзу узрхоҳӣ. Ва ин дар асл узрхоҳист, ки пеши салотин мекарданд. Ашраф гӯяд, байт:

Барқ бо теғу кафан дар узрхоҳӣ омада.
Бар дари шоҳи Хуросон ҳуҷҷати парвардигор.

**БОЗИИ БААНГЕЗ** — мураккаб аст: **баангез** (ба фатҳи алиф ва сукуни нун ва кофи форсӣ ва ёи маҷҳул ва зои муъҷама) бозие ки наздик бошад ба бурдан; ва *киноя аз* хубии бозӣ[11]. Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Шудем мот ба шатранҷи ғоибонаи ту.
Ба мо биханд, ки хуш бозият ба ангез аст.

**БОЛО** — ба маънии қад. Ва таҳқиқи он дар луғоти қадима гузашт; ва низ ба маънии миқдор, чунонки **пилболо** ва **найзаболо**. Қалим гӯяд, байт:

Қуҷо найза фаввораосо наҷаст.
Ки чун найзаболо аз он ҷо наҷаст.

**БОДПАРРОНӢ** — ҳарзагӯӣ. Асар гӯяд, байт:

Ҳар куҷо бодпаронист дар ин ҷузви замон.
Ба миён санги қаноат чу фалохан дорад.

Аз ин байт ба маънии лофу гизоф маълум мешавад, байт:

Ғайри сурнои гулӯяш сози дигар кӯк нест.
Аз найанбони шикам чун бодпаррони кунад.

Ва дар ин байт *киноя аз* гуз задан муносиб аст.

**БОДЛИҶ** — навъе аз тӯп, ки олати ҷанг аст. Тӯғро гӯяд, байт:

Ба бодличи саҳар ҷарз чун гулӯла гузорад.
Шавад хазинаи борут бедиранг сиёҳ.

**БОҒИ НАСИМ** — боғест дар Қашмир. Туғро гӯяд, байт:

Ҳар ки гардид рафиқам ба раҳи Боғи Насим.
Кард саргашта маро ҳамчу сабо дар Қашмир.

**БОҒИ НАЗИР** — боғест машҳур дар Сифоҳон.

**БОҒИ САБЗ НАМУДАН** — ваъдаҳои дурӯғ кардан аз роҳи фиреб. Ва ин ҳар ду аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**БОДДАСТ** — мусриф ва ҳарзахарҷ[12]. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Чун садаф дилро ба ҳар ду даст медорам нигоҳ.
То мабод аз боддасте ояд аз ҷангам бадар.

**БОР** — маъруф; ва ба маънии шох низ, чунонки **гули пурбор** ва **самари пурбор**. Ваҳид гӯяд, байт:

Бидуздам гар нафас лахти ҷигар бар нолаи зорам.
Парешон ҳар тараф чун барги гул аз бор мерезад.

**БОҒ-БОҒ** — ба маънии бисьёр шукуфта ва хуш. Агарчи собиқ маълум буд, ки ин лафзи форсии Ҳиндустон аст, лекин алҳол ба субут пайваст, ки форсии саҳеқасл аст. Ҳаётии Хуҷандӣ гӯяд, байт:



Чаманро то насимат дар димоғ аст,
Зи шодӣ ғунчаро дил боғ-боғ аст.

Ва ин байт дар тазкираи Нақии[13] Авҳадӣ мастур аст.

**БОЛОХОНӢ** — зиёда намудани худ аст аз он чи бошад. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Яки худро ба сад созад, Зуҳурӣ, чарх дар маҷлис.
Кунад то муддаиро зер, болохоние дорад.

**БОҒОТ** — *ҷамъи* **боғ;** ва низ номи маҳаллаест аз Сифоҳон, ки аз сокинонаш аксар авбош ва рунуданд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Дар чаман тунбаки таълими ғамат ғунчаи гул.
Ринди боғотию танбӯрнавозат булбул.

**БОНГИ ХАЛИЛУЛЛОҲӢ** — бонге расо, ки паҳлавонони Эрон мезананд. Ва дар онҳо марсум аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Гӯш бар ҳарфи ту бошанд зи маҳ то моҳӣ.
Гоҳи куштӣ чу кашӣ бонги халилуллоҳӣ.

**БОЛОЧОҚ** — *муқобили* **зерчоқ,** ба маънии болодаст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҳамдамони ту ҳама чобуку ринду пунчок.
Ҳама чун сарв ба гулҳои чаман болочоқ.

**БОБИ ҚАССОБ ШИКАСТАН** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Муддаъӣ гарчи ки озори мироқӣ дорад.
Боби қассоб шикан, гардани ҷоке дорад.

Ва метавонад, ки қассобшикан номи фанне бувад. Ва лафзи **боб** ба маънии лоиқ ва дархур бувад. Ва ин беҳтар менамояд, валлоҳу аълам.

**БОРИК ШУДАН** — пинҳон гурехтан ва рафтан аз ҷое. Ваҳид дар таърифи мафтулкаш[14] гӯяд, байт:

Ҷадид офати дуру наздик шуд.
Чу он шӯхро дид борик шуд.

**БОРИҚ РЕСИДАН** — лоғар шудан. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Муддаъӣ варзиши беҷо чӣ кунӣ, ҳеҷи ҳеч.
Чанд борик биресӣ шудаӣ пилаи печ.

Казо қила, лекин аз ин байт ба маънии ҳила ва макр кардан маълум мешавад.

**БОЛИШИ НАРМ ЗЕРИ САРИ ҚАСЕ ГУЗОШТАН** — хушомад кардан. Ва ин аз аҳли муҳовара ба таҳқиқ расида. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Роҳат биниҳода болиши нарм
Зери сари доғат аз ҷигарҳо.

**БА ПОИ ХУД ГИРИФТАН** — дар ҳиссаи худ гирифтан чизеро. Зоҳид Алихони Сахо, ки дар аҳди Султон Ҳусайн Мирзои Сафавӣ салтанати Сафавия бар-ӯ хатм шуда, шоҳи бандари Лорду гӯяд, байт:

Миёни мову Маҷнун шуд чу иқлими ҷунун қисмат.
Ба пои худ гирифтам сар ба сар хори биёбонро.

**БА БОДИ ЧУМОҚ ГИРИФТАН** — ба зери зарбати чумоқ гирифтан. Ва ин лафзи махсуси **чумоқ** нест, балки **ба боди душном гирифтан** низ омада. Ва лафзи **чумоқ** агар ба қоф бошад, дар асл туркӣ хоҳад буд, ки қоф дар форсӣ нест. Ва агар бадал бувад, мувофиқи лаҳҷаи ироқиёни мутааххир мушкил аст, зеро ки дар қавофӣ қоф воқеъ гашта. Ва он чӯбе бошад саркаҷи ниҳоят махсус ва маъруф. Шифоӣ гӯяд, байт:

Қувои мосикаат кӯтаҳӣ намуда тар.
Гирифтам аз сари эъроз чун ба боди чумоқ.

**БОЙЛӢ** — сар кардани ҷонвари шикорӣ бар ҷонвари дигар. Баъзе гӯянд *мубаддали* **бовлӣ**. Ва чун вов ба бои муваҳҳада ва ёи тахтонӣ ҳар ду мубаддал шавад, маълум нест, ки **бойлӣ** ба кадом ҳарф аст. Ва **бавлӣ** низ бад-ин маънӣ ояд, чунонки биёяд Сайфӣ гӯяд, байт:

Зи баҳри бойлӣ мурғи хеш шоқинро
Нигоҳ дор чу мурғи дилам шавад шунқор.

**БА БОЛО ҚӮТОҲ** — машҳур аст; ва Мир Муҳаммадзамони Шайх, ки аз шуарои қарордодаи Ҳиндустон ва устоди Иродатхони Возеҳи мири ғозии шаҳид аст, байте гуфта буд, ҳува ҳазо, байт:

Ҷомаи сабр ба болои ҷунун танг омад.
Ҳар чи аз даст баромад ба гиребон кардем.

Муҳаммадсаъиди Бафҷор, ки яке аз муосирони ӯ буд, гуфт ки ҷома ба боло кӯтоҳ бошад ва дар бар танг? Чун Мири мазкур санад надошт, мисраъи аввалро баргардониду гуфт, мисраъ:

Кӯтаҳӣ кард ба болои ҷунун ҷомаи сабр...

Ва бар суханфаҳм пӯшида нест, ки ин мисраъ ҷунон аст, зеро ки кӯтоҳии ҷома сабаби пора кардан нест ва муносиби тангии ҷома аст. Илло намеёбад инро магар дақиқулфаҳм. Лиҳозо мирзои марҳум ва мағфур Абӯтуроби Айёр-тахаллус, ки соҳиби зако ва фитрати баланде мисли ӯ ба назар наёмада, мефармуд ки ба ҷои **болоандом** агар бошад, беҳтар аст ва қабоҳати мазкур лозим намеояд. Ва дарвоқеъ, ки тасарруф ба ҷо карда, худояш биёмурзад. Ва дар ин вило, ки севвуми зиқаъдаи санаи 26 ҷулуси Муҳаммадшоҳ подшоҳ аст, фақир рӯзе девони Шоҳ Иброҳими Солики Қазвинӣ сайр мекард, ба хатти мусанниф буд ва ин байт баромад, байт:

Ҳамин нуҳ кафши замин баҳри пои мо танг аст,
Ба қоматам шавад аз шаш ҷиҳат қабо танг аст.

Ва мисраъи дуввуми ин байт мисли мисраъи росих аст, ки ба қомат тангу боло танг, як аст. Ва низ байти дигар аз Солики мазкур баромада ва он ин аст, байт:

Як дам натавонӣ, ки гул аз ҷилва набахшӣ,[15]
Ором қабо нест, ки бар қадди ту танг аст.

Пас эъроз ва эъҷоз ва матн бардоштан ва росих гардонидани он мисраъ ҳар ду беҷо бошад.

**БА БОЛИ ДИГАР ПАРВОЗ КАРДАН** ва **ПАРИДАН** — ба зӯру ҳимоят ва мадади касе коре кардан ва пеш бурдани он, ҷунонки шуҳрат дорад. Ва **ҷавлон кардан ва рақс кардан** низ омада. Соиб гӯяд, абьёт:

З-изтироби дил кунад он зулфи анбарфом рақс,
Мекунад оре ба боли мурғи вахшӣ дом рақс.

* * *

Мекунад ҷавлон ба боли ишқ шӯхиҳои ҳусн,
Шамъ бепарвона ҷун гардид тири бепар аст.

**БА ПОЙ ОМАДАН** — фоида бахшидан ва ба кор омадан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Гар хок гардад ин сари андешарои ман,
Андар раҳи ту хеч наёяд ба пои ман.

**БА ПУФИ ҚОСАГАРӢ МАВҚУФ** ва **ВОБАСТА БУДАН** — ба андак чизе мавқуф будан. Боқири Қошӣ гӯяд, қитъа:

Он дилбари косагар, ки ҷун ҳуру парист,
Ҷон аз тани ман зи шавқи рӯяш сафарист.
Гар лаб ба лабам ниҳад зи сар ҷон ёбам.
Корам мавқуфи як пуфи косагарист.

**БА БАСТ ОМАДАНИ РОҲ** — банд шудани роҳ. Ҷалолои Қошӣ гӯяд, байт:

То дили шефта аз базми ту маст омадааст,
Роҳи андешаи ағьёр ба баст омадааст.

**БА ПУФЕ ДАР БАНД АСТ** — яъне ба андак чизе мавқуф аст. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Аз оҳ ба дуд омадааст оташи шавқ,
Гӯ боди сари кӯ ба пуфе дар банд аст.

Ва пуфи мукаррари косаи косагарӣ вобаста аст, мукаррар низ омадааст. Ва бо ин аксар дар маҳалли суръати завол истеъмол шавад.

**БУТИ АШРАФӢ** — суратест ки бар ашрафӣ сикка кунанд ва зоҳир мурод аз ашрафии Ҳумоюн аст, ки роиҷи Дакан аст. Ё он ки мутлақ тилои маскукро ашрафӣ хонанд. Ашраф гӯяд, байт:

Ашраф аз ҳирс ҷӣ ҳусnӣ ба зару сим, магар
Ҷун бути ашрафӣ аз баҳри зарат сохтаанд.

**БА ПУШТИ КАМОН ГИРИФТАН** — тирборон кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Таъсир бо ишораи абрӯ зи ҳар тараф
Сангиндилон ба пушти камонам гирифтаанд.



**БА ЧАШМ ОМАДАН** — бузург ва азим намудан дар назари касе; ва бар ин қиёс **ба чашм овардан**, ки ба маънии эътибор аст, нишони касе ба назар овардан, Салим гӯяд, байт:

Ҳаргиз маро ба чашм наёяд фалак, Салим
Дар ҳайратам, ки аз чӣ бувад чашми ман кабуд.

**БА ЧАШМ ХӮРДАН** — ба ҳасад дидан ва чашми захм расонидан ва ба офати айнулкамол хароб сохтан. Таъсир гӯяд, байт:

Чун ҷавоҳир сурма дар ҳар кас, ки бошад ҷавҳарест,
Мехӯрандаш аз ҳасад бо чашми аҳли рӯзгор.

**БА ЧАШМРАВШАНИИ ҚАСЕ РАФТАН** — барои муборакбодии касе рафтан. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Гӯянд чашмравшании ғам ғазолҳо
Ҳар ҷо ки ин нигор ба азми шикор шуд.

Таъсир гӯяд, байт:

Вақт аз фурӯғи рӯи ту ҳар гоҳ меравад.
Хиҷлат ба чашмравшании моҳ меравад.

**БАЧ(Ч)А** — маъруф; ва қисме аз муҳраҳои шатранҷи кабир. Салим гӯяд, байт:

Афганда бисоти ишратеву дорем
Бар як бачаи пир чу шатранҷи кабир.

**БА ҲИСОБ ГИРИФТАН** — муътабар донистан. Таъсир гӯяд, байт:

Он қадарҳо, ки бибардошт ба худ хасми лаин,
Ғайри худро аҷабе нест бигирад ба ҳисоб.

**БАҲС ҚАРДАН** — маъруф; ва ба *маҷоз* низоъ ва ҷанг намудан. Салим гӯяд, рубоӣ:

Мастанд аҳли мадраса, з-он мекунанд баҳс,
В-арна ҷаро кунад ба касе ҳушёр баҳс.
Мастон кунанд дар сари мастӣ ба ҳам низоъ,
Ман мекунам мудом ба вақти ҳумор баҳс.

**БИҲАЯ ҚАРДАН** — казо қила ва ин хатост, ҷаро ки бо дил ва ғофил қофия кардаанд. Пас саҳеҳ ба касри дуввум (яъне биҳил)* аст. Ва баъзе ба фатҳа гуфтаанд.

**БА ХУД СУПУРДАН** — мағрур будан ва камоли бузургӣ ба худ доштан. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Бигузар аз сари чизе, ки супурдӣ ба худат,
Мардуми оқил аз он ҳеч ба худ наспоранд.

Ва ҳаққи таҳқиқ он аст, ки ба маънии эътимод доштан аст ва хусусияти ба худ надорад; ва таъбири худ низ омада. Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Бувад шуҳра дуньё ба беэътиборӣ,
Ҷаро ин қадарҳо ба ӯ месупорӣ?!

**БАХИЯ (БАХЬЯ) БАР РӮИ ҚОР УФТОДАН** ва **БАХИЯ БАР ЧЕҲРА РАФТАН** — зоҳир шудани чизе пинҳон. Аввал машҳур аст, дуввум Муҳаммад Исҳоқи Шавкат гӯяд, байт:

Шармам бурун накард ба базми ту аз ҳиҷоб.
Бар чеҳра рафт бахьяи ранги паридаам.

**БУХУРИ ЗЕРИ ДОМАН** — зобитаи вилоят аст, ки хубон ва раъноён доманро паҳн карда, ба дуди анбару уд ҷомаҳоро муаттар созанд. Ва дуди мазкурро ба зери доман бигиранд. Ва ин маънӣ аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**БАДГУНИЁ** — *киноя аз* хонаи мор аст ва каҷ. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи ростист, ки бадгуниёст хонаи умр,
Бибин камони каҷуфтода хонаи тир аст.

**БА ДАНДОН** — ба маънии аз таҳи дил. Ва дар кутуби дигар навиштаам, ки лафзи **дандон** дар ин маънӣ дахли бисьёр дорад, агарчи ваҷҳи он маълум нест, ҷунонки лафзи **аз буни дандон**. Ваҳид гӯяд, байт:

Он ақиқи лаб, ки аз нақши такаллум содаст,
Гар иҷозат медиҳӣ, ҷонон, ба дандон меканам.

Агарчи маънии ҳақиқӣ дар ин ҷо бетакаллуф дуруст мешавад, лекин ансаб аввал аст, ҷаро ки тарафи лутфи иҳомӣ ҳамон аст.

**БАДХӮР** — давое ки аз ҷиҳати карохати таъм ё бӯ хӯрда нашавад. Ваҳид гӯяд, байт:

Шахди сухбат дар мазоқам чун давое бадхӯр аст,
То ба ёди чашми бемори ту дорам улфатӣ.

**БА ДАР МЕГӮЯМ, ЭЙ ДЕВОР, БИШНАВ** — чун шахсе чизе бигӯянд ва хоханд, ки ба гӯши дигаре кашанд, ин масал мееоранд. Салим гӯяд, байт:

Надорам ихтиёри гирья имшаб.
Ба дар мегӯям, эй девор, бишнав!

**БА ДАСТУ ДАНДОН ЧАСПИДАН ДАР КОРЕ** — ба ҷидду кад кардани коре. Шафеъи Асар гӯяд, байт:

Хар кас, Асар, навое аз кори хеш бинад,
Часпад ба дасту дандон бар кори худ чу нойӣ.

**БАДНАМУД** — чизе ки бад намояд; ва **баднамо** муродифи он аст. Ва санади ин дар лафзи **говтакья** хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло.

**БАДХОБ** — касе ки шаб ӯро хоб наёяд ва бетоқат шавад ва вақти хобаш бигзарад. Ашраф гӯяд, байт:

Пас аз умре шабе дар хилвати ӯ роҳ гар ёбам,
Шавад бадхоб бахтам ҷои мо номӯсро монад.

**БА ДИЛ ЧАСПИДАН** — ҷо гирифтан дар хотир. Ашраф дар таърифи сармо гӯяд, байт:

Аз аносир он чи дар хотир бувад ёр асту бас,
Ғайри як ёрам намечаспад ба дил з-ин чорёр.

Аммо аҷаб аз ин ки шоир шиъаи ғолӣ бошад ва худро аз маволии ҷаноби ҳазрати Бӯтуроб шумурад ва чунин гӯяд: агарчи ин лузум аст бо илтизом, лекин лузуми байн аст, фа ифҳам.

**БА ДАСТИ КАМ БАРДОШТАН** — забун ва ҳақир пиндоштан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Бар мадор, эй муҳташам, бо дасти кам дарвешро,
Гар ту нашносӣ варо, ӯ мешиносад хешро.

**БА ДАСТГАРДОН ГИРИФТАН** ва **ДАСТГАРДОН** — қарз гирифтан. Дуввум маъруф аст, аввал Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Гирифтам аз кафи соқӣ пиёлаи заррин,
Чу муфлисе, ки бигирад ба дастгардон зар.

**БА ДУККОНИ ФОЛ НИҲОДАН** — ҷинсро ҷудо-ҷудо ба дуккон чидан, то ҳар ки харидор бошад, дида зуд харид намояд. Ва ин дар касод ва арзонии ҷинс бошад, байт:

Шеър ин замон [16] агар ҳама девони Ҳофиз аст,
К-аз беривоҷияш ба дуккони фол мениҳанд.

**БИДЪАТ НИҲОДАН** — амали тоза дар шариат кардан. Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Гарчи тавонӣ ҷораам, саҳл аст аз дардам бикуш,
Натвон ниҳодан бидъате, ошиқ ба дармон кай расад.

**БА ДАҲАНҲО УФТОДАН** — расво шудан ва бар забони халоиқ уфтодан. Ашраф гӯяд, байт:

Хешро дар назари халқ нигаҳ дор азиз,
К-аз назарҳо чу фитодӣ, ба даҳанҳо уфтӣ.

**БАР ДИМОҒ ХӮРДАН** — бар табъ хӯрдан ва бедимоғ намудан. Салим гӯяд, байт:

Бе лаби ӯ бода бар табъи аёғам мехӯрад,
Нагхати гул бе рухи ӯ бар димоғам мехӯрад.

Ва ба ҳамин маънист **бар дил хӯрдан** ва **бар хотир хӯрдан**.

**БАР РӮ ҚАШИДАН** — касеро харифи касе сохтан. Аз ин ҷост, ки гӯянд: «фулонӣ рӯкаши фулон аст». Салим гӯяд, байт:

Навбахор асту ҷунунам сӯи ҳомун мекашад,
Шӯри расвой маро бар рӯи Маҷнун мекашад.

**БАРГИ ПОЛУДА** — лахти полуда, ки ба корд бурранд. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Коса бинад чу шарбатолуда,
Ларзадаш [17] дил чу барги полуда.

**БАРГИ БЕД** — истилоҳи қаландарони Эрон аст. Чунончи Тоҳири Насирободӣ дар «Аҳволи латифо» навишта, ки дар авоили ҳол дар либоси қаландарон барги бед буда. Баъд аз он шолпӯшӣ ихтиёр намуда. Ва **баргибедӣ** либо-



си қаландарон аст аз чарм ва пӯст.

**БАРОВАРДИ ҲИСОБ** — тахминан ба қарори воқеъӣ, чунонки дар иморот мекунанд. Асар гӯяд, байт:

Натавон кард ба паймона тиҳӣ дарьёро,
Ҳаст мизони баровардн сиришкам назаре.

**БАР РӮИ РӮЗ УФТОДАНИ РОЗ** — зоҳир шудани роз; ва бар ин қиёс **бар рӯз уфтодани роз**. Аввал Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Чунон [18] аз шарар шуъла анҷумфурӯз,
Ки рози шаб уфтода бар рӯи рӯз.

Дуввум Файзӣ гӯяд, байт:

Гарчи ин гирьяи хунин ба шаб андохтааст,
Ошиқ он нест, ки бар рӯй наюфтад розаш.

**БАР ГАРДАН БАСТАНИ ЧИЗЕ Ё КОРЕ** — ба зӯр ба зиммаи шахсе муқаррар намудан; ва **ба гулӯ бастан** муродифи ин аст. Салим гӯяд, байт:

Соқиён духтари пире, ки ба ҷо монда зи ток,
Хуб карданд, ки бар гардани мино бастанд.

**БАР МАСОИЛ ГАШТАН** — мутолаъаи китоб ва дарёфти масоили он. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Гаштем бар масоили олам тамом буд,
Ҳам норасо далоилу ҳам нотамом баҳс.

**БУРИДАНИ ОБ АЗ ГУЛӮ** — яъне манъи об аз гулӯ. Ва дар буридани шир ба тифл нисбат диҳанд ва гӯянд: «фулонӣ тифлро аз шир бурид», байт:

Ҳамин буридани об аз гулӯ қаноат нест,
Гулӯбурида дар ин баҳр ҳамчу моҳӣ бош.

**БАР САР ҚАШИДАН** — тамом ба як дафъа лоҷуръа даркашидан. Салим гӯяд, байт:

Чун тунукзарфон куҷо ман май зи соғар мекашам,
Ҳамчу ғаввоси гуҳар чун шиша бар сар мекашам.

Ва ҳақиқати **шиша бар сар кашидан** он аст, ки ғаввосон барои ҳифзи сурати худ аз тундиву ғализии оби шӯри дарьё зарфе аз шиша сохта сарро дар он дохил кунанд. Баъд аз он ғӯта дар дарьё мезананд. Ва тоза ин аст, ки дар ин байти ба андак тағйире Мулло Муҳаммадсаъиди Ашраф таворуд зада.

**БАРШИКАСТАНИ МАҶЛИС** — пошидани суҳбат. Назирӣ гӯяд, байт:

Маҷлис чу баршикаст тамошо ба мо расид,
Дар базм чун намонд касе ҷо ба мо расид.

**БАРГИ НАЙ** — навъе аз харбуза. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳангоми язак ба шаккаристон,
Барги найи ӯ шавад навохон.[19]

**БАР САРИ САНГ НИШАСТАН** — забун гаштан ва муаззаб шудан. Таъсир гӯяд, байт:

З-он тахтаи санг ҳамчу авранг
Биншаста замона бар сари санг.

Ва **бар санг нишондан** мутааддист. Ва ин навъе аз таъзиб аст, ки бар сари санги гарм нишонанд.

**БАРҚАРДАНИ САР АЗ ҒУРФА** — ба маънии баровардани сар аз дарича. Туғро гӯяд, байт:

Гул аз духтари раз бичин, эй писар,
Ки баркарда аз ғурфаи ҷом сар.

**БУРИДАН** — маъруф; ва ба маънии дуздӣ низ маълум мешавад. Дар ин сурат бо лафзи **хона** истеъмол кунанд ва ин зоҳиран *маҷоз* аст. Ва ин иборат аст аз рахна кардани девори касе барои дуздӣ. Ашраф гӯяд, байт:

Метарошад хома баҳри шеър гуфтан муддаъӣ,
Мебурад, дигар намедонам кадомин хонаро.

**БАР РӮ ИСТОДАН** — ҳариф шудан. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳамчу мистар менамоям ҳар киро роҳи сухан,
То ба даст оварда рӯ бар рӯи ман истодааст.

Ва низ Мир Саидӣ гӯяд, мисраъ:

Бар рӯи мо касе ки биистод ранг нест...

**БАР ХОК АФГАНДАНИ ТАКЛИФ** — ба саранчом надодани мултамаси касе; аз олами **харфи касе бар хок афгандан**. Санчари Кошӣ гӯяд, байт:

Майхӯрдаву мастона хиромид ба сахро,
Бар хок бияндохта таклифи ҳаворо.

**БУРҶИ ХОКИСТАР** — номи бурҷест аз буруҷи қалъаи Ҳирот, чунонки аз «Матлаъ-ус-саъдайн» ва ғайра ба субут мерасад.

**БАР ХУД ПЕЧИДАН** — мағрур ва мутакаббир будан. Таъсир гӯяд, байт:

Мерасад аз инқилоби дахр бар худ чидаро,
Он қадар рухсат, ки киштиро зи тӯфон мерасад.

**БАР ХУД ШИКАСТАН** — нозидан ва мағрур шудан. Таъсир гӯяд, байт:

Зулфаш аз дард ба худ морсифат мепечад,
Баски бар худ шиканад шӯхии тарфи нигахаш.

**БАР ЧОРМЕХ КАШИДАН** — таъзиб ва шиканча ба тариқи маъҳуд. Ашраф гӯяд, байт:

Асли қонуни шариат, к-эҳтисоби шаръи ӯ
Мекашад оҳангро бар чормехи чорёр.

**БАР САНГ ЗАДАН** — туҳмат бастан ва дурӯғ гуфтан. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳамчу нақши санг аз ойинаи он дил нарафт,
Ҳар чи баҳри мо рақиби сангдил бар санг зад.

Ва низ Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Ёқут бо лаби ту дам аз ранг мезанад,
Ин хунгирифта бин, ки чи бар санг мезанад.

**БАР САРИ ХЕШ БУДАН** — худрой ва худсар будан; ва **пеши худ барпо** муродифи ин аст. Ваҳид гӯяд, байт:

Ин қадар низ метавон будан
Бар сари хешу пеши худ барпо.

**БУРҶИ ЗАҲРМОР** — *киноя аз* шахси аҳмарӯ ва турушрӯ. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳамчу бурҷи заҳрмор омад ба пешам муддаъӣ,
Чун кабӯтархона аз табъаш мушаббак сохтам.

**БАРЧИДАНИ БАЛО** — дур карданӣ балост; ва дар аел **барчидан** дар маҳалли дур намудан мустаъмал шавад. Ашраф гӯяд, байт:

Рафта аз гул чиданаш хоре ба дасту меравад,
Хор-хори дил, ки барчидӣ балои дасти ӯ.

**БАР ҚАСЕ ФИТНА ҚАРДАН** — касеро ошиқ ва мубтало сохтан бар касе, касеро ба тарзе ки аввал ошиқ, дуввум маъшуқ бошад. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Ҷилваи Лайлӣ аз ту шуд офати Қайси Омирӣ,
Бар сари мӯ Сабуктегин фитна кунӣ Аёзро.

**БАР САРИ ҚАДАМ РАФТАН** — иҷобати табиат, чунонки исҳол дошта ё мусҳилӣ хӯрда бошад. Шоир гӯяд, байт:

Магар он зулф печише дорад.
Ки шабу рӯз бар сари қадам аст.

**БАР ҚАСЕ ДАВИДАН** — ба хашм овардан ва шарманда гардониданаст. Туғро гӯяд, байт:

Гули хирӣ зи шарорат ба сарам чун бидавад,
Ки зи хайрияти худ карда ба абри Кашмир.

Дуввум Волаи Ҳиравӣ гӯяд, байт:

Дар парешонӣ камам, Вола, сияҳбахтам бибин,
Баски бар сар медавонад бар мисоли кокулам.

лекин **давондан** ва **давидан** ба маънии шарманда кардан ва шудан низ омада, чунончи аз аҳли забон ба тахқиқ пайваста.

**БАР КОР БАСТАН** — муқаррар намудан бар коре. Соиб гӯяд, байт:

Мум гардад санги хоро дар кафаш чун кӯҳкан,
Рӯи гарми корфармо ҳар киро бар кор баст.

**БА ЯК ПАРГОР ГУЗОШТАН** — ба як вазъу қарор гузоштан. Исмоили Эҷод гӯяд, байт:

Ҷунуни дурии паймонаи мо
Ба як паргор моро кай гузорад.

**БИНИИ КӮҲ** — қуллаи кӯҳ; ва он ки ба маънии дараи кӯҳ навишта, ғалат карда. Ва байт санади далолат бар маънии аввал дорад.



**БАЙЪАТ БАСТАН** — аҳд бастан ва паймон кардан. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Токи болодасти ман байъат ба тубо бастааст,
Хушаам ақди ухувват бо Сурайё бастааст.

**БУРҶИ ҚАБӮТАР** ва **БУРҶИ ҚАБӮТАРХОНА** — бурҷе ки барои мондани кабӯтарон созанд. Аввал маъруф аст ва дуввум Ашраф гӯяд, байт:

Зи ҷӯши фикри мурғи номаовард
Маро бурҷи кабӯтархона шуд дил.

**БАРОИ ХЕШТАН БУДАН** — худматлаб ва танҳо мунтафеъ шудан дар коре. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Инсоф нест ин хама будан барои хеш.
Саъд аст суд бо ту шарики зиёни мо.

**БАРХОСТАН** — маъруф; ва низ тарк кардан. Ва бад-ин маънӣ аксар бо лафзи **аз сар** мустаъмал шавад. Чунонки гӯянд: «аз сари фулон чиз бархостам»; ва гохе бидуни лафзи мазкур низ омада. Салмони Соваҷӣ гӯяд, байт:

Гар ту дар боғ равӣ, лола кунад тарки кулаҳ,
Ғунча якборагӣ аз банди қабо бархезад.

Ва ин форсии қадим аст.

**БАРХӮРДАН** ва **БАРХӮРДАН РӮ БА РӮ** — мулоқот кардан ва дучор шудан. Аввал машҳур аст, дуввум Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Ҷудо аз худ нишастам он қадар танҳо ба ёди ӯ,
Ки бо худ рӯ ба рӯ бархӯрдаму нашнохтам худро.

**БАР ТОҚИ БАЛАНД** — *киноя аз* машҳур гардонидан. Низоми Дастғайб гӯяд, байт:

Зи Кайвон ҷаҳонида расми газанд,
Ситамро ниҳода ба тоқи баланд.

Ва низ *киноя аз* вогузоштан ва тарки коре. Тоҳири Ғанӣ гӯяд, мисраъ:

Ба базми мо чу ой, сар кашӣ бар тоқи нуҳ зоҳид...

Ва дуввум шуҳрат дорад.

**БАРҲАЗАР** — ба маънии барканор; ва ҳамин ба тахқиқ пайваста. Ва ба бои форсӣ (яъне пурҳазар)* хатост. Салим гӯяд, байт:

Салим барҳазар аз фитна бош, ки боз
Баланд сохт замона камони шайтонро.

**БАРДОШТАН** — маъруф; ва низ ихтиёр кардан. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Воизо, кори ту беҳудасароист мудом,
Ин чӣ кор аст, ки бардоштаӣ? Кор якест.

**БУРҶИ ҚАМОН** — ба маънии хонаи камон; ва низ бурҷи Қавс. Дуввум машҳур аст, аввал Ваҳид гӯяд, байт:

Зи ҳола моҳ ба рух пардаҳо кашад зи ҳиҷоб,[10]
Чу рӯи ёр зи бурҷи Қамон шавад пайдо.

**БА РОҲ СИПУРДАН** — нафрин кардан. Қудсӣ гӯяд, байт:

Қасе ки манъи ту аз роҳи хонаи мо кард,
Чу чашми мунтазиронаш сипурдаем ба роҳ.

Лекин аз он байти Роқим ба маънии кори нек кардан ва дуои хубе кардан мустафод мешавад, байт:

Пайваста хайрхоҳии душман тариқи мост,
Бероҳро ба роҳ сипурдан тариқи мост.

Агар гӯянд дар ин ҷо ба маънии ҳақиқии худ аст, гӯям: маънии ҳақиқии он ҳаргиз дар муҳовара наёмада, фа ифҳам.

**БИРИШТА** — ва **таҳбиришта** бирьёнкарда ва бӯдода, чунонки дар «Сироҷ-ул-луғат» навиштаам. Ва Мулло Зулоли Охундсорӣ ин лафз ба маънии хуб ва хуш ом карда, *хони биришта, афғони биришта* ва *они биришта* ва *амони биришта* ва ғайра дар девони қасоид оварда, ки сабабаш маълум нест. Аз он ҷумла аст, байт:

Дигар ману он шуъла, ки бар хони биришта,
Тасбеҳ кунандаш ҳама мурғони биришта.
Тавҳиди худоист, ки гул дораду хонад,
Аз хун дили мурғон ҳама девони биришта.

Ва ин қасида нуздаҳ байт дорад.

**БАРШИКОЛ (БАРШИГОЛ)** — барсот; мавсими махсуси бориш, ки чаҳор моҳи муқаррарист наздики аҳли Ҳинд. Ва он ки ба маънии мутлақи мавсими бориш навишта, хато карда. Ва форсиён **барсот** (ки ба сукуни дуввум аст) ба ҳаракат оранд (яъне ба фатҳи ро, **барасот** нависанд)*. Волаи Ҳиравӣ гӯяд, байт:

В-ар лафзи карам бар вараqе бинӣ марқум,
Андар ҳамаи Ҳинд бағоят барасот аст.

Ва дуввум Боқири Кошӣ гӯяд, байт:

Фурӯз[21] майкада Боқир, агар ҳарифи манӣ,
Расид хум ба таху баршикол мегузарад.

**БАРФУФТОДА** — баъзе ба маънии чизе ки барф дар он уфтад, гӯянд; ва ба *маҷоз* ҳар чизи сафед. Соиб гӯяд, байт:

Хатти мушкини ту хуб аст он узори содаро,
Сурмае дар кор буд ин чашми барфуфтодаро.

Ва дар ин назар аст, ҷаро ки **чашми барфуфтода** бошад. Ва дар ин ҷо чашмест, ки барф уфтода ва сафедии бисьёри барф муҷиби хирагӣ ва заъфи басар мегардад. Лиҳозо дар айёми барф сурма дар чашмҳо кашанд. Салим гӯяд, мисраъ:

Чу сурма аст, ки дар рӯзҳои барф кашанд...

Пас ба ҳар ду маънӣ, ки навишта, ғалат аст.

**БАРКАНДАНИ БӮСА** ва ҳам **БӮСА ХӮРДАН** — Туғро гӯяд, байт:

Доим ғами нахӯрдани як бӯс мехӯрам,
Бӯса нахӯрдаам зи ту афсӯс мехӯрам.

Ва ба маънии бӯса гирифтан. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Тири мо бӯсе аз он лаб барнаканд,
Чун кунад бечора дандонеш нест?

**БАРАҲНАПО ПО НИҲОДАН** — дар ҷое бараҳнапо гузоштан. Ваҳид гӯяд, байт:

Чи гуна ҳарфи ту бепарда бо рақиб занам,
Бараҳнапо натавон по ба рӯи хор гузошт.

Ва дарвоқеъ ин лафзи мукаррар нест, фа таммал.

**БАР ҚОР СУВОР ШУДАН** — ба ҷид гирифтани коре. Ваҳид дар таърифи сарроҷ гӯяд, байт:

Сувор аст сарроҷ бар кори хеш,
Ки аз хубрӯён фитодаст пеш.

Ва низ дар васфи қассоб гуфта, байт:

Сувор аст хунрез гарми шикор,
Ки бар кори худ ҳаст доим сувор.

**БУРАНД** — бур(р)анда, чунонки **кушанд** (биззам) кушанда. Ваҳид гӯяд, байт:

Раҳи танги ишқ аст пасту баланд,
Вале чун дами арра бошад буранд.

**БУР(Р)АНДА** — маъруф; ва низ оби гуворо ва ҳозим. Ва ин маънӣ аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**БУРИШ** — ҳосил билмасдари **бур(р)идан;** ва ба маънии бахше аз харбуза ва ғайра. Ваҳид гӯяд, байт:

Маро нест ғайр аз ғами ӯ хӯриш,
Зи дуньё маро бас бувад як буриш.

**БАРХОСТАНИ ШӮР** — баланд шудани шӯр, машҳур аст; ва ба маънии бартараф ва дур шудани шӯр низ. Пас гӯё аз аздод аст. Дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Чу мавҷи баҳр гирди турбати ман нолае дорад,
Сарам шуд хоку аз сар шӯри савдо барнамехезад.

**БАР ҚОЛАБ ЗАДАН** — ба маънии ҳарза гуфтан ва кори беҳуда кардан гуфтаанд. Муҳсини Таъсир гӯяд, мисраъ:

То чи бар қолаб занад баҳри ту қолабкорият...

**БАРКАРДАНИ РАНГ** — зоҳир кардани ранг. Ваҳид гӯяд, байт:

Чу ман дар ҳар либосе мешиносам шеваи ӯро,
Ба ҳар роҳат ҷаро бармекунад он лоларӯ ранге.

**БАРИКОР** — пистон ва синаи баромадаи ҷавонон. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Синаи бози ту эй симбари хушбарикор,
Дари гулзор бувад вошуда бар рӯи баҳор.



**БАР-Ӯ ДАРМОНДАН** — оҷизӣ ва дармондагӣ. Яке аз шуаро гӯяд, байт:

Дилам бо мардуми дуньё надорад майли омезиш,
Бар-ӯ дармондааст ойинаам аз беғубориҳо.

**БАРАКАТ ШУДАН** — тамом шудан. Мир Наҷот гӯяд, байт:[22]

Мутрибо, хонаат обод шавад, ҷазм бидон,
Ки ба як ногаҳи дигар баракат хоҳад шуд.

**БАР САР ПЕЧИДАН** — машҳур; ва *киноя аз* ниҳодан. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Пурмакр шуда дастори зарии мо (?),
Сода бошад ба сараш мепечам.
Камтар аз кокули худ нестӣ, эй шӯхи далер,
Бар сараш печ ҳарифонаву пояш пас гир.

**БАРРАБАНД** — моҳир дар фанне ва коре ва таҷрибакор. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Луқмааш гӯсфанди парвор аст,
Чи аҷаб баррабанди ин кор аст.

Ва низ Қосими Машҳадии Девона гӯяд, мисраъ:

Як захми солхӯрдаву як доғи баррабанд...

Ва Дороббеги Ҷӯё гӯяд, байт:

Аз баски хӯрда хуни диламро ба ҷои шир,
Оҳуи чашми ӯ ба ҳамин баррабанд шуд.

Ва **барабанд** (ба тахфиф), ки бад-ин маънӣ дида шуда, *мухаффафи* он аст.

**БА РЕСМОНИ КАСЕ БА ЧОҲ РАФТАН** — ба сабаби шахсе мубтало шудан ба балое. Мутеъ[23] гӯяд, байт:

Тарки ватан касе ба иродат намекунад,
Юсуф ба ресмони Зулайхо ба чоҳ рафт.

**БА ЗАБОН НИГОҲ ДОШТАН** — тамаллуқ ва чоплӯсии забонӣ кардан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ба фиреби мезбонӣ ба ту ром шуд Шифоӣ,
Ба забон нигаҳ бидораш, ки дуо ба ту бигӯяд.

**БУЗОВЕЗ** — дар асл вожуна овехтан аст, чунончи бузро қассоб бар қаннора овезад. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Гӯшти қассоб кард тадбираш,
В-арна дар дам кунад бузовезаш.

Мир Наҷот гӯяд, байт:

Муддаъӣ, гармталоши намакин хоҳӣ шуд,
Гар бузовез шавӣ, бехтар аз ин хоҳӣ шуд.

Ва дар ин байт зоҳиран номи фаннест аз куштӣ.

**БИЗАНГОҲ** — ҷои махуф ва маҳалли дуздон ва роҳзанон. Ашраф гӯяд, байт:

Лаби шикваро кай диҳад роҳи ҳарф,
Ҳуҷуми сухан дар бизангоҳи ҳарф.

Дар муҳоварот гӯянд: «ҳоло ба бизангоҳ расидаем ва ба мехгоҳи он расидем». Ва аз ин дарёфт мешавад, ки *киноя* бошад аз мавриди хос ва хулосаи кор.

**БУЗГИРӢ** — иборат аз имтиҳон ва имтиёз.

**БУЗБАҲО** — ғулом; ва ин ҳар ду (яъне калимаҳои **бузгирӣ** ва **бузбаҳо)*** аз забондоне ба субут расида. Ва баъзе **бузгирӣ** ба маънии дуздӣ навиштаанд. Волаи Ҳиравӣ[24] гӯяд, байт:

Ҳар чи бузгирӣ аз ашъори азизон кардӣ,
Хутбаи дафтари рангини ту ҳоҳам кардан.

**БАСТ** — танобе ки дар истабли подшоҳони Эрон банданд. Ва расм он ҷост, ки ҳар воҷибуттаъзире, ки то сари баст бирасад, дар амон бошад. Ва ҳар додхоҳе, ки он ҷо биёяд, ба доди худ бирасад. Таъсир гӯяд, байт:

Гурезгоҳи дили хаста зулфи чун шаст аст,
Ситамрасида илоҷаш нишастани баст аст.

Ва Мир Наҷот гӯяд, байт:

Бастаст ба мардум сари раҳ чашми сиёҳаш,
Хункардаву дар баст нишастаст нигоҳаш.

**БА САРИ ЗУЛФ ҲАРФ ЗАДАН** — ба ноз ҳарф задан; ва ба маънии ноз кардан, ки шуҳрат дорад. Зеро ки: **ба сари зулф май ба ҷом кардан** ба маънии ба ноз

май дар ҷом кардан омада. Туғро гӯяд, байт:

Чун ба сари зулф кард сокин мо май ба ҷом,
Сурмакаши ноз шуд дидаи паймонаро.

**БА САРВАҚТ РАСИДАН** — ва ба **сарвақт уфтодан** маъруф аст. Аввал машҳур ва дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Уфтодӣ агар дер ба сарвақти ҳалокаш
Таъсир, вале гашт фидои ту ба зудӣ.

**БА САРИ САНГ НИШОНДАН** — мутааддии бар сари санг нишастан; ва он гузашт[25]. Таъсир гӯяд, байт:

Гар ҷунин даст диҳад ҳиммати ман эҳсонро,
Ҳамчу сангак ба сари санг нишонам ӯро.

**БАСТАИ НАЙШАКАР** — найшакарҳои бисьёре ба ҳам баста; ба ҳиндӣ онро пҳандӣ ва пӯлӣ гӯянд. Қалим гӯяд, байт:

Қалам мешудӣ тарkaш андар камар,
Ба як зарб чун бастаи найшакар.

**БАСТАНИГОР** — номи суруде. Туғро гӯяд, байт:

Аз ин раҳ хур бар савташ нисор аст,
Ки нақши ҷиняш бастанигор аст.

**БА САРИ ПО НИШАСТАН** — муҳайё будан барои рафтан. Салим гӯяд, байт:

Тири ҳавоиям, ки зи бас бетааллуқӣ
Ҳар ҷо нишастаам, ба сари по нишастаам.

**БАС ГИРИФТАН** — боз мондан ва бас кардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Нақӯноми дили худро зи ҳайрат бас намегирад,
Чӣ мегӯӣ? Туро дидам, забонам бас намегирад.

**БА САНГ ОМАДАНИ ПО** ва **САНГ ОМАДАНИ ПО** — расидани по ба санг. Аввал яке аз шуаро гӯяд, байт:

Дӯшина ба кӯи дӯст аз рашкам кушт.[26]
Нолидани пои дил ба санг омадае.

Дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Доим зи санг омадани по задам ба роҳ,
Гӯӣ, ки дар буниёдани роҳи ту тешаам.

**БАСМА** — *муҳаффафи* **босма**; нақши авроқи тило ва нуқра ва ғайра, ки бар ҷома ба таври маъҳуд кунанд. Ва баъзе аз камтабъонро дар лафзи **басма** шубҳа аст ва он хатост. Туғро гӯяд, байт:

Басмачӣ ранге надорад аз гули бустон фақир,
З-он ки муҳри ҷайби ӯ нақши ҳавасро мазҳар аст.

**БА ШИР НИШОНДАН** — расмест дар вилоят, ки заҳрхӯрда ва моргазидаро дар шир нишонанд, то дафъи саммият кунад. Таъсир гӯяд, байт:

Он ки ба ширам нишонда заҳри итобаш,
Ғамзаи ширин намешавад шакаробаш.

Ва яке аз шуаро гӯяд, байт:

Гӯё ба ёди зулфи ту шабҳои моҳтоб
Морам газидаасту ба ширам нишондаанд.

**БИШКАН-БИШКАН** — ҳангомаи ҷӯшу хурӯш; ва баъзе гӯянд ангуштак задан аст, ки арбоби рақс доранд. Салим гӯяд, байт:

Яке нолад чу булбул, дигаре рақсад чу шохи гул,
Бибин, эй тавба, майхорон чи бишканбишкане доранд.

**БА ТОҚИ АБРӮИ ҚАСЕ МАЙ ХӮРДАН** ва **ЗАДАН** — ба ёди касе шароб хӯрдан. Салим гӯяд, байт:

Зоҳид имшаб то саҳар бо мо шароби ноб зад,
Соғаре ҳар дам ба тоқи абрӯи меҳроб зад.

**БА ТОҚ УФТОДАНИ ЧАШМИ КАСЕ** — вақти охир дар эҳтизор, ки наздики вақти мурдани одамӣ бошад, ки чашм бар тоқи девори хона дӯзад ва ба сӯи осмон чашм боз монад. Таъсир гӯяд, байт:

Аз ту гул бар бистари дарди фироқ уфтодааст,
Лолаи бемори ту чашмаш ба тоқ уфтодааст.

Ва он ки ба маънии дар гӯр уфтодани чашм ва гардидани диқа ба пайғула аз камоли заъф донистa, ғалат карда. Чунончи ин байти ҳаким Рукнои Масеҳ далолат бар бутлони он дорад, байт:



Ба тоқи хона аз он чашм бошадам дами назъ,[27]
Ки тоқи хонаи ман чашм бар сарои ту духт.

**БА ТАРҲ ФУРӮХТАН** — фурӯхтани ҷинсе ба зӯр ба раъоё ва зуъафо ва нӯкарон аз сабаби бисьёр будани ҷинси мазкур. Ва лиҳозо аҳнoсеро, ки ҳукком ба дукондорон медиҳанд, ки ба мурури замонҳо қимат ба вусул расонанд, **моли тарҳ** ва **моли тарҳӣ** гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Асири он гули раъно, ки лаъли майгунаш
Шакар ба тарҳ фурӯшад зи талхии дашном.

**БА АСО РОҲ РАФТАНИ МӮРУ МУШ** — *кинoя аз* суъубати роҳ ва кор, ки эҳтиёти бисьёр дар он бояд. Дуввум машҳур аст. Таъсир гӯяд, байт:

Андарин дашт, ки мӯраш ба асо роҳ равад,
Маслаҳат нест, ки нашмурда гузорӣ поро.

**БА ФАРМОН РАФТАН** ва **ГАРДИДАН** — маъруф; аввал машҳур аст, дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Шунидам гуфтаӣ, ҷоно, чӣ мегардад Ваҳид он ҷо,
Чӣ мегардад, ба фармони ту мегардад, ба қурбонат.

Ва низ Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Чӣ кунам марҳами тадбири талаф бар ҷигаре,
Ки ба фармони сари захми дигар мегардад.

**БАҚҚОЛ** — фурӯшандаи ғалла, чунонки мутаъорифи Ҳиндустон аст. Ва саҳеҳ бад-ин маънӣ баддол аст. Ва форсиён ба маънии касе ки меваи мисли беҳ ва анор ва гирдакон ва панир фурӯшанд, оранд. Ваҳид гӯяд, байт:

Чӣ гӯям зи баққоли соҳибҷамол.
Аз ин хатти сабзу аз он ранги ол.
Асирон бар атрофаш аз шаҳру деҳ,
Намадпӯш аз гарди кулфат чу меҳ.
Аз он бемурувват дили пургиреҳ,
Чу ангур шуд хӯшаи обила.
Зи мижгони шӯхаш дили марди пир
Зи сӯрохи ғарбол ҳамчун панир.

Ва аз «Маснавӣ»-и Мавлавӣ ба маънии аттор маълум мешавад. Ва аҳли Кашмир ба маънии шахсе ки суду савдо кунад, истеъмол кунанд.

**БА ҚАРОВУЛ ҲАРФ ЗАДАН** — ба маънии ба эҳтиёт сухан гуфтан, гуфтаанд.

**БАГРАС** — навъе аз сақирлоти хуб, ки об дар он кам сироят кунад. Закии Надим гӯяд, байт:

Боргоҳи тарабн бодапарастон абр аст,
Шафақи баграси бороние мастон абр аст.

**БА ГИРД ОВАРДАН** — ба гардиш овардан. Роқим гӯяд, байт:

Расад чун навбати мо ҷоми май аз ҷо намеҷунбад,
Ба гирд орад магар саргаштагӣ паймонаи моро.

**БИКРТАРОШӢ** — пайдо кардани мазмуни тоза; ва ба маънии пайдо кардани мутлақ амри аҷиб ва ғариб хатост. Толиби Калим гӯяд, байт:

Маънии бикртарошӣ чи бувад? — кӯҳканӣ,
Ҳомаи фикр кам аз тешаи Фарҳод нашуд.

Балки зоҳир он аст, ки маънии **бикртарошӣ** тамом як калима аст. Дар ин сурат луғати мазкур набувад, фа ифҳам.

**БИКРНИГОҲ** — ба маънии касе ки мисли бикр нигоҳи ӯ маҳҷуб ва шармгин бувад, чунончи зоҳир аст. Ва баъзе гӯянд, касе ки нигоҳ кардани ӯ ба тарзи маъшуқон набошад. Ва ин хатост. Бокири Кошӣ гӯяд, байт:

Нозам ба тифли бикрнигоҳе, ки дар хиёл
Чашмаш накарда ғорати як ҳонумон ҳанӯз.

**БА ГИРДИ САР РАФТАН** — ба маънии қурбон шудан; муродифи **ба гирди сар гардидан**. Ваҳид гӯяд, байт:

Гуфтӣ намеравад зи сари кӯи мо Ваҳид,
Ӯ меравад ба гирди сарат чун намеравад.

Махфӣ намонад, агар ин маънӣ набувад, ибҳоме ки манзури шоир ва тарафи лутф аст аз миён меравад.

**БАЛО** — лафзи арабист; ба маънии маъруф; ва форсиён ба маънии бисьёр низ оранд, чунончи лафзи **чӣ бало**. Салим гӯяд, байт:

Толеъи шухрати парвона бало шуд дар ишк,
В-арна бетобии ӯ аз хама кас меояд.

**БУЛБУЛ ШУДАН ВА КАРДАН** — гӯё шудан ва кардаҥ бар макин ба пой. Салим гӯяд, байт:

Саводи ҷавҳари ойина булбулаш кардаст,
В-агарна тӯтии мо гуфтугӯ чӣ медонад.

* * *

Ошиқи пуршиква хомӯш аз тағофул мешавад,
Тӯтӣ аз ойина чун рӯ дид булбул мешавад.

**БУЛБУЛИ ТАНБӮР** — чӯбаке бошад, ки бар косаи танбӯр ва ғайра ниханд. Ва онро **хари танбӯр** ва **харак** низ гӯянд. Лафзи аслӣ **хар** буд ва аҳли харобот ба сабаби карохият онро **булбул** гӯянд. Лиҳозо дар ҳиндӣ номи он **кҳурач** аст. Нозими Ҳиротӣ гӯяд, байт:

Дар маҷлиси мастон зи гулафшонии соқӣ
Сад ранг фиғон булбули танбӯр барорад.

**БУЛБУЛӢ** — чармест маъруф; ва чунонки дар «Фарҳангнома» навиштаанд ва низ номи ғаллаест монанди мушанг,[28] ки ҷӯш дода мефурӯшанд. Яке аз шуаро гӯяд, байт:

Он ки бори ғамаш ба дӯши ман аст,
Гулрухи булбулифурӯши ман аст.

**БА ЛАФЗИ ҚАЛАМ ҲАРФ ЗАДАН** — он аст, ки шахсе ҳар ҳарфро шумурда бисьёр сохта гӯяд; ва онро **настаъликгӯӣ** низ гӯянд, ки аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**БАЛАНД** — аксар он чи дарозӣ ба сӯи фавқ дошта бошад ва гоҳе дарозӣ ҷиҳати тахт низ эътибор кардаанд. Масалан: **домани баланд** ва **зулфи баланд** ба маънии зулфи дароз, ки ба по расад. Салим гӯяд, байт:

Гуфтугӯи зулфи[29] ӯ хоҳӣ, чу эй дил, сар кунӣ,
Ном бурдан эҳтиёче нест, эй сарви баланд.

Лекин ҳақ он аст, ки **баланд** ба маънии мутлақ дарозӣ мустаъмал шавад, чунонки **шабҳо** ва **рӯзҳои баланд, ҳамчунин шабгири баланд**. Ва гоҳе ба маънии бисьёр ояд, чунонки гӯянд: **тағофули баланд задам**. Ва ин лафз дар ҳамин мавориди дида шуд. Ва Наввоб Ваҳидуззамонӣ **умри баланд** ба маънии умри дароз бароварда. Ва санади он дар боби айн биёяд, иншоаллоҳ.

**БАЛАНДПАРВОЗӢ** — худситой ва арзи таҷаммул. Салим гӯяд, байт:

Фиреби ҳусни бутеро маҳӯр, ки хубии ӯ
Ба боли зулф намояд баландпарвозӣ.

**БАЛКИ** — калимаи изроб аст ва дар тараққӣ низ мустаъмал шавад. Ва мураккаб аст аз лафзи арабӣ ва форсӣ. Пас форсиюласл набошад. Ва мутааххирин ба маънии шояд низ оранд. Ашраф гӯяд, байт:

Гар барояд хагат машав дилгир,
Балки хайрийятат дар он бошад.

**БАЛАНД АНДОХТАН** — ситудан ва таърифи бисьёр кардан. Муҳаммадсаъид, ки аз шуарои қарордодаи Эрон аст, гӯяд байт:

Ҳеч гаҳ дар ишқ кӯтоҳӣ накардам дар вафо,
Ҳар ки пурсид аз қади ҷонон баланд андохтам.

**БА МИСМОР ДӮХТАН** — чизе ба камоли эҳтиёт нигоҳ доштан. Ашраф гӯяд, байт:

То гирифта ёд аз хасми лаимат тарзи бухл,
Дӯхта зарро ба дасти хеш аз мисмори гул.

**БАМ** — муқобили **зер** (ба касри зои тозӣ); ва зарби дасте, ки бар сари касе зананд ва сарчанг ҳамин аст. Шифоӣ гӯяд, байт:

Қист он мавриди сад бам, ки шавад садпора,
Кулах аз оҳан агар вазъ кунӣ бар сари он.

**БАНДАРИ СУРАТ** — номи машҳури бандар; ҳарчанд **Сурат** ба сини муҳмала аст, ин лафзи ҳиндиро форсиёни мутааххир аз роҳи тасарруф ё ғалат ба сод нависанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳуснаш чи ғам ар ҳамеша тӯфон дорад,
Чун Бандари Сурат, ки хаташ наздик аст.

**БАНГ АЗ САР ПАРИДАН** — ногоҳ бар ҳисоб шудан ва ба ҳуш омадан, чунонки шуҳрат дорад. Ва **кӯҳ-кӯҳ банг аз сар паридан** низ омада. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Магар абдоли чарх ин кӯҳ дида,
Ки бангаш кӯҳ-кӯҳ аз сар парида.





**БАНЧА** — ҷамъе ки бар амлок муқаррар кунанд; ва он дафтарест ҷудогона, ки онро дафтари хориҷулмол ва дафтари содири мамлакат гӯянд. Ва ин аз забондоне ба таҳқиқ расида. Мулло Навъӣ гӯяд, рубоъӣ:

Қисмат созад зи васл мамнӯъи маро,
Рӯзӣ накунад хотири маҷмӯъи маро.
Гӯӣ ба азал ҳосили девони қазо
Аз ҳашв ба банча кард мавзӯъи маро.

**БАНДИ ШАМШЕР** — даволе ё чизе ки ба ресмон бофанд ва шамшер бад-он бар камар банданд. Таъсир гӯяд, байт:

Фусуни шеваи қатъи таъаллуқ кард тасхирам,
Асири ҷавҳари мардӣ ба сони банди шамшерам.

**БАНДАРИ РЕГ** — номи бандарест аз Эрон. Таъсир гӯяд, байт:

Ҷуз ғубори ғам матоъе нест дар сарманзилам,
Бандари Регест ҳамчун шишаи соат дилам.

**БУНБАСТ** — бастани сари кӯча, то кӯча сарбаста шавад. Таъсир гӯяд, байт:

Шояд уфтад гузари бӯи ту рӯзе он ҷо,
Кӯчаи ғунча аҷаб нест, ки бунбаст шудааст.

**БАНОГӮШӢ (БУНОГӮШӢ) ЗАДАН** — тапонча бар баногӯш задан. Алибег, ки Насирободӣ дар тазкира аҳволи ӯ навишта, гӯяд байт:

Агар кунад ба хиромы ту сарв ҳамдӯшӣ,
Заланд фохтагон сарвро баногӯшӣ.

**БАНД ҚАРДАН БАР ҚАСЕ** — феъли шанеъ кардан бо касе. Фавқӣ гӯяд, байт:

Дидам ба хоби хуш, ки бар-ӯ банд кардаам,
Гардун муроди ман ҳама дар хоб медиҳад.

**БАВЛӢ ДОДАН** — сур кардани ҷонвари шикорӣ бар ҷонвари дигар; ва ҷонвари мазкурро **бавлӣ** гӯянд. Ва дар Ҳиндустон **бовлӣ** (ба алиф) шуҳрат дорад. Туғро гӯяд, байт:

Боз дори фалак аз баҳри тазарвафганиам
Хост бавлӣ бидиҳад, бар магас андохт маро.

**БӮИ ОМАДАНИ МУШК** — *киноя аз* ниҳояти хубӣ. Ва истеъмоли ин танҳо дар савдо ва муомала дида шуда. Салим гӯяд, байт:

Ба васли насья ҷон додан салоҳи синарешон аст,
Ки аз савдои нақдонақд бӯи мушк меояд.

**БӮЙСӮЗ** — парихон; бад-он ҷиҳат, ки чизҳои хушбӯ вақти ҳозир кардани парӣ месӯзанд. Туғро гӯяд, байт:

Ту парӣ ман бӯйсӯзам, гар бувад сад бӯи хуш
Бӯйсӯзӣ мекунам, то бишнавӣ бӯи маро.

**БӮ ҚАШИДАН** — касби бӯ кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Нозукандом буте сар зада дар гулшани ҳусн,
Ки зи шӯхӣ нашавад ром кашидан бӯяш.

**БУРЬЁҚӮБӢ** — ҷашне ки баъди сохтани иморат кунанд. Яхьёи Қошӣ гӯяд, байт:

Масҷид хар ки сохт покӯбӣ
Кунад аз баҳри бурьёқӯбӣ.

**БӮ ДОДАН** — ба маънии биришта кардани тухмҳо ва мағзҳо. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

З-оташи ман гашт чашми кофираш дилхоҳтар,
Ҳамчу бодоме, ки баҳри тақвият бӯ медиҳанд.

**БУЗИНА** — ба маънии каппӣ, ки ҳамдуна низ гӯянд. Бидон ки ин лафз дар асл **абӯзинна** аст (ба алиф ва ташдиди нун), лафзи арабӣ, чунончи дар «Сурох» ва ғайра омада.

**БӮС ХӮРДАН** — бӯса гирифтан. Туғро гӯяд, байт:

Доим ғами нахӯрдани як бӯс мехӯрам,
Бӯсе нахӯрдаам зи ту афсӯс мехӯрам.

**БӮ БАРДОШТАН** — шанидани бӯ. Ваҳид гӯяд, байт:

Чун аз он шӯх тавонам майи гулранг гирифт,
Ман ки аз заъф гули бӯ натавонам бардошт.

**БУРЬЁПЎШӢ** — *киноя аз* камоли ифлос, ки барои пўшидан ғайри бурьё набошад. Вахид гўяд, байт:

Ҳаваси оташинрухе дорад
Ҳар кучо ринди бурьёпўшест.

**БУЛВАФО** — номи чашмаи тафти Язд; ва зоҳиран номи соҳиби чашма шуҳрат карда. Таъсир гўяд, байт:

Сарчашмаи меҳр аз сафояш,
Дар айни ҳаё зи Булвафояш.

**БУҒИ ОСИЁ** — чизе ки дар осиё навозанд барои эъломи мардум, то омада машғули кор гарданд. Сайфӣ гўяд, байт:

Набудам ёр шаб дар осиё то рўз нолидам,[30]
Ки буғи осиё фарьёдҳо кард аз фиғони ман.

Ва ин зоҳиран **бук** аст, чи ҳар ду ба ҳам мубаддал шаванд.

**БУҚ ЗАДАН** — *киноя аз* муҳра ба тос андохтан. Фавқии Яздӣ гўяд, байт:

Осиёи даҳр холӣ дидам аз чинси вафо,
Дар чаҳон буқе ба тарзи ошноён мезанам.

**БЎЗАДА** — ба маънии музир ва зараррасида аз бў; чунонки **фалакзада** ва **шаробзада**. Мир Ташбеҳӣ гўяд, байт:

Боз дорам ба тан аз тири нигоҳе захме,
Ё ки захми дили ман бўзада аз бўи касест.

Ва баъзе гўянд **бў задан ба силае аз** ба маънии расидан аст ва ин ҳеч нест.

**БЎИ ФАТИЛА ОМАДАН** — ба маънии мазанна ва ваҳми амре музӣ. Ин маъхуз аст аз он маънӣ, ки оҳу ҳар гоҳ бўи фатилаи туфанг бишнавад мегурезад ва рам мехўрад. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**БАҲОРИ АНБАР** — гудохтани анбар ва интишори бўи он. Ва баъзе гўянд **баҳори анбар** иборат аст аз нукуше, ки дар чавҳари анбар бошад. Ва аз соҳибзабоне масмўъ аст, ки **баҳори анбар** ба маънии вакти фурўхтани анбар аст. Лекин дар ин байти Салим рост намеояд, байт:

Фазои гулшани Ҳиндустон гулистонест,
Ки нахл мум чу анбар дар он баҳор кунад.

**БАҲОРБАНД** — чое ки дар мавсими баҳор он чо бошанд. Ва он нисбат ба хонаи зимистонӣ тарафи берун бошад ва давоб дар он банданд. Ашраф гўяд, байт:

Нишастӣ ин ҳама зоҳид ба хона чандеро,
Биё, ба сайри баҳор аз баҳорбандеро.

**БАҲРИ ДАВО НАМОНДАНИ ЧИЗЕ** — *киноя аз* камоли ноёбӣ. Салим гўяд, байт:

Чўби гул баҳри даво дар ҳама гулзор намонд.
Булбулонро чи балое шуда девочаи мо.

**БАҲОРӢ** — мансуб ба **баҳор**; ва дар ҳиндӣ ба касри аввал (яъне **Биҳор, биҳор**)* ду маънӣ дорад: яке мансуб ба **Биҳор**, ки шаҳрест ба шаркрўяи Ҳинд, ки мазори фоизуланвор Шайх Шарафуддини Биҳорӣ соҳибмаконест машҳур куддисасирруҳу дар он чост; ва дигар мансуб ба айш кардан ва хушӣ намудан ва бозӣ кардан. Ва аҳли Эрон дар ин лафз ғалат карда, ба фатҳи аввал (яъне **баҳорӣ**)* хонанд ва дар ашъор оранд. Таъсир гўяд, байт:

Баҳори хаташ сунбули навбаҳор аст,
Чу ҳинду, ки то ҳаст ўро баҳорӣ.

**БАҲОНА ШИКАСТАН** — рафъи баҳона ва илочи он. Ваҳид гўяд, байт:

Сар пеш доштам зи ниёз ин ягонаро,
Теғаш ба даст дода шикастам баҳонаро.

**БЕТАҲ** — беҳавсала; ва бар ин қиёс **бетаҳӣ** ба маънии беҳавсалагӣ. Салим гўяд, байт:

По ба доман каш чу кўҳу расми тамкин пеш гир,
Ҳамчу дарьё чанд натвон чўш зад аз бетаҳӣ.

Ва низ Шифоӣ гўяд, байт:

Қарашма мезанад ангушт бар лаби гилаам,
Чӣ гуна ранчиши бетаҳ забон нигаҳ дорад.

**БЕҲУЗУР ШУДАН** — бемор шудан. Шифоӣ гўяд, байт:

Ёр ошиқ шудааст дармон чист?
Исо он чо, ки беҳузур шавад.



**БЕЗОР** — нафраткунанда, чунонки машҳур аст; ва ин агар бо ҳарфи **аз** мустаъмал шавад, чунонки дар муҳовара аст ва гоҳе ба изофат, ки кори ҳарфи **аз** кунад. Туғро гўяд, байт:

Дилозорӣ бувад кирдори носеҳ,
Набошад аз чӣ рў безори носеҳ.

**БЕСУТУН** — кўҳе машҳур; ва баъзе гўянд ба маънии Фарҳод ба *мачоз* омада. Чалоли Асир гўяд, байт:

Бесутун маъдани алмоси хичолат гардид,
Шабнами гул битарошид дами тешаи мо.

Ва беҳтар он аст, ки ба чои **алмос** лафзи **ёқут** бувад, ки дар ин сурат тарафи хичолат пайдо мешавад, «алҳумратулхачалу вассуфратулвачалу». Муаллиф гўяд: на **Бесутун** ин чо *киноя аз* Фарҳод аст ва на *мурод аз* **алмоси хичолат**. Пас лафзи **хичолат** номуносиб бувад ва муносиб **хичолати сурх** аст. Лекин **Бесутун** ба маънии ҳақиқии худ аст. Ва *мурод аз* **алмоси хичолат** арақи шарм. Пас маънии байт он бувад: тешаи мо, ки Фарҳодем ба сабаби заъф шабнамро аз рўи гул дур натвонад кард. Аз ин чиҳат дар он Бесутун, ки моем **маъдани алмоси хичлат** шудан, яъне сарчашмаи арақи хичолат мебояд гардид ба сабаби норасои ва нокорагии мо «ва ҳозо лорайба фиҳи ва локин лиман кона лаҳу қалбун салимун ва фаҳмун чадидун».

**БАЙТУЛЪАМАЛ** — ва дар маҳалли мазаммат мустаъмал шавад, байт:

Номаи дарди Фиғонӣ лоиқи таҳрир нест,
Баҳри он байтулъамал зоеъ магардон дударо.

**БА ЯК ЧАШМ ДИДАН** — тафовут накардан дар гадову тавонгар. Таъсир гўяд, байт:

Маро аз фитрати хуршеди тобон ин писанд омад,
Ки бо як чашм мебинад бузургу хурди дуньёро.

**БАЙЗА ДОДАН** ва **БАЙЗА НИҲОДАН** — маъруф; аввал Туғро гўяд, байт:

Баски обу донаи моро ба сахтӣ медиҳанд,
Метавонад булбули мо байзаи фўлод дод.

Дуввум Салим гўяд, байт:

Чавоби номаи моро зи бас тағофул кард,
Ҳазор байза кабўтар ниҳод бар бомаш.[31]

**БАЙЗА АЗ БИМ АФГАНДАН** — ғояти тарсу бим. Таъсир дар сифати Султон Ҳусайн Мирзои Сафавӣ гўяд, байт:

Нокарда зи дасту панчааш ёд,
Афганда зи бим байза фўлод.

**БАЙЗАИ ФЎЛОД** — маъруф; ва он фўлод аст, ки ба сурати байзаҳо сохта аз маъдан оранд, чунонки машҳур аст; ва ба маънии навъе аз аслиҳа, ки барои муҳофизати сар доранд, чунонки дар «Гулдастаи андеша»-и Муҳаммадамини Виқорӣ, ки аҳволаш дар «Мачмаъ-ун-нафоис» ва «Тазкират-уш-шуаро», фақир Орзу гўяд, қаламӣ шуда. Дар хутбаи «Рисолаи таъдибия» дар таърифи Мулло Муҳаммадаббос навишта: «Ивази байзаи фўлод ҳўди хурд бар сар ва ба чои хафтон ҳарири чавшани кабир дар бар».

**БЕХИ НАРГИС** — пиёзи наргис. Ва ин лафз дар ҳамин шеъри Котибӣ дида шуда, чунонки гўяд, байт:

Чу бехи наргис агар дурам афганад дар хок,
Ниҳон даруни кафан бошадам ҳазор қадаҳ.

**БЕСАРАФСОР** — шахси бадвазъ ва ноаҳл ва номуқайяд; ва санади он дар лафзи дав наёбад хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло.[32]

**БЕ ДУҲУЛ РАҚС** — сахт шўх ва диловар ва паҳлавон. Шифоӣ гўяд, байт:

Мўъмини кавни пир зи бедуҳул рақсӣ чу ман (?)
Карранои нақзи аҳд оҳанг кардӣ бесабаб.

**БА ЯК ПАҲЛУ УФТОДАН** — дар пайи кор будан ба чидду кадди тамом. Ашраф гўяд, байт:

Баста камари кинам аз қабза камони ў,
Дар кушташи ман теғаш уфтода ба як паҳлў.

**БАЙЗАИ АЛВОН** — байзахое ки дар чашни Наврӯз рангин ва мунаққаш сохта бад-он бозӣ кунанд. Ашраф гӯяд, байт:

Барои идии атфоли гулшан
Аён шуд байзаи алвони ғунча.

**БИНИИ ДАР** — чӯбе ки бар тахтаи дар насб кунанд, то ҳар ду тахта ба ҳам хуб баста шавад ва яке бар дигаре бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Қоркушоён зи ҳодисот масунанд.
Бинии дар офати руоф надорад.

Лекин **бинии дар-ро** коркушо гуфтан холӣ аз буъдӣ нест.

**БЕЧАШМУ РӮ** ва **БЕҲАЁЙ** — дуввум шуҳрат дорад. Аввал Таъсир гӯяд, байт:

Бечашму рӯ тарӣ зи ту. эй боғбон кучост.
Гул чидаиву шарм зи булбул накардаӣ.

**БЕДАВЛАТ** — маъруф; ва ба маънии нокобил ва бадвазъ. Воиз гӯяд, байт:

Нест дилро бо ҳавасҳои ҷаҳон дар сина ҷо.
Шуд чу бедавлат писар аз хона берун карданист.

**БАЙТАЛ** — *тахфифи* **байтулмол**, чунонки **Зайнал** *мухаффафи* **Зайнулобидин** ва **Алодил** *мухаффафи* **Алоуддин**. Боқири Қошӣ гӯяд, байт:

Мубтазал маънии пӯшидаи вомондаи даҳр.
Моли худ сохта бо як ду-се байти байтал.

**БЕМОРХОНА** — дорушшифо, ки бемористонро гӯянд. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Бояд ҳакимро суи беморхона бурд.
Гар аз замон ту лоф занӣ аз хирад равост.



## БОБУЛБО-УЛ-ФОРСИЯТ

**ПОВАРАҚ** — ҳарфе ки пойини сафҳаи китоб нависанд мутобиқи сари сафҳаи оянда; ва дар урф **рикобак** хонанд. Туғро гӯяд, байт:

Гӯши кар авроқи гардунро бувад чун поварақ,
Поварақ созад дуруст авроқро чун абтар аст.

**ПО АЗ ПЕШ РАФТАН** ва **АЗ ПО ПЕШ БАДАР РАФТАН** — лағзидан; ва ба *маҷоз* тақсир ва зиллат. Салим гӯяд, байт:

Ҳазорсола зи ҳам дур шуд ба як тақсир,
Равад чу пои кас аз пеш дар қафо афтад.

Ва Саъиди Ашраф гӯяд, мисраъ:

Поям аз пеш бадар рафту ба Ҳинд афтодам...

**ПО ХӮРДАН** — фиреб хӯрдан, мутлақ хоҳ дар куштӣ ва хоҳ дар ғайри он. Салим гӯяд, байт:

Ба роҳи шавқ нишон то зи нӯки хоре хаст
Зи мавҷи лолаву гул по намехӯрад поям.

Ва Мулло Вахшӣ гӯяд, мисраъ:

Огаҳ аз куштии худ бош, ки пое нахӯрӣ...

Ва низ Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Ҳаргиз фиреби хоҳиши дунъё нахӯрдаам.
Аз рӯи дасти аҳли карам по нахӯрдаам.

**ПОСИ НАМАК НИГОҲ ДОШТАН** — ҳаққи намак; ва ин бо калимаи **доштан** истеъмол мешавад ва ин машҳур аст; ва гоҳе **по нигоҳ доштан** низ ҳарчанд холӣ аз такрори маънавӣ нест. Таъсир гӯяд, байт:

Улфат миёни хандаву лаълаш зиёда нест,
Поси намак чу бода нигаҳ дошт бода нест.

**ПОҶУФТ ДАВИДАН** — давидан бо якдигар, ки яке бар дигаре тақаддум накунад. Ваҳид дар таърифи чиқсурдӯз гӯяд, байт:

Фикананд аз шавқи маъшуқ пӯст.
Давиданд поҷуфт дар роҳи дӯст.

**ПОДАРҲАВО** — дар асл *киноя* аст аз чизи беасл, чунонки шоир гӯяд:

То замон як суҳбати подарҳавое мондааст...[28]

Ва ба маънии ҳарфи беасл ва дурӯғ. Таъсир гӯяд, байт:

Лаби подарҳаво гӯ соҳиби дониш намедонад.
Қамони кӯдакон пеш афканад тири ҳавоиро.
Тамизи неку бад пайваста дар дасти касе бошад.
Ки бошад чун тарозу кори ӯ подарҳаво гуфтан.

**ПОШОНӢ** — муштақ аз **пошидан**; ба истилоҳи хаттотон баробар набудан ва беқарина навиштани маддот ва давоири ҳуруф аст; ва бисьёр кушода навиштан. Таъсир гӯяд, байт:

Афзунии қадр аст парешонии хотир.
Пошонии хатҳо сабаби ҳаҷми китоб аст.

**ПО АЗ ШОДӢ БАР ЗАМИН НАРАСИДАН** — *киноя аз* ғояти шодмонӣ ва хушӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Зи дидаи тари ман об хӯрда пиндорӣ.
Ки пои абр зи шодӣ намеравад ба замин.

**ПОТАКЬЯ** — такья ки зери по гузоранд баъзе дар вақти хоб. Ва аз ин мустафод намешавад, ки **такья** ба маъние ки машҳури Ҳиндустон аст омада аст. Муфиди Балхӣ гӯяд, байт:

Осудагӣ зи сайри гулистон наёфтам.
Потакьяе чу гӯшаи домон наёфтам.

**ПОТОБАПЕЧ** — дар асл ба маънии айёр ва сарҳанг аст, чунончи дар қиссаи Ҳамза дар васфи Амри айёр гӯянд сарҳайли потобапечон; ва чун шуҳрат карда, ба маънии муфсид ва муфаттин низ омада. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Потобапечу саркуну тарфи кулаҳшикан
Мағруру тунду сарҳулу беҷо иғобкун.

**ПОХОНӢ** — *киноя аз* таъна ва сарзаниш. Фавқӣ гӯяд, байт:

Лайлии бикри хаёлам чун изор аз пе кашад.
Аз фурӯғи ҷуфтаи хуршед поэсӣ кашад.

**ПОЙГИР** — побанд ва муқайяд. Асирии Лоҳиҷӣ гӯяд, байт:

Ба қайди зулф то ҷонам асир аст,
Дилам дар доми фитна пойгир аст.

**ПОИ ОБИЛА** — Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Миёни ҳар мижа чашмам ба ҳайрат аст, ки ашк
Ба пои обила дар хорҳо чӣ гуна давид?!

**ПОБАПО РАФТАН** — мусовот дар сайру сафар; ва низ *киноя аз* мусовот дар мартаба. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳеч дар ишқ зи кас пои камӣ нест маро,
Побапо ҳамраҳи Маҷнун чу салосил рафтам.

**ПОДУКОНӢ** — каммоя; аз он ҷиҳат, ки каммоя пои дукони дигаре нишаста савдо кунад. Ва аз баъзе ҷоҳо ба маънии даллол маълум мешавад. Аввал Шифоӣ гӯяд, байт:

Нақди ҷон дар каф ба бозори ту меоем мо.
Гӯл хӯрдан аз ҳарифи подуконӣ зуд буд.

* *.*

Подуконӣ шавад баландовоз,
Ки ба домони пурматоъ ниёз.

Ва ин ҳам аз он ҷиҳат аст, ки даллол пои (дуккон)* истода овоз кунад мар оянда ва равандаро.

**ПОДШОХ** — (ба бои форсӣ маъруф); ва таҳқиқи он дар луғоти қадима навишта омада. Ва ин ки дар Ҳиндустон ба бои тозӣ (яъне **бодшоҳ**)* шуҳрат дорад зоҳиран аз ҷиҳати истикроҳи ҳарфи аввал аз калимаи мазкур аст, ки ба забони ҳиндӣ қабеҳ аст. Ва ба маънии сардор ва умда мутлақан *маҷозан*. Салим гӯяд, байт:

Чашми хешонро ҳасад азбас ба давлат шӯр кард,
Шуд чу Юсуф подшоҳ, аввал падарро кӯр кард.

Зеро чи ҳақиқатан ҳазрати Юсуф алайҳиссалом подшоҳи Миср нашуда буданд, балки дар он вақт малик дар замон боқӣ буд, чунончи аз кутуби таворих ба вузӯҳ мепайвандад.

**ПОДШОҲИ ХУД** ва **ПОДШОҲИ ВАҚТИ ХУД** — *киноя аз* ниҳояти фориғулбол ва соҳиби ҷамъият; дуввум шуҳрат дорад. Аввал Салим гӯяд, байт:

Сарам зи май чи шавад гарм подшоҳи худам,
Чу шамъ афсари ман шуд кулоҳи шаб пӯшам.

**ПОЧИНОРӢ** — мардуми аҷлоф ва беэътибор. Салим гӯяд, байт:

Баҳор бар сифати сабза починорӣ бош,
Салим меравӣ аз боғ ҳамчу об куҷо?

Ва дар асл **починорӣ** ба маънии мардуми беҷон ва фурӯмоя аст, ки маъишат дар пои чиноре тавонад кард; ва ба маънии номуфид ва аҷлоф омада. Туғро гӯяд, байт:

Кори ҳар якро, ки мебинӣ зи сарсабзони боғ
Ҳамчу кори починорӣ бесаботу абтар аст.

Ва баъзе гӯянд аз ин байти Салим ба маънии воқиф ва бошандаи қадим мустафод мешавад, байт:

Ҳадиси аҳли гулу даври лола аз ман пурс,
Ки ҳамчу оби равон починории чаманам.

Ва ин ки ба маънии маҳаллае навиштаанд, ки сокинонаш номуқайяд бошанд, асле надорад.

**ПОРЧАПИНА** — камсин ва камумр. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Шуд пора либоси тоқагам аз азабӣ,
Як порчапинае, худоё, бифирист!

**ПОХАТ** — яке аз авзорҳои ҳакконон. Ваҳид дар таърифи ҳаккок гӯяд, байт:



Зи нақши нигин дониш омӯхтам,
Ба пои хаташ чашми худ дӯхтам.

**ПО АЗ ВАЗЪ БЕРУН ГУЗОШТАН** — вазъи қадими худ гузоштан ва кардани коре на ки дархури худ бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Барқи оҳаш хештанро мезанад бар хирманаш,
Чун гузорад по зи вазъи хештан берун ҳилол.

**ПОК ШУДАНИ ҚУШТӢ** — амале маъруф, ки ба арабӣ мусораат гӯянд; ба маънии тамом шудани маъракаи куштист. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Чӣ биҳишт аст, ки он шӯх ғазабнок шавад,
Аз нигоҳе бикушад, куштии мо пок шавад.

**ПОАЛАМХОН** — касе ки пои аламе дар ошуро чизе бихонад. Мир Наҷот гӯяд, байт:

На ашуро, на азоист, на базми фуқаро,
Поаламхон зи барои чӣ шудӣ, эй мулло!

Ва аз баъзе истифсор карда шуд гуфта ки дар вилоят расмест, ки чун хоҳанд ҳангомаи куштӣ гарм кунанд, паҳлавонон бар ҷониби аламе барпо намоянд ва зери он бошанд ва чизе хонанд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҷони ман хун ба дили душмани бадойин кун,
Ба навозиш ба замин поаламе рангин кун.

Дар ин сурат **поалам** (ба ҳазфи изофат) хоҳад овард аз ҷиҳати касрати истеъмол, чунонки дар баъзе алфози дигар. Ва баъзе гӯянд **боалам** (ба бои муваҳҳада) номи фанне аз куштигирӣ.

**ПОЁБ** — *зидди* **ғарқоб,** чунончи дар луғоти қадима гузашт; ва баъзе ҷоҳо ба маънии таҳи об аст, ки муқобили рӯи об аст. Туғро гӯяд, байт:

Сабукравони тариқат ту бигзаранд аз об,
Ҳубобвор шавад рӯи обашон поёб.

Лекин ба андак такаллуф маънии аввал низ рост меояд.

**ПОСАНЗ** — далел ва раҳнамо ва миёнҷӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба ошиқ менамояд ошно хат лаъли ҷононро,
Ки беҳ аз Хизр посанзе набошад оби ҳайвонро.[34]

**ПОИ ЧАРОҒ ДОШТАН** — иборат аз таваққуъи нафъ доштан; ва ин забони аҳли бозор аст. Шоир гӯяд, байт:

Ману парвона ҷигарсӯзгар аз ҳамдигарем,
Ин қадар ҳаст, ки ӯ пои чароғе дорад.

**ПОИ ҚАЛОҒ** — сифати хат воқеъ шавад дар маҳалли мазаммат; ва он иборат аст аз навиштаи бади нохон ва ношон, ки ба тааммули бисьёр гоҳе хонда шавад ба хилофи хатти девонӣ, он ҳам агарчи кам хонда шавад, лекин чун онро зобита ва қоидаи мутаайин бувад, баъди фарёфт ошной мешавад.

**ПУХТ** — маъруф; мутааддӣ ва лозим ҳар ду омада. Аввал машҳур аст, дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Он ки гуфтӣ аз чи ёдат табъи хоми мо напухт.[35]
Баски афсурдаст гетӣ кас дар ин савдо напухт.
Қам нашуд аз оташи дил нолаи хоми забон.
З-он ки ҳаргиз пой дар ҷӯшидани дарьё напухт.

**ПАРИДАНИ НОХУН** — рафтани нохун ба зарби чӯб ва ғайра; ва ҳамчунин **паридани сар** ба маънии паридан ва даруфтодан. Салим гӯяд, байт:

Заҳмати худ медиҳад ҳар кас дилозорӣ кунад.
Чӯби гул мо мехӯрему нохуни гул мепарад.

**ПАРЕШОН ШУДАНИ ҲУКМ** — *киноя аз* беҷо навишта шудан ва берабт марқум гаштани он; ва бар ин қиёс **парешон навиштани хат ва китобат ва авсоф.** Аввал Ашраф гӯяд, байт:

Қокулаш дар ҷилва омад зулф чун коре насохт,
Ҳукми қатли ман парешон гашта буд аз сарнавишт.

Дуввум яке аз шуаро гӯяд, байт:

Нанвишта ҳеч кас чу ман авсофи зулфи ту,
Ҷамъе навиштаанду парешон навиштаанд.

**ПАРЕШОННАВИСӢ** — ба истилоҳи муншиёни мутааххирин тарзест хос аз навиштани иншо ва он бисьёр дақиқ аст ва мадх аст на қадҳ.

**ПУР** — нақизи холист; ва сабаби он аксар ба зарф аст, чунонки гӯянд: *шиша аз шароб пур аст* ва *хона аз мардум* ва *саҳро аз ғабза*; ва гоҳе ба мазруф. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ту ҷоми лаългун хӯр бо душманон ба хилват.
Пур бош гӯ зи ғайрат хун дар канори ошиқ.

Ва ин бисьёр кам аст. Дар ин сурат: *ҳавз аз об пур аст* ва *об дар ҳавз пур аст*; ҳар ду саҳеҳ аст. Агар гӯӣ чаро ба маънии бисьёр набошад, чунонки меояд? — гӯям салиқаи сухан дорад, ки ба маънии мазкур дар он ҷо нест. Ба ҳар ҳол дар мисраъи дуввум лафзи **гӯ** ба ҷои **пур** ва **пур** ба ҷои **гӯ** агар мебуд қабоҳату карохияти лафзӣ дур мешуд. Чун Шифоӣ устод аст, шояд ғалати восих бошад. Ва ба маънии бисьёр низ Шифоӣ гӯяд, байт:

Гар номи фоили ту надонем дур нест,
Молам ба сими фоила дар ҷаҳон пур аст.

Бидон ки баъзе ҷоҳо онро бо зар ва гавҳар қофия кардаанд. Туғро гӯяд, байт:

Чун барояд оламеро коми дил аз даври чарх
Қӯзаи дулоб баъзе холиву баъзе пур аст.

Ва дигар қавофии ин қасида **ахтар** ва **ахгар** аст, лекин ин баҳси мавқуф аст бар таҳқиқи илми қавофӣ ва аз мо сухан фиҳи нест.

**ПАРДАИ ЗАНБӮРӢ** — пардаи сӯрохдор, ки занон дар burқаъ дӯхта пеши рӯ доранд. Ашраф гӯяд; байт:

Пардаи занбӯрии хуш бар рухаш зебанда аст.
Аз қазо меҳост он ораз никобе инчунин.

**ПАРПО** — кабӯтаре, ки аз поҳояш пар руста бошад. Туғро гӯяд, байт:

Зи баски реша давонид аз рутубати май.
Бати шароб ба ранги кабӯтари парпост.

**ПАРРАИ ГУЛ** — барги гул; ва ин холӣ аз ғаробат нест. Ва баъзе гӯянд баробар будани чанд чиз бо касе. Ваҳид гӯяд, байт:

Сафои боғ зи зиндони ғам халосам кард.
Чу ғунча парраи гул шуд калиди қуфли дилам.

**ПУРЁИ ВАЛӢ** — номи пири куштигирон. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Бо лаби замзамаоро чи хафиву чи ҷалӣ.
Чарғро гарм бикун аз дами Пурёи Валӣ.

**ПАРВО КАРДАН** — (ба силаи **бо**) ба маънии таваҷҷуҳ ва илтифот; (ва ба силаи **аз**) ба маънии тарсидан ва андешидан. Ваҳид гӯяд, байт:

Асири ишқ ба ҷонон намекунад парво.
Ки заҳрхӯрда ба дармон намекунад парво.
Шикастагон зи ҳаводис ғаме намедоранд.
Ки тахтапора зи тӯфон намекунад парво.

**ПАРДАГИЛЕМ** — навъе аз гилем, ки айёрон доранд. Алии Қумии Фоиз гӯяд, байт:

Дар парда дилам з-он бути айёр дуним аст.
Ҳар як мижа бар ҳам заданаш пардагилем аст.

**ПУРСЕГОҲ** — мотамхона; ва лиҳозо таъзиятро **пурсе** гӯянд. Зулолӣ гӯяд, байт:

Ба пурсегоҳи хазону мусибати булбул
Зада ба мотами гул барқ бар замин дастор.

**ПАРСТ ЗАДАН** — сайр кардан ва майл сайри боғу бозор, чунонки аҳли забон гӯянд, ки «имрӯз андак парасти бозори Табрезем», қазо қила.

**ПАСОВАРДА** — писар ва духтари хонда, ки ба тозӣ мутабаннӣ гӯянд. Ҳаким Шифоӣ гӯяд, мисраъ:

Ҳазор ҷой пасоварда духтаре будаш...

Ва ин хатост. Ба маънии машҳури худ аст, яъне духтаре ки ҳазор ҷо дода ва ба сабаби бадсуратӣ қабул накардаанд ва падар вопас оварда.



**ПАРҲЕЗОНА** — таоме (ҳалвое) ки ба хӯрдани беморон диҳанд ва ба арабӣ **музаввара** хонанд. Фоизи мазкур гӯяд, байт:

Бурд дилро наргисат аз гардиши мастонае.
Ҳаст бемори туро ин мурғи парҳезонае.

**ПАСХАМ ЗАДАН** — гурехтан. Таъсир гӯяд, байт:

Маҳ ҳисорӣ мешавад аз ҳола пеши оразаш.
Шом пасхам мезанад аз зулфи чавгонаш ҳанӯз.

Лекин аз **зулфи чавгон,** ки иборат аст аз зулфи хамдор андак таамmуле ҳаст.

**ПАСАНДОЗ** — он чи баъд аз сарф нигоҳ доранд. Туғро гӯяд, байт:

Ҳазор доғ пасандоз кард чун товус.
Диле ки дар ғами ӯ гашта пешбини қубур.

**ПАСИН** — *муқобили* **пешин**; мансуб ба пеш; ва низ охири рӯз, *муқобили* **пешин,** ки он низ номи вақтест ва он баъд аз завол аст. Салим гӯяд, байт:

Бо ҳам ду бародари сияҳфом бибин.
Гӯӣ ки ду пора кардаӣ як саргин.
Лекин ба қади пасту баланди эшон
Фарқ аст чу сояҳои пешину пасин.

**ПАС ҚАРДАНИ ЗАМЗАМА** — нарм ва мунҳанӣ кардани овоз то хуб намояд. Салим гӯяд, байт:

Фарьёд шуд зи хонаи ҳамсояҳо баланд,
Мутриб зи баски замзамаро паст мекунад.

**ПУШТ БА ҚӮҲ БУДАН** — *кинояаз* камоли қувват ва истизҳор ба чизе. Таъсир гӯяд, байт:

Пушти фароғати мо ҳар кӯҳи айш бошад.
Минқори кабки хандон ҳар ҷо гулӯи миност.

**ПУШТ** — маъруф; ва ба *маҷоз* шахси к...деҳ. Туғро гӯяд, байт:

Машоихи милал аз дағалхӯянд.
Ҳама пушт аз феъли бадрӯянд.

**ПУШТИ ЧАШМ НОЗУҚ ҚАРДАН** — ноз кардан; **тунук кардан** — иғмоз намудан ва тағофул кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Оламеро кушт пушти чашм нозук карданаш.
Чашм пӯшидан **бутонро** теғ хобонидан аст.

Мулло Туғро гӯяд, байт:

Чунон пушти чашме тунук кардааст.
Ки ратли гиронро сабук кардааст.

**ПУШТИ САР** — *кинояаз* дурафтода ва аз назар рафта. Ва санади ин дар лафзи **ҷон дар як қолаб** биёяд, иншоаллоҳи таоло.

**ПУШТИ ДАСТ** — дар мақоми рад кардан мустаъмал шавад. Салим гӯяд, байт:

Ҷоми май дар кафи озода Салим
Чун зари доғ ба пушти даст аст.

Лекин дар ин байт нисбат ба лафзи **кафи андак хадша** ҳаст.

**ПУШТБОН** ва **ПУШТИБОН** — маъруф; Ваҳид гӯяд, байт:

Сабза ҳаргиз нашканад аз бод чун шохи дарахт.
Гар заъифе пуштбон бошад ғам аз сайлоб нест.

**ПУШТ БА БОЗОР ИСТОДАНИ ҚАССОБ** — расмест, ки қассобони вилоят ба бозор биистанд **ва** дар вақти фурӯхтани гӯшт **пушт** ба сӯи бозор кунанд аз **ҷиҳати** шарм ва карохияти амал. Ашраф гӯяд, байт:

Чунончи пушт ба бозор истад қассоб.
Ҳамеша ҷонибн абрӯст рӯи мижгонаш.

**ПИЛЛАҚОН** — нардбон ва зинапояи чӯбин. Туғро гӯяд, байт:

Ниҳад чу хуррамии фаслро ба тоқи баланд.
Зи пиллақони чинор аст нардбони баҳор.

**ПАЛАНГ** — ҷонвари маъруф; **ва** дар ҳиндӣ чизест ки мавзӯъ **аст** барои **хобидан; ва** чорпоя **низ** гӯянд. Ва он чорчӯби поядор аст, ки аксар миёни он ресмонест маъруф, ки дар Ҳинд ё нивор ё байт, ки гиёҳест ба арабӣ хайзурон гӯянд ва авоми Ҳинд бидол хонанд, бофанд. Аз ин ҷиҳат шоир **бедбоф** онро гуфта, **ҳарчанд назар бар асл ғалат аст.** Ашраф гӯяд, байт:

Пайи хоби баҳораш фарш карданд.
Палангi бедбоф аз сояи бед.

**ПАНҶАИ ГУЛ** ва **ЛОЛА** — чанд гули аз як шох руста ва дар ғунчагӣ ба панҷаи ангуштҳо монад. Аввал машҳур аст ва **дуввум** Туғро гӯяд, байт:

Ба ороиши сунбули зулфи хеш
Нихад шона аз панчаи лола пеш.

**ПАНЧА БА КОРЕ АФГАНДАН** — даст ба коре кардан ва зӯр намудан. Таъсир гӯяд, байт:

Мохи аламаш фиганда панча.
Бозуи ҳилол гашта ранча.

**ПАНЧАИ ФӮЛОД** — панчаи оҳанин, ки куштигирон ба вай варзиш созанд. Мир Начот гӯяд, байт:

Даст дар дасти ғамат бандае озод накард.
Панча бо панчаи симини ту фӯлод накард.

**ПӮСТ КАРДАН** — таън ва маломат. Ашраф гӯяд, байт:

Баъди чандин пӯст кандан ин хушомадҳои ту
Ҳамчу аз устоди рагзан пунба часпонидан аст.

**ПУЗМОЛ** — танбех ва гӯшмол ба воқеъӣ.

**ПУЗХАНД** — рӯ дар ҳам кашидан аз рохи кароҳият. Ва ин ҳар ду *мачоз* аст, ки аз рохи муҳовара ба субут расида.

**ПУЛИ МАРҲАМ** — захмбахо; ва санади он дар лафзи даромад биёяд, иншоаллоҳи таоло.

**ПӮСТ АНДОХТАН** — дар ҳақиқат дур шудани пӯсти тунук аст аз бадан чунонки гӯянд: «Баски дар хонааш тараддуд кардам, поям пӯст андохт». Ва ба *мачоз* ба маънии мутазаррир шудан ва тарсидан ва андешанок шудан. Вахид гӯяд, байт:

Бим дорад аз сухансозон ба гетӣ хар ки ҳаст,
Пӯст андозад лабат чун бо забон ҳамсоя аст.

**ПАҲЛУҒАЛТ** — касе ки ба паҳлу ғалтад. Туғро гӯяд, байт:

Давад ба кӯи туам тифли ашки паҳлуғалт,
Ки ҳамчу Робиъа ояд ба Каъбаи аҳбоб.

**ПАҲЛУ ДОДАН** — имдод намудан. Таъсир гӯяд, байт:

Аҳли дуньё кай ба волоқадр паҳлу медиҳанд,
Балқумошонро ба ранги остар рӯ медиҳанд.

**ПЕШРАС** — самаре ки аввали мавсим расад ва гоҳе бар гул низ итлоқ кунанд назар ба ҳолати мазкура. Ғиёсои Халвой гӯяд, байт:

Ман ба фармони гулистони хаёле, ки дар-ӯ
Хори хушки сари девори гули пешрасам.

**ПАЙДОВУ ПИНҲОН** — маъруф; ва ба маънии пайдоӣ ва пинҳонӣ низ. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Мардумонро нест тоби дидани мо мардумон,
Хизр дар пинҳон падидор асту дар пайдо гум аст.

Ва ин аз олами **хушку тар** он аст, ки ба маънии хушкӣ ва тарӣ омада, чунончи Низомӣ гӯяд, мисраъ:

Зи гармиву сардиву аз хушку тар...

Ва шояд мавсуфи ҳар ду маҳзуф бошад ва ҳува ақво.

**ПУРБУДОҒӢ** — мансуб ба **Пурбудоғ** ном шахсе умуман ва навъе аз амруд хусусан, чунончи аз маснавии Мухсини Таъсир ба вузӯх мепайвандад.

**ПАЙКОНӢ** — навъе аз ёқут; ва низ қисме аз лола. Таъсир гӯяд, байт:

Бе рухат дар боғ танхо гул ба чашмам хор нест,
Тир бар дил мехӯрад аз лолаи пайкониям.

Ва санади аввал навишта хоҳад шуд, иншоаллоҳи таоло.

**ПАЙСА** — ба маънии зар; ва дар хиндӣ ба маънии фалси муайян аст. Ва ба маънии мутлақи зар *мачозан* мустаъмал шавад. Пас аз тавофуқи лисонайн бошад. Вахид гӯяд, байт:

Каллапазро пайса додам калла дех, ӯ поча дод.
Ҳар ки бо каммоя савдо мекунад по мехӯрад.

Мулло Туғро ба ёи маъруф (яъне писа)* аз роҳи ғалат оварда, байт:

Бигӯ кисаи ғунчаро писа баст.
Ки пули сиёх оби ин киса баст.

**ПИЁДА** — маъруф; ва **гули пиёда** гули худрӯ ва **сарви пиёда** навъе аз сарв, ки кӯтоҳқад бошад. Салим гӯяд, байт:



Майи дусола ба лабҳои ёри мо нарасад.
Гули пиёда ба гарди савори мо нарасад.

Муҳаммадалии Соиб гӯяд, байт:

Чашми қадам ба чилваи минои бода аст.
Ин шӯхчашм қумрии сарви пиёда аст.

**ПИЗУРӢ** — рустанист бисьёр борик ва суст, ки мирваҳа аз он созанд; ва ба *мачоз* ҳар чизи сустро гӯянд. Шифоӣ дар ҳачв гӯяд, байт:

Мӯъмини кунпизурӣ. пои духул рақсӣ чу ман.
Қарранои нақзи аҳд оҳанг кардӣ бесабаб.

Саъиди Ашраф гӯяд, мисраъ:

Бодзанвор ҳама пизурӣ ояд берун..[36]

**ПИРАФШОНӢ** — дар пирӣ кори чавонон кардан. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Баҳор омад гиребоне ба мастӣ чок хоҳам кард.
Ба мая деҳ май, ки пирафшоние чун ток хоҳам кард.

**ПЕШМИСРАЪ** — баъзе мисраъи дуввуми байт гуфтаанд. Соиб гӯяд, байт:

Ба андак фурсате аз ҳамхаёлон пеш меояд.
Тавонад ҳар ки Соиб пешмисраъро расонидан.

Ва ин хатост, чаро ки **пешмисраъ** мисраъи аввали байтро гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Аз ту қабилае ба накӯӣ масал шавад.
Чун пешмисраъе, ки замини ғазал шавад.

Ва ин расми аҳли сухан аст, ки чун хоҳанд замини тоза тарҳ кунанд, девони тоза тарҳкунанда девони шахсе мебинад ва пешмисраъҳои ғазалеро мулоҳаза манамоянд, ҳар чи хуш омад он мисраъро радифу қофия сохта, ғазал мегӯянд. Ва он чи Мирзо Соиб гуфта сирраш он аст, ки шоир аввал фикри радифу қофия мекунад ва мехоҳад, ки лутф дар мисраъи дуввум бошад. Чун мисраъи мазкур гуфта шавад, баъзе дар расонидан мусоҳала менамоянд. Лиҳозо мефармояд, ки пешмисраъи хуб ва чуст ба мисраъи дуввум бояд расонид. Ва **пешмисраъ** гуфтан ин мисраъро мин ҳайсилкиноят агарчи аз чуст гуфтан муаххар аст, чунонки бар шоир зоҳир аст.

**ПИР ШУДАНИ УЗВ** — сапеду шиканчдор шудани узв ба сабаби мондан дар об. Таъсир гӯяд, байт:

Диле аз суҳбати равшандилон дилгир мегардад.
Ки по дар об чун бисьёр монад пир мегардад.

**ПЕШ-ПЕШ** ва **АЗ ПЕШ-ПЕШ** — ба маънии пеш,ки тарчумаи иқдом аст. Аввал машҳур аст. Дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Онро ки пайрави дили равшанзабон бувад,
Аз пеш-пеши машъала давлат давон шавад.[37]

**ПЕШИ ХУД БАР ПО** — мағрури бар худ чида. Таъсир гӯяд, байт:

Худситову худписанду худсару худрӯ машав,
Нестӣ гар бандаи худ, пеши худ бар по мабош!

Вахид гӯяд, байт:

Лофи озодӣ задан дар бандагӣ фарсудан аст,[38]
Пеши худ бар пой будан, ходими худ будан аст.

**ПЕШОНӢ** — маъхуз аст аз пешонии хона, ки иборат аст аз чашмаи ҳайвон[39] ва ёи нисбат, ки баъзе аз маонии он дар луғотч қадима навишта шуда. Ва баъзе ба маънии нишонагоҳ ва ҳавсала ва истеъдод оварда ва қисмат ва насиб навиштаанд. Хофиз гӯяд, байт:

Дил зи новаки чашмат гӯш доштам. лекин
Ғамзаи камондорат мебарад ба пешонӣ.

Зуҳурӣ гӯяд, рубоъӣ:

Дар коҳиши чон қадам надорад чигарат,
Дар гирья ба кӯӣ нам надорад чигарат.[40]
Дилсӯхтагон карру фаре медоранд,
Пешонии доғи ғам надорад чигарат.

Исмоили Имо низ гӯяд, байт:

Матлаб раво нашуд ба дари дилситон маро.
Пешоние набуд дар он остон маро.

Лекин дар байти Хоча ба маънии шӯхист, чунонки дар «Си-

роҷ-ул-луғот» навиштаам ва дар байти дуввум ба маънии нишон саҳеҳ мегардад.

**ПАЙ БАСТАН** — ба маънии мухкам кардани буньёд. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

На дар Қамар дилу не дар Чудай тавон бастан.
Бар обу оташи хошок пай тавон бастан.
(Диҳад) иморати гетӣ ба сайли дида, вале
Ҳам аз ғубори дили мост пай тавон бастан.

**ПЕШХЕЗ** — ба маънии ходим ва шогирд ва таваҷҷуҳ, ки аввал ба куштӣ бархезад; ва муқобили ин **пасхез.** Ва ин аз муҳовара маъхуз аст.

**ПЕШХИДМАТ** — ба маънии ходим, муродифи **пешкор.** (Соиб) гӯяд, байт:

Ин охуи рамида зи мардум нигоҳи кист?
Ин фитна пешхидмати чашми сиёҳи кист?

**ПЕШЧАНГ** — касе ки дар ҷанг пеш аз ҳама ба корзор ояд. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Боре бас аст тоқати моро, туро ки гуфт
Сарҳайли фитна кун мижаи пешчангро.

**ПЕШДАНДОН** — таоми андак, ки бар сабили чошнигирӣ хӯранд; ва баъзе **таоми ноштошикан** низ гуфтаанд. Байт:

Хиккаи ӯ чу бишканад нохор,
Пешдандон кунад чинору манор.

**ПЕШРАС** — мева ва гул, ки пеш аз ҳама расад; ва расидани **мева** ба маънии пухта шудан аст ва дар **гул** ба маънии омадан ба боғ ва пайдо шудан *маҷозан*; ва шахсе ки пеш аз дигарон ба манзил бирасад. Хотифӣ гӯяд, байт:

Ба манзил расид аз ҳама пештар.
Бувад иззати пешрас бештар.

Казо қила, лекин дар ин ҷо агар *киноя аз* **меваи** пешрас гуфта ояд низ саҳеҳ метавонад шуд.

**ПЕШРАВ** — ходим. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Ҳаёти абад хандаро пешрав,
Сафои гуҳар пеши дандон гирав.

Ва ба истилоҳи мусиқиён чизе ки пеш аз хондани нафас соро янд. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Ба ҳар овоз сад таснифи нав дошт.
Паси ҳар парда чандин пешрав дошт.

**ПЕШКАШ** — он чи бузургонро бигзоранд; ва *маҷозан* ба маънии мавқуф кун, чунончи гӯянд: «Интиҳои пешкаш фақат ихлос даркор аст».

**ПЕШИНГОҲ//ПЕШИНГОҲӢ** — айёми пешин. Зулолӣ гӯяд, байт:

Рафт пешингоҳе аз вайронае.
Сӯи бозори Ҳалаб девонае.

Ва баъзе дар ин байт вақти пешин гуфтаанд ва он маҳалли назар аст.

**ПАЙҒАЛАТ** — роҳ ғалат ва нишон ғалат кардан аст. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Завқи аз пайғалати ишқ бинолад бар хеш.
Ошиқи дигарон гаштаву бегонаи мо.

Ва **пайғалат** дар маҳалли фиреб додан низ мустаъмал шавад. Таҳмоспқулибеки Ваҳмӣ гӯяд, байт:

Душман ба пайғалат зада баҳри фиреби мо.
Азбаски каҷравиш шуда по, нақши по каҷ аст.

Ва ин аз олами феъли **вожун задан аст.**

**ПИРГУРГИ БАҒАЛЗАН** — аз баъзе масмӯъ аст, ки гург ба наҳве роҳ меравад, ки мегӯянд: «бағал мезанад». Лиҳозо мурғеро, ки болхо бар ҳам мезанад, **бағалзан** гӯянд. Ваҳид дар таърифи сақирлотдӯз гӯяд, байт:

Ҳама умр саргашта гардун давид.
Чунин пиргурги бағалзан надид.

Ва итлоқи **бағалзан** бар сақирлотдӯз бад-он ваҷҳ аст, ки хайётон аксар ҷомаҳоро қатъ карда дар бағал гузошта мебаранд.

**ПАЙСУКУН** — касе ки қадамаш юмн дошта бошад; ва онро **хуҷистапай** низ гӯянд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Боз аввал ба тамошои ту аз кор шудам.
Пайсукун дидамат аз дур гирифтор шудам.

**ПЕШДОМАН** — он чи аз доман пеш бошад; ва низ ходим ва пешкор. Сироҷои Наққош гӯяд, байт:

Аз он дирафши Фиридун гирифт оламро.
Ки пешдомани оҳангари Сифоҳон аст.

**ПЕШҚАБЗ** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Дури куштӣ ба гулу сарву саман бастаи ӯст.
Пешқабзи ҳама дар панҷаи шоистаи ӯст.

Ва ба маънии корди ба шакли маъруф шуҳрат дорад.

**ПИЛТАПЕЧ** — номи фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Муддаъӣ варзиши беҷо чи кунӣ ҳеҷӣ ҳеҷ.
Чанд борик бирес шудай пилтапеч.

**ПАЙРАВ** — ба маънии тобеъ ва матбӯъ шуҳрат дорад; ва ба маънии татаббуъ ва пайравӣ низ омада. Ваҳид гӯяд, байт:

Гар накардӣ гарм зоҳидро палоси эътибор.
Пайравии зуҳд хушк месӯхт ин бечораро.

Ва аз ин олам аст ин мисраъи машҳур, мисраъ:

Оқилон пайравии нуқат накунанд...

## БОБУТТО-УЛ-ФАВҚОНИЯТ

**ТОБ** — тоқат ва равшанӣ; ва ба маънии чизе ки бар вай нон пазанд; ва низ он чи дар он гӯшт ва моҳӣ табх намоянд. Ба ҳар ду маънӣ **тоба** шухрат дорад. Лекин **тоб** (бидуни ҳои мухтафӣ) низ омада. Пас **тоба** мазидуналайҳи **тоб** бошад, на ҳои он барои нисбат. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Гар биёбад муждаи ком аз лаби майпарварат,
Моҳии бирьён ба ракс ояд ба рӯи тобҳо.

Бинои қофия бар **хобҳо** ва **сайлобҳо**-ст. Ва метавонад, ки аз олами ин байти Хоҷаи Шерозӣ бошад, байт:

Салоҳи кор кучову мани хароб кучо.
Бибин тафовути раҳ аз кучост то ба кучо.

Дар ин сурат ба ихтилофи ҳаракат равӣ қобил бошад, чунонки ба лафзи **иллок,** ки дар авохири абьёт ва баъзе аз таркиббандҳои устодон воқеъ шуда ва қофияи он **хошок** ва **пок** аст. Ва ҳол он ки кофи **иллок** дар асл максур аст.

**ТОИ ЧАВЗӢ БА КАФ ДОШТАН** — расми қаландарон ва фуқарои Эрон ва Турон, ки тои чавзӣ ба каф доранд ва вақти мулоқоти ағниё ва аҳли дувал бигзаронанд, зеро ки дасти холӣ пеши азизон рафтан юмн надорад. Ва назар ба ин расми дар Ҳиндустон аст, ки барохима фуфал ё норчил ба вақти мулоқот ба ағниё диҳанд. Салим гӯяд, байт:

Бар дари боргаҳи қадри ту чун дарвешон
Тои чавзӣ ба кафи дасти фалак аз Чавзост.

**ТОРИКДОН** — ба маънии чои торик. Аз ин чо мустафод мешавад, ки лафзи **дон** исмест ба маънии **чой,** на ҳарф. Туғро гӯяд, байт:

Шаб хаданги нолае бар осмон андохтам,
Бенишон тире ба ин торикдон андохтам.

Магар он ки гӯшаи **торик** ба маънии торикист, чунонки **меҳмон** ба маънии меҳмонӣ ва **пайрав** ба маънии пайравӣ.

**ТО КУШТАН ҲАМРОҲ** ва **ТО ҚАТЛ ҲАМРОҲ** ва **ТО ХУН ҲАМРОҲ БУДАН** — *киноя аз* камоли адоват ва душманӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Рӯзу шаб к-аз мо гурезон дилбари дилхоҳи мост,
Ҳайрате дорам, ки то куштан чи сон ҳамроҳи мост.

Ва Салим гӯяд, байт:

Бо мо ба сайри бор наёянд дӯстон.
Нозам ба хасми хеш, ки то қатл ҳамраҳ аст.

Ва Разии Дониш гӯяд, байт:

Бе ҳамнафасе дар сафари ишқ набудем,
То хун ҳама чо ҳамраҳи ман бахти забун буд.

Ва дар ашъори Яҳьёи Кошӣ **то мурдан ҳамроҳ;** ва дар ашъори баъзе дигар **то чон ҳамроҳ** ба ҳамин маънӣ низ дида шуда.

**ТОНӢ-ТАНА** — калимотест, ки пеш аз хондани нафас ва нағма бихонанд, чунонки дар Ҳиндустон ҳам ҳамин қисм калимот хонанд. Ва низ *киноя аз* қолмақол ва гуфтугӯ. Мир Ҳумом гӯяд, рубоӣ:

Донистани маърифат ба тонӣ-тана нест,
Исботи зуҳури зотро баййина нест,
Дар дил ба чуз аз нури худо ҳеч мадон,
Ғайр аз як кас ба хонае оина нест.

**ТОИ ПИРОҲАН** — як пираҳан. Ашраф гӯяд, байт:

Дидаи наргис шавад, бино агар фасли баҳор
Юсуфам бо тои пироҳан зи бустон бигзарад.



**ТО** — ҳарфи шарт аст ва гоҳе барои фоида ва ғоят низ ояд. Ва ин ифодаи алайҳи кунад ва ба чои он коф низ ояд, чунонки гӯянд: *«Пеш омадам, то салом кунам»* ва *«Омадам, ки салом кунам»*. Ва гоҳе ҳар ду чамъ шавад. Ашраф гӯяд, байт:

Лаб бар лабам ниҳоду ризо дод бӯсае,
Чонам ба лаб расид, ки то дод бӯсае.

**ТОБАИ НУҚЛ (НАҚЛ)** — зарфе ки бад-он ё дар он нуқлро бирьён кунанд, мисли мағзи бодом ва писта. Вахид дар таърифи сифати қаннод гӯяд, байт:

Аз он лаб бувад тобу таб ҳосилам.
Бувад тобаи нуқли нақлаш дилам.

**ТОЗАСИККА** — заре ки ба тозагӣ сикка зада бошанд. Ва дар Ҳиндустон онро олӣ гӯянд, байт:

Ҳазор бӯса аз-ӯ тозасикка меҳоҳам,
Чунонки нест ба хотир гадои ҳатти туро.

* * *

Сад бӯсаи нақди тозасикка
Хоҳам зи лаби ту вом кардан.

**ТОРИК** — дар аксари истеъмолот хос аст, нисбат ба маънии **тира.** Масалан, ҳар чи **торик** бошад, онро **тира** гӯянд. Ба хилофи он чи **тира** бошад, ҳамаи онро **торик** наметавон гуфт. Ва дар баьзе чоҳо ғайр аз ин ба назар омада. Вахид гӯяд, байт:

Зи нури талъати ӯ сояи торикрӯ доим
Шафақгун ҳамчу барги гул зи девораш бурун омад.

**ТУПУШ//ТАПУШ** — ба вазн ва маънии **шупуш;** чунонки дар «Тазкираи Насрободӣ» мастур аст дар аҳволи Шамси Тапушӣ, ки чун шупушро дар вилояти Шероз **тапуш** гӯянд ва дар чомаи ӯ шупуш бисьёр афтода буд, бад-ин ном мавсум шуд.

**ТАП БАСТАН** — дур кардани тап бидуни даво, хоҳ ба ҳила, хоҳ ба афсун. Муқимо гӯяд, байт:

Намеояд зи кас ин кор чуз бодоми чашми ӯ
Тапу ларзи дили беморро аз як назар бастан.

**ТАПБАНДӢ** — тапе ки муфорикат накунад ва ҳар рӯз ориз шавад, Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Гарчи дар қайди ту бошад душман, аз душман мабош.
Мешавад чонкоҳтар ҳар гаҳ ки тапбандӣ шавад.

**ТАПИ УСТУХОНӢ** — тапи диқ. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Тапи ҳосидон устухонӣ шудаст,
Гули сардмеҳрон хазонӣ шудаст.

**ТАҲТУЛҚАҲВА** — лафзи арабист, ба маънии таоме ки пеш аз хӯрдани қаҳва хӯранд, аз олами ноштошиканӣ. Ашраф гӯяд, байт:

Зи таҳтулқаҳва хонҳо ончунон пур,
Ки натвон кард бо қавлаш тасаввур

Ва хӯрдани таоми мазкурро низ гӯянд. Чунончи гӯянд: *«Шумо таҳтулқаҳва кардаед?»*.

**ТУҲФА** — лафзи арабист, ба маънии армағон; ва ба маънии ғариб ва ачиб *маҷозан* низ омада. Чунонки гӯянд: *«Фулон чиз бисьёр туҳфа аст»*. Ва ба маънии туҳфагӣ низ. Салим гӯяд, байт:

Боғбони хулд аз гулзори мо гул мебарад.
Ҳамчу тухми гул ба туҳфа тухми булбул мебарад

**ТАҲВИЛ КАРДАНИ ЧИЗЕ** — маъруф; ва низ изҳор кардани ҳар чизе. Таъсир гӯяд, байт:

Нози таҳвил кунад он ки ба ошиқ шабу рӯз.
Чи ҳисоб аст, ки ҳаргиз нагирифташ ба ҳисоб.

**ТАҲРИР** — лафзи арабист, ба маънии навиштан; ва форсиён ба маънии хутуте ки бар гирди хат ва тасвир кашанд, низ оранд. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Монӣ аз шарми рухат тасвир натвонад кашид.
В-ар кашад ҳамчун хатат таҳрир натвонад кашид

**ТАХАЛЛУС** — лафзе ки шоир барои худ муқаррар кунад, чунонки машҳур аст. Ва ҳар байте, ки шоир тахаллуси худ дар он орад. Камоли Хучандӣ гӯяд, байт:

Камол аз гуфтаи худ ҳар чи дорӣ.
Тахаллусҳои ту бас номдор аст.

Ва ин зоҳиран *маҷоз* аст. Ва гумон дорам, ки маънии аввал *маҷоз* аст ба назар, маънии ҳақи-

қӣ арабист, ки ба ҳар тақдир ҳар ду маҷоз дар *маҷоз* аст ва ҳар ду шуҳрат карда.

**ТАХТИ ҲАЙРОН** ва **ТАХТИ ДОВУД** — номи ду кӯҳи ҳаволии Тафт, ки ҷоест наздики Язд, чунонки аз маснавии Муҳсини Таъсир ба вузӯҳ мепайвандад. Ва **тахт** лафзи арабист, ба маънии сарир. Ва форсиён ба маънии ба камол расидани димоғ мутлақан ва расидани афьюн хусусан оранд. Чунонки: *«Афьюни фулонӣ тахт шуда»*. Аввал Таъсир гӯяд, байт:

Чу нест тахт димоғат сухан бигӯ.
Таъсир.
Ки шоҳбайти баланди ту боби авранг аст.

**ТУХМДОН** — ҷое ки ниҳолон дар он ҷо коранд, баъд аз он аз он ҷо канда ба ҷои дигар нишонанд. Таъсир гӯяд, байт:

Зи ҷамъи мол мумсик чун замини тухмдон бошад,
Ки як ҷо моли ӯ охир насиби дигарон бошад.

**ТАХФИФА** — лафзи арабист, ба маънии дастори хурде, ки ҳангоми халват ва ҷалват ба сар печида ояд. Ва чун нисбат ба имома сабук бошад, ӯро тахфифа хонанд. Ва ин аз аҳли забон ба субут расида.

**ТУХМИ ҲАРОМ** — ҳаромзода ва валадуззино. Таъсир гӯяд, байт:

Бо духтари раз маншин, к-афтӣ ту зи ном охир,
Гирад дилу дин аз ту ин тухми ҳаром охир.

**ТАХТАШАЛАНГ ЗАДАН** — навъе аз варзиш ва шиноварии фаннист; ва он чунон аст, ки тахтаи хурд ба девор гузоранд ва поҳоро бар он ниҳода шино кунанд. Ва ҷамъи зангҳо бар он тахта низ насб кунанд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Чун шавад тахташаланги ту баланд оҳангаш,
Гӯши ноқус шавад кар зи садои зангаш.

**ТАХТА ЗАДАН** — расми тарсоён аст, ки ҳангоми саҳар дар парастиши худ тахта бар тахта зананд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҳаст овози шаланги ту бад-ин зебоӣ,
Ки занад тахта ба ҳангоми саҳар тарсоӣ.

**ТУХМАФУРӮШ** — касе ки ҳубуб ва мағзҳоро бирьён карда фурӯшад. Ваҳид гӯяд, абьёт:

Чӣ гӯям зи бедоди тухмафурӯш,
Ки дар синаам сӯхт дилро зи ҷӯш.
Чу ҷастам пайи рақс аз рӯи ҷон,
Маро буд дил дар гирав пешхон.
Маро тоба шуд ҳалқаи ваҷду ҳол,
Пайи рақс шуд бар танам пӯстмол.
Ба ман кард некӣ зи ишқаш дарун,
Зи худ ҷастам аз равғани дил бурун.

**ТАХТАИ ҚИМА** — тахтае ки гӯштро бар он қима кунанд. Пас он чи баъзе **қима** ба фатҳ (яъне **қайма**)* хонанд, дуруст набошад. Ваҳид гӯяд дар таърифи ҷадвалкаш:

Дилам доим аз вай саросема аст,
Аз-ӯ синаам тахтаи қима аст.

**ТУРУНҶИ МИНБАР** — шакле ки бар минбар ба сурати турунҷ созанд. Туғро гӯяд, байт:

Чун турунҷи минбар аз лаззат надорад баҳрае,
Ваъзи ман бишнав, маҷин беҳуда з-ин бустон анор.[41]

**ТАР** — *муқобили* **хушк**; ва ба маънии хиҷил ва бедимоғ ва озурда низ. Ва бар ин қиёс **тар омадан**. Салим гӯяд, байт:

Тарам аз абрҳои хушки Эрон,
Хушо Ҳинду ҳавои баршигол́ӣ.[42]

**ТАРХОНӢ** — мансабе муқаррар дар пеши салотини атрок, ки ҷамеъи такаллуфоти нӯкарӣ дар он муоф бошанд ва бо ҷанд тақсире, ки бад-он воҷибулқатл шаванд, бозхост нашавад. Ва ба маънии масхарагӣ низ омада ва ин *маҷоз* аст. Таъсир гӯяд, байт:

Кори мо тархонию турфа мизоҷ афтодааст,
Хидмати садсолаву фазлу ҳунар манзур нест.

**ТАРОЗУ ШУДАНИ ТИР** — иборат аст аз бурун рафтани як сари тир аз чизе. Ба ҳамин маънӣ шуҳрат дорад. Ва гоҳе бар гузаштани шохи гов ва ғайра ба вазъи мазкур низ омада. Ваҳид дар сифати манори масҷид гӯяд, байт:

Қашида зи ҳар сӯ ба чархи барин,
Тарозу шуда шохи гови замин.



**ТУРО** — калимаи хитоб аст; ва гоҳе ба маънии музофунилайҳ низ ояд. Дар ин сурат ҳарфи **ро** ба маънии *барои* хоҳад буд. Ва ин дар асл мураккаб аст аз калимаи **ту** ва **ро**. Ва калимаи **ту** агар ба вови тамом хонда шавад ва он ҳукми замма дорад, ки дар тақтеъ воҷибулҳазф аст. Ва дар баъзе авқот ҳукми ҳои мухтафӣ ба ҳам расонад, ки малфуз нашавад. Ва ин **вовро** дар ҳолати таркиб ба лафзи **ро** бинвисанд, магар дар сурате ки калимаи **ро** аз лафзи **ту** ҷудо воқеъ шавад. Назирӣ гӯяд, байт:

Зи домане, ки фишонем мо тиҳидастон,
Ту меваи сари шохи умедро чӣ хабар?
Ҳазор дом тасаввур кунему пардозем,
Ту мурғи ваҳшию фориғ зи бандро чӣ хабар?!

**ТУРУНҶ ЗАДАНИ АРӮС БАР ДОМОД** — расмест дар вилоят, ки чун домод арӯсро ба хона хоҳад, ки биёрад, бар сари дарвоза ки мерасад, домод бар арӯс ва арӯс бар домод турунҷ мезанад. Чунончи аз мардуми Эрон ба таҳқиқ расида. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Нишони санги ситам созадаш ба маҳрами роз,
Арӯси даҳр касеро зада ба меҳри турунҷ.[43]

Ва дар Ҳиндустон задани самарҳо мисли ин, рӯзи ҷаҳоруми баъди арӯсӣ.

**ТАРАССУЛ** — лафзи арабист; ва он чизест, ки порае аз назму наср ба ҳам оварда, ба хутути мухталиф бинвисанд ва атфоли дабистонро барои хондан диҳанд, то аз ҳар қисм хатту иборат мутталеъ шаванд. Ва дар Ҳиндустон марсум аст, ки макотиби мухталифулхututро ба ҳам ҷаспонида ба атфол диҳанд барои савод равшан кардан. Ва онро мулотафа гӯянд. Ва аз шеъри устодон ҳамин маълум мешавад, зеро чи зулфро ташбеҳ ба тарассул додаанд. Дар ин сурат ҳамин маънӣ муносиб аст. Ашраф гӯяд, байт:

Раҳли хатташро зи даври чеҳра мусҳаф дар канор,
В-аз сари зулфи ҳам андар ҳам тарассул дар бағал.

**ТАРӢ** — *муқобили* **хушкӣ**; ва низ *кинноя аз* дурுштӣ ва сахтӣ ва озурдагӣ. Ашраф гӯяд, байт:

Бо тариҳои ҳасудон ҷарбу нармӣ мекунам,
Ҷомаи мумӣ бувад осеби боронро илоҷ.

Ва зоҳиран **тарондан** аз ҳамин олам аст. Пас ба маънии озурдагӣ ансаб менамояд.

**ТАРҚ** — лафзи арабист, ба маънии маъруф; ва *маҷозан* ба маънии он чи дар навиштани китоб аз роҳи саҳв монда бошад ва бар канори сафҳаи китоб нависанд, низ омада. Таъсир гӯяд, байт:

Гум гашта зи тангӣ даҳанаш ҳамчу миёнаш,
Тарк аст аз он мусҳафи рухсора даҳонаш.

**ТАСБЕҲИ ЧАШМИ БУЛБУЛ** — тасбеҳи карбалоӣ, ки дар донаҳои он холҳо ғайри ранги донаҳо бошад монанди чашми булбул, ки навъест аз ақмишаи алвон. Таъсир гӯяд, байт:

Гирьяам дар остин тасбеҳи чашми булбул аст,
То кадомин шохи гулро даст бар, доман задам.

**ТАСЪИР** — лафзи арабист; ва ба маънии нарх ояд. Таъсир гӯяд, байт:

Гар зи борон мешавад тасъир нозил, аз чи рӯ
Шуд зи ашкам ҳусни гандумгуни ҷонон қиматӣ.

**ТАСМАБОЗӢ** — навъе аз қимор, ки мардум бисьёр дар он фиреб хӯранд. Ва зоҳиран **даволбозӣ** низ ҳамон аст. Туғро гӯяд, байт:

Тасмабозӣ нест чун сарроҷ дар бозори даҳр,
Зини аспе чун бисозад, кам зи палони хар аст.

**ТАШРИФ ДОДАН** — ба маънии ташриф овардан. Шопури Теҳронӣ гӯяд, байт:

Медиҳад ташрифи ғам ҳар гаҳ, ки меҳоҳад ба дил,
Ҳеҷ монеъ нест, дар боз асту меҳмон ошност.[44]

**ТАЪЙИНОТ** — ба вазни **таҳқиқот**, *ҷамъи* **таъйин**; ва форсиён ба маънии муайяна аам аз он ки яке бошад ё зиёда истеъмол ку-

нанд; ва ин *мацоз* аст. Мулло Туғро дар «Мушобеҳоти рабеъӣ» навишта: *«Умед ки ниҳолкардаи ҳудро ба сарзамине таъйинот фармоед, ки барги тозагӣ муяссар гардад.* Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Бочи беҷой зи Беҷопур гирад он дахон,
Чун диҳад фармон зи таъйиноти рухсораш гул аст.

Қазо қила, муаллиф гӯяд ин истеъмоли дафотири Ҳинд аст, мустаъмали форсиён ба як тахтонист, на ба вазни **таҳқиқот**. Ва Туғро гӯяд ба муҷиби илтизоми худ лафзи ҳиндӣ оварда. Муҳсини Таъсир ҳам истеъмоли ҳиндиён дар назар дошта, чунонки аз лафзи Беҷопур, ки шаҳрест аз Ҳинд, зоҳир аст. Ва лутф ин ки Таъсир дар ин лафз ғалат карда, чи мустаъмали **таъйинот** ба вазни **таҳқиқот** нест, фа ифҳам.

**ТАҚЛИД** — лафзи арабист, ба маънии пайравии дигаре кардан. Ва ин муқобили таҳқиқ аст. Ва дар форсӣ ба маънии тақлид кардан дар кирдор ва гуфтори шахсе, ё худро намудан ба хайъати ӯ аз роҳи зарофат ё хусумат, ки мардум аз он дар тааҷҷуб ва ханда дароянд. Чунонки Форсӣ дар «Гулдастаи андеша» дар таъзиятномаи Тақии муарриф навишта: *«Бинобар ин ҳуҷҷати муаррифи Аббосободи Исфаҳонӣ Мавлоно* ***Муҳаммадтақии Табрезӣ*** *аз ҷамеъи маноҳӣ ва коффаи маосӣ қавлан ва феълан хусусан истеҳзои айби мусалмонон ва истихфоф ва таҳқири мӯъминон нодим ва пушаймон гашт».*

**ТАФТ** — номи ҷоест дар навоҳии Язд пур аз гулу мева ва аз мутаназзеҳоти он мулк аст. Таъсир гӯяд, байт:

Чун баёни маънии Тафти Насирӣ меравад,
Ҳаст сад чокар чу Саъдуддини Тафтозониям.

**ТАҚТЕЪ** — лафзи арабист; ва ба истилоҳи арӯзиён муқаррар кардани алфози байт аст ба муқобалаи афоъили буҳур, ба шарте ки ҳамвазн бошанд. Ва форсиён ба маънии сохтан ва ороиши худ ба ҷома ва ғайра истеъмол кунанд. Салим гӯяд, байт:

Мавзунии табъи мо бувад зинати мо,
Тақтеъ барои табъи номавзун аст.

**ТАҚСИР ОМАДАН** — ба маънии ба вуқӯъ омадани тақсир ва гуноҳ; ва бад-ин маънӣ **тақсир рафтан** низ омада. Вахшӣ гӯяд, байт:

Белутфии камоли ту дидам, ки сӯхтам,
Вахшӣ, бигӯ, ки аз ту чӣ тақсир омадааст?

Радифи ин ғазал **омадааст**. Ва дуввум дар ашъори қудамо бисьёр дида шуд.

**ТАҚ-ТАҚ** — овози пой вақти давидан; ва **так-таки по рафтан** *кинояаз* тарсонидан аст. Таъсир гӯяд, байт:

Сарве алам нагашта, ки аз шӯхии хиром
Бо ӯ қади ту так-таки пое нарафтааст.

**ТАКЬЯ** — лафзи арабист, ба маънии феъл; ва ба маънии муттако низ омада. Урфӣ гӯяд, байт:

Хастагонро ба муждаи сиҳҳат
Такьяву такьяҷо фиристодӣ.

Ва ба *маҷоз* паноҳро гӯянд; ва ба маънии макони будан фақиронро. Чунонки такьяи Мирзо Соиб, ки ҷоест покиза ва муназзаҳи маъруф дар Сифоҳон ва мазори Мирзои марҳуми мазкур дар ҳамон ҷо. Таъсир гӯяд, байт:

Еди ҳақ манзили ороми ҷафокешон аст,
Такья бар лутфи худо такьяи дарвешон аст.

Ва дар мисраъи дуввум **такья бар лутф кардан** ба маънии эътимод ва таваккул аст. Ва ин ки дар каломи Туғрои Машҳадӣ лафзи **говтакья** омада, қобили санад нест. Ҷаро ки ӯ алфози мустаъмалаи Ҳинд аксари ҷо ба илтизом меорад. Ба ҳар ҳол ба маънии муттако бисьёр омадааст. Хуҷии Нишопурӣ гӯяд, байт:

Муяссар на бар суфра нону пиёз,
Зада такья бар такья аз рӯи ноз.

**ТАКАЛТУ** — намадзин, ки баъзе хӯгир гӯянд; ва ба *маҷоз* ба мӯи риш, ки доҳили сабил карда дароз созанд. Ашраф гӯяд, байт:

Чу зин худро намехоҳад ба паҳлу,
Ки дорад пушти реш ӯ аз такалту.



Ва лутфи иҳомии мавқуф бар он аст, ки **реш** ба ёи маҷҳул ҷароҳати ӯст, ба ёи маъруф, ва чун дар рӯзмарра ҳоли аҳли Эрон вов ва ёи маҷҳул намондааст ва ҳама маъруф гашта, дар ин ҷо низ **риш** ба ёи маъруф хонда мешавад. Ва лутфи дигар ин ки аксари муғулон, ки ошноии кутуби қадима надоранд, аз забони форсии амокини дигар иттилоъ надоранд, инкори ҳуруфи маҷҳули забони форсӣ доранд. Ва **шир** ба маънии лабан ва **шир** ба маънии асад ва ҳамчунин **риш** ба ҳар ду маънии мазкур (яъне **риши** манаҳи мардон ва **реши** ба маънии ҷароҳат)*-ро яке донанд ва ин хатост.

**ТАЛХРӮЙ** — ба маънии турушрӯӣ ва изҳори озурдагӣ. Роқим гӯяд, байт:

Дида бо шӯри сиришкам талхрӯӣ мекунад,
Оқибат аз шӯриши ашкам дили дарьё гирифт.

Ва низ ба маънии сахт ва шадид оранд. Солики Яздӣ гӯяд, абьёт:

Дам мазан воиз, азоби мо макун,
Бадтар аз дӯзах бувад сармои талх.
Шӯрбахтони назар кӯтаҳ кунанд.
Ҷони ширин дар сари дуньёи талх.

**ТАКЛИФИ ҚАСЕ БАР ХОК АФГАНДАН** — аз олами ҳарфи касе **бар хок афгандан**; ба маънии қабул накардан. Мир Санҷари Кошӣ гӯяд, байт:

Май хӯрдаву мастона хиромид ба саҳро,
Бар хок наяндохта таклифи хаворо.

**ТАКАЛЛУФ КАРДАН** — машҳур; ва низ додани чизе ба шахсе. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Як мӯ чӣ, танам бе намаки чилва намондаст,
З-ин пеши касе бори такаллуф натавон кард.

Ва Ҳаким Шифоӣ дар ҳаҷв гӯяд, мисраъ:

Хоҳар гузаре кард, такаллуф ба бародар...

**ТАЯ(Л)А** — чизе ки бад-он шикори ҷонварон кунанд. Ва он ғайри дом ва аксоми он бошад. Як қисм аст, ки ҷонваронро дар қафасе андохта, ба ҳамон қафас ҷонвари дигар шикор кунанд. Ва ин маънӣ аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ТИЛИНГИ ДОЙРА ВА ҒАЙРА** — он аст, ки дойра ва дафро ба ангуштон заданд, садо бароянд; ва бозиест, ки тифлон хат кашида муҳрабозӣ кунанд ва муҳраи ҳар ки аз он барояд, бурд аз ӯст. Ашраф дар мазаммати зоҳид гӯяд, байт:

Бархост чу соз дар миён овардам,
Қардам ба тилинги дойра беруиаш.

Ва **тилинги дойра кор кардан** кор ба осонӣ кардан аст. Ва санад ба маънии аввал Мир Наҷот гӯяд, байт:

Навбати тахти шаланг аст, ҳарифон дасте,
Тунбаки мо ба тилинг аст, ҳарифон дасте.

Ва низ **тилинг** ба маънии мардуми пексират ва хушхулқ омада. Лиҳозо **тотилингӣ** ба маънии ситамтариқӣ ва уштулум омада. Ва аз баъзе мавоқеъ **тилинг** ба маънии дардманд ва соҳибраҳм будан мустафод мешавад. Чунончи Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ту ки аз аҳли тилингӣ, бари арбоби ниёз
Тотилингӣ макуну баҳри ҳарифон бинавоз.

**ТАЛ(Л)** — Вахид гӯяд, байт:

Ҷои баланд баҳри тамошоиён хуш аст,
Бар талли сайри чарх бирони фарас ҷаро?

**ТАМОШО** — дар кутуби дигар навиштаам, ки ин лафзи арабист, ба маънии бо ҳам рафтан ва ба маънии дидан мустаъмал аст. Чунонки лафзи **сайр** бо лафзи **кардан** мустаъмал шавад. Лекин дар ин байти Солики Яздӣ **тамошо дидан** дида шуда ва он холӣ аз ғаробат нест, байт:

Тааҷҷуб дорад ин сурат, тамошо дорад ин маънӣ,
Ҷаҳон маҳви тамошову тамошое намебинам.

Аммо баъд аз таамmул маълум мешавад, ки **дидан** дар ин ҷо ба маънии дарёфтан ва идрок кардан аст. Яъне ман маънии тамо-

шо намефаҳмам, ки чист, ё он ки олам махви тамошост.

**ТАМИЗ** — лафзи арабист, ба маънии шинохтан ва дарёфтан; ба вазни тафъил ва як ё-ро ҳазф намоянд бинобар тахфиф, чунонки дар лафзи **тағир**, ки он низ бар вазни **тафъил** аст. Ва аҷаб аз мардуми забондоне, ки ба тахфифи ҳар ду лафз қоил нестанд ва он аз камоли адами табиийят аст. Ва низ дар кутуби дигар навиштаам масдари арабист, ки тасрифи он ба тариқи форсист дуруст, мисли *фаҳмидан* ва *рақсидан* ва *талабидан* ва *билъидан* ва *ғулуидан*. Ва дар шеъри Мир Яҳъёи Кошӣ *тулӯъидан* низ дида шуда. Дар ин вило дар шеъри Солики Яздӣ **тамизад** маъхуз аз **тамиз** низ дида шуда. Ва ин тасарруф на аз қисми тасарруфоти тарзӣ ва фавқӣ дар амсоли онҳост, ки онҳо амдан тасарруф ҷоиз доштаанд, мисли **маданидам** ба маънии тавофи Мадина кардам. Ва шеъри Солик ин аст:

Солик нафурӯшанд ба мо бодаи софӣ,
Қ-аз зоиқаи мухтасибӣ мо натамизад.

Ва қофияи ин ғазал **хезад** ва **резад** аст. Холо фақир Орзуро иштибоҳе рӯ дода, ки маълум нест, ки ин масодир дар асл арабианд, ки форсиёнро дар он тасарруф аст. Ё он ки муштараканд дар ҳар ду забон мисли лафзи **Мадина**, ки дар арабӣ ба маънии шаҳр аст ва дар форсии қадим, ки забони Жанду Пожанд аст, муддатҳо ба ҳамин маънӣ омада. Чунонки «Ҷаҳонгирӣ» аз он ду шеъри номӣ нақл карда ғояташ дар баъзе аз ҳуруф, ки дар форсӣ наёмада, форсиён ба сабаби иттибоъ дар ғазал ҳамон лаҳҷаи арабиро муроот мекунанд. Ва аз ин олам тавофуқи ҳиндист, ки иттифоқ дар ин ду забон ба ҳаддест, ки теъдоди он мушкил аст. Ва низ татаббуъи ин ду забон, ки ба камол расида бошад, зоҳир намегардад.

**ТАМҒО ЗАДАН** — даридани гӯшаи фард. **Ва ин истилоҳи аҳли дафтари Эрон аст.** Таъсир гӯяд, байт:

Таъсир **бигӯ, аз назар афтодаи ёрам,**
Тамғо **бизанад нозири шаҳ ботила бисьёр.**

**ТАМОМАҶЗО** — комил ва беқусур. Абдурраззоқ гӯяд, байт:

Ишрати бетоқатон ҳаргиз тамомаҷзо набуд,
Домане гар дошт ин хилқат гиребоне надошт.

**ТАМҒО ҚАРДАН** — мукаррар бастани мазмуни худ; ва агар аз ғайре бошад аз дуздӣ ё ибтизол аст. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳеч фарқе дар миёни рахшу гулгуни ту нест,
Ин ҳамон маънӣ бувад гӯё ки тамғо кардаанд.

**ТАНГАЙШ** — фақир ва бедастгоҳ. Салим гӯяд, байт:

Барои чист дигар тангайшии сурхон,
Ки ғунча карда чу гулбуи фарох домонро.

**ТАНГ** — *зидди* кушод; ва ба маънии камёб *зидди* **арзон** низ. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Зи тақвими хаташ огаҳ наям, лек ин қадар донам
Ки дар ин моҳ мушк арзону шаккар танг хоҳад шуд.

**ТАНГ** — ба маънии машҳур собиқ ҳам навишта шуда, ки ҷома дар бар танг ва бар боло танг ҳар ду дуруст аст. Аз ин байти Мулло Нозим маълум мешавад ки дар бар зарур нест, чунонки гӯяд, байт:

Бигзар зи либоси ҳастӣ, эй Хизр,
Ин ҷомаи танг то камар нест.

**ТАНГИ ШАККАР** — фанне аз куштӣ, ки ҳарифро ду по гирифта зӯр бар синааш мекунанд; ва баъзе гӯянд аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ТУНУҚА//ТАНУҚА** — тунбони яктаҳии паҳлавонон. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Тунука дар қадамаш рӯ дари ҳам мебошад,
Ҳар ки рӯяш тунук афтад чунин мебошад.

**ТАМАТТУЪ ЁФТАН** — фоида ёфтан. Саъдӣ гӯяд, мисраъ:

Таматтуъ зи ҳар гӯшае ёфтам...

**ТАМАТТУЪ БАСТАН** — айзан мислуҳу. Мирзо Соиб гӯяд, байт:



Хамуш бош, назар кун, зи тӯтиён Соиб,
Ки чуз қафас чи таматтуъ зи гуфтугӯ бастанд.

**ТАНХОҲ** — маъруф; ва ин гоҳе бо **кардан** мустаъмал шавад. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Чу зар ба қарз диҳӣ хоҷагӣ макун танхоҳ,
Ба қарздор маёмӯз бададоиро.

Ва гоҳе бо **додан**. Салим гӯяд, байт:

Ғайри доғ аз ҳосили дуньё насиби мо нашуд,
Ҳамчу моҳӣ хушзарӣ моро ҷаҳон танхоҳ дод.

Ва лафзи **тан** танҳо ба ҳамин маънӣ ояд. Чунонки дар дафотири подшоҳӣ **тан намоянд** омада. Ва дафтари танхоҳро дафтари тан гӯянд. Муаллиф гӯяд, байт:

Орзу кош ба фарди ту вазири аъзам,
Тан намоянд ба ҳинду писарон бинвисанд.

**ТАНГДАРЗӢ** — часпони ихтилотӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Ба тангдарзии рабти сад ошно чӣ кунам,
Дилам хуш аст, ки бегона ҳамнишасти ман аст.

**ТУНУКРӮ//ТАНУКРӮ** — соҳиби шарм ва хиҷолат. Таъсир гӯяд, байт:

Чи аҷаб рухсати наззораи Таъсир диҳад,
Ҳаст аз барги гули тоза тунуктар рӯяш.

**ТАНГҲАВСАЛАГӢ** — ва ба таҳрик низ, чунонки гузашт ҳар ду саҳеҳ аст, ки **тангҳавсала** ва **тангӣ** ҳар ду муҷиби ифшои хабар аст. Масалан агар кӯза **танг** бошад, ба маънии зиқ ва агар **тунук** бувад ба маънии камзахомат. Дар арзи ҳар ду об таровиш мекунад. Дуввум машҳур аст. Аввал Туғро гӯяд, байт:

Аз шарми тангҳавсалагӣ ёр барнахост,
Имшаб, ки сӯхт оташи май ҳамчу хас маро.

**ТАНӮРАИ ОСИЁ** — чизе ки дар таҳи санги дастос ё осиёи об созанд, то аз даври он резад. Таъсир гӯяд, байт:

Оғози ошиқӣ дам аз анҷом мезанад,
Ин осиё танӯраи худро танӯр кард.

Ва низ **танӯра задан** чарх задан аст, чунонки танӯра задани гирдбод.

**ТАНӮР** — маъруф; ва низ гаве ва ҳавзе, ки коғазгарон мояро дар он ба об ҳал карда коғаз созанд. Ваҳид дар таърифи коғазгар гӯяд:

Зи оби танӯр аст кораш раво,
Аз ин об мегардад ин осиё.
Забонаш бувад об доим чакон,
Надидаст кас дар танӯр обу нон.

**ТАНАХОРӢ** — баъзе *кинояи аз* шиканча ва азоб гуфтаанд. Ва аз баъзе забондонон ба маънии хиҷолат шунида шуда, чунонки паси сар хоридан дар ҳолати мазкур даст диҳад. Зуҳурӣ дар таърифи боғе навишта, мисраъ:

Аз тануманд ашҷор хазон дар танахорӣ...

Лекин ин ҳар ду маънӣ дар ин ҷо часпон нест.

**ТАНИ ХУД** — ба маънии чизе ки аз худ бошад ва аз дигаре набувад. Балки гоҳе ба маънии ҷузви тан низ омада. Ва ин лафз дар ашъори Саъиди Ашраф дида шуд, чунонки гӯяд, байт:

Ғайр аз бути ҳиндуи фарангинигаҳам,
Дидаст касе кофири ҷаннат тани худ?

Ва низ гӯяд, байт:

Эй турки шикорафгани шоҳин тани ху́д,
Танҳо на кунунам аз ту ғамгин тани худ.

**ТУНДА** — ба вазни **гунда**; ҳамон тунд, балки мизиди ӯст аз олами хон ва **хона**. Ашраф гӯяд, байт:

Саманде, к-ӯ ба рафтан тунда набвад,
Ба пои мард кам аз кунда набвад.

**ТУНБАҚИ ТАЪЛИМ** — тунбаке ки дар вақти таълими куштӣ ва варзиш кардан навозанд. Ва ин расми паҳлавонони вилоят аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Дар чаман тунбаки таълими ғамат ғунчаи гул,
Ринди боғотии танбӯрнавозат булбул.

Ва Сайиди Бараҳна, ки амир Алишер дар «Маҷолис-ун-нафоис» аҳволи ӯ навишта, дар таърифи кингир[45] гӯяд, байт:

Кингир агар ин аст, ки ман мебинам,
Хубони дигар тунбаки таълим кунанд.

**ТӮШАКАШ** — касе ки зоди дигаре бардорад. Салим гӯяд, байт:

Бекаророни ту дар хок надоранд ором,
Дар талаб тӯшакаши мӯр бувад донаи мо.

**ТУТАК** — навъе аз созхо мисли най; ва зоҳиран ҳамон аст, ки ӯро алғуза низ гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Ба шӯхӣ гар кунад тутакнавозӣ,
Париро дил барад аз шишабозӣ.
В-аз-ӯ шуд тутаки ӯ андак-андак,
Хирад қолаб тиҳӣ созад чу тутак.

**ТУТИЁИ ҒӮРА** — давоест ки дар чашм кашанд барои зиёдати басорат ва ғӯраи ангур дохили он шавад, байт:

Туршрӯӣ аз маҳи хат чашми мӯре мекашам,
Тутиёи ғӯра дар чашми сабурӣ мекашам.

Айзан Ваҳид гӯяд, байт:

Илочи хеш кун аз тутиёи ғӯраи май,
Туро ки дида ба гулҳои боғ равшан нест.

**ТАВОН//ТУВОН** — лафзест ба маънии тоқат; ва аз ин маъхуз аст **тавонад** ва **тавонист**. Ва он аксар бо лафзи **кардан** ва ғайра мустаъмал шавад, чунонки: *тавон кард* ва *тавон хӯрд*. Ва гоҳе танҳо низ ояд ба маънии тавон кард. Калим гӯяд, байт:

К-аз иқболи сонии соҳибқирон
Шикори чунин сайди ваҳшӣ тавон.

Ва **тавонист** ба маънии тоқат ва тоб ояд ва ба касри нун шуҳрат дорад. Ва аз шеъри Ҷамолуддини Салмони Соваҷӣ ба фатҳ (яъне **тавонаст**)* маълум мешавад. Чунонки дар қасидае, ки қофияи он **Сулаймон** ва **девон** аст, ин лафзро оварда. Ва ҳамчунин лафзи **донист** (барои қофия шуда **донаст** оварда)*, чунонки гӯяд, байт:

Забони тези қалам қосир аст дар сифатат,
Ки ҳасри мадҳи ту берун зи ҳадди имкон аст.
Зи тири чарх ҳамехост то кунад таълим,
Чу найшакар шакари шоҳи натвонаст.

Лафзи **донаст** низ дар зайли ҳамин қавофӣ оварда. Ва метавон гуфт, ки ба сабаби нун, ки қофия аст, қофияи максур ва мафтӯх дуруст шуда.

**ТАҲИ ПО** — ба маънии таҳтулқаҳва; ва он чи пеш аз хӯрдани шароб хӯранд ба тариқи ноштошиканӣ. Боқири Кошӣ гӯяд, байт:

Заҳри мор аст бода дар ноҳор,
Таҳи по то набошад об маҳӯр.

**ТАҲБАНДӢ** — чизе ки пеш аз хӯрдани шароб ва ғайра хӯранд. Аз олами **таҳтулқаҳва**. Пас муродифи **таҳи по** бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Гулшан ба ғорат медиҳад ранги ҳинои пои ту,
Хун дар дили ман мекунад таҳбандии саҳбои ту.

Лекин аз ин байт мустафод мешавад, ки **таҳбандӣ** ранге бошад, ки пеш аз ранг кардан барои тақвият диҳанд, валлоҳу аълам.

**ТАҲИ БОЗОР//ТАҲБОЗОР** — иборат аз **бозор** ва **таҳбозорӣ** — мардуми аҳли ҳирфа мисли таббох ва кабобӣ ва нонбой ва полондӯз ва ғайра ҳам, ки дар бозор дуккон дошта бошанд. Ва лиҳозо аҷлофро **таҳбозорӣ** гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Маст гар созад маро монанди таҳминои май,
Нашъаи тифлони таҳбозор ин ҳам собит аст.

Айзан гӯяд, байт:

Нашканад ҳаргиз хумори ман зи таҳминои май,
Тифлаке мақбули таҳбозорие мехостам.

**ТАҲ ДОШТАН** — донистани маънии дақиқ ва ғомиз. Яке аз мутааххирин гӯяд, мисраъ:

Зи ҳарфи ман бигузар сарсарӣ, ки таҳ дорад...

Ва низ ба маънии дузону нишастан. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Ба чини зулфи сияҳ чашми оҳуи Хутан аст,
Ки бар канори гулу сабза ҳар ду таҳ дорад.

**ТАҲИМАЙДОНӢ** — резачин; ва аз баъзе сиқот шунида шуд, ки ба маънии азалл ва ҷилф ва хор аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Синаҷокони сари кӯчаву бозори туем,
Таҳимайдонии неъматхӯри дидори туем.

Ва баъд аз таҳқиқ ба вузӯх пайваст, ки лафзи **дартаҳимайдонӣ** ва **таҳимайхона** ба маънии *дар* мустаъмал мешавад. Ин қадар ҳаст, ки **дар** ҳарф аст ва **таҳ** исм, лиҳозо ба изофат ояд.



**ТАҲИМИНОЙ//ТАҲМИНОЙ** — шаробе, ки дар таҳи шиша бошад. Яке аз устодон гӯяд, байт:

Рафт имшаб соқӣ аз базму дили бетоби ман
Ҳамчу таҳмино зи ҳаҷраш то камар дар оташ аст,

**ТАҲИЙЯ** — лафзи арабист, ба маънии муҳайё кардани асбоб. Ва тахфиф тариқи форсиён аст, чунонки дар лафзи **ҷода** ва **қад**. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Нафас таҳ кун зи ҳарфи ишқ, зинҳор
Надорӣ таҳьяи ин кори пешин.

Пас он ки дар ин байт ба вазни **таҳ** гуфта, хато карда.

**ТЕҒИ САРТАРОШӢ** — устура, ки бад-он мӯ сутуранд. Таъсир гӯяд, байт:

Ойини мӯшикофӣ аз табъи каҷ барояд,
Шамшерро насозад кас теғи сартарошӣ.

Муаллиф гӯяд: устураро мӯшикоф гуфтан зоҳиран дуруст набошад, на мин ҳайсулақл ва на мин ҳайсуннақл. Чунончи Низомӣ фармояд, байт:

Устура ҳарчанд дами тез ёфт,
Мӯ сутурад, мӯ натавонад шикофт.

**ТЕҒИ МИНОРАНГ** — шамшерҳое ки баъди сайқал ба кабудӣ занад. Дар ашъори Саъиди Ашраф мукаррар воқеъ шуда.

**ТИРИ ҚОҚУЛРАБО** — тире ки аз сари нишон бигзарад ва бар сари ҳадаф бирасад. Ва онро дар урф **тири саргузор** гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Новаки баргашта мижгонаш расо афтодааст,
Тири он абрӯкамон қоқулрабо афтодааст.

Ва онро **новаки қоқулрабо** низ гӯянд. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Гиреҳ дар қоқулаш нагзошт мижгони баланди ӯ,
Чи хунҳо дар ҷигар з-он новаки қоқулрабо дорам.

**ТИРОВАР** — қурумсоқ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Хасми тировар агар дам занад омоҷаш кун,
Бизанаш кафшакеву чакмаи мирҳоҷаш кун!

Ин аст аз баъзе масмӯъ, лекин ин байт шуҳрати далолат бар хилофи ин маънӣ дорад, байт:

Қазо камони туро ҳар куҷо, ки мебандад,
Яке зи ҷумлаи тироварон бувад тақдир.

Ва ба маънии пайшиносанда ва суроғгиранда. Туғро гӯяд, байт:

Шаҳна тировар намегардад зи пай бурдан ба ғайр,
Пай ба худ гар мебарад, ҳамчун камон тировар аст.

**ТИРДОН** — баъзе ба маънии мақъад гуфтаанд. Фавқӣ гӯяд, байт:

Сухан тиру даҳон чун тирдон аст,
Сухан қорураву шошаш баён аст.

Ва ин зоҳиран дуруст набошад, зеро ки Фавқӣ аз роҳи мазҳака ин қисм саноъии алфоз бисьёр дорад ва овардани ин қисм калимот дар луғот саҳеҳ набувад.

**ТИРИ ДУКАМОНА** — тири хато. Воизи Қазвинӣ гӯяд, байт:

Кардам дилу ҷон ҳар ду нишонаш, ки мабодо
Тире шавад аз абрӯи шӯхаш дукамона.[16]

**ТЕҒИ ФУЛОНӢ НАМЕБУРАД** — яъне аз ӯ коре намеояд. Калим гӯяд, байт:

Чун дар мақоми ҳодиса оҳ аз ҷигар кашам,
Теғам намебурад, ба чи уммед баркашам.

**ТИР ҚАШИДАН** — дард кардани ҷароҳати захм ба шиддат. Таъсир гӯяд, байт:

Чи сон зи дарди чунин метавон мусаллам ҷаст,
Қашида тир чу захмат зи пушти марҳам ҷаст.

**ТЕҒАИ САМУР** — васат ва баландии самур дар тӯл; аз олами **теғаи кӯҳ**. Ашраф гӯяд, байт:

Самури хатти мушкинаш чунон хуштеға афтодаст,
Ки мегардад турунҷи ғабғаби ӯ дар миёнаш гум,

**ТЕША** — авзори наҷҷорон ва сангтарошон, ки сангро бад-он кананд. Ва он пораоҳане бошад ба шакли ангушти одамӣ ва сари

тезе дорад. Ва ба ҳиндӣ онро танкӣ гӯянд. Вахид дар таърифи сангтарош гӯяд, байт:

Шавад сулҳи ушшоқ ҳосил зи ҷанг,
Чу аз теша ҳамворин захми санг.

Ва низ тешаи наҷҷорӣ, ки онро ба хиндӣ басула гӯянд. Ва бадин маънӣ дар форсӣ омада, ки: *«Арра бош, теша мабош!»*. Вахид дар таърифи наҷҷор гӯяд, байт:

Сари хеш афганда чун теша пеш,
Ниҳӣ пешаш ангушт бар захми хеш.

Бар ин тақдир ҳар ду теша ҷудо бошад. Ва ғолибан тешаи сангтарошӣ дар вилоят ба сурати тешаи наҷҷорӣ бошад. Чунонки тешаи гилкорон, ки таъмир аз хишт созанд ва тешаи эшон ба шакли тешаи наҷҷорӣ бувад, ғояташ хурдтар аз он. Саъдӣ гӯяд, байт:

Ба теша кас нахарошад зи рӯи хоро гил,
Чунонки бонги дурушти ту мехарошад дил.

Ва лиҳозо дастае барои тешаи сангтарошӣ гуфтаанд. Ва ғолибан тешаи сангтарошӣ ва тешаи гилкоронро яке пиндоштаанд, зеро ки ҳар ду амал бисёр қариб аст ба ҳам. Балки баъзе ҷо як кас ҳар ду теша дорад.

**ТИР РЕХТАН** — ба маънии тирандозӣ. Вахид гӯяд, байт:

Гар чунин з-он мижаҳо тири ҷафо хоҳӣ рехт,
Аз рухи оинаҳо ранги сафо хоҳӣ рехт.

**ТИРИ БӮТА** — навъе аз тир; ва баъзе гӯянд он аст, ки бар вақти андохтан бар омоҷ шакли бӯта аз нишони суфор ба ҳам расад. Вахид гӯяд, байт:

Бе ту рафтам сӯи гулшан кулфатамро беш кард,
Ҳамчу тири бӯта шохи гул диламро реш кард.

Ва зоҳир ҳамон аст, ки тирандозон андохтани тир ба нишони тир сурати бӯта созанд. Ва бӯта дар он ҷо иборат аз дарахти хурд аст. Ва бӯтаи тир ҳамон шакл, ки аз тир бар омоҷ созанд. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Созад замона бӯтаи тири маломаташ,
Гар мурғи номаро ту ба фӯлод мезанад (?).

**ТИР ҚАШИДАН** — маъруф; ва низ иштидоди захмро баъзе навишта. Соиб гӯяд, байт:

Лаб бастаи фироқаму омодаи видоъ,
Тири зи шаст ҷасту камоне кашидаам.

Муаллиф гӯяд: ин хатост. Ва таркиби мисраъи дуввум ба ҳазфи атф ба маънии лаббастаи фироқ ҳамчу тири аз шаст ҷастаам ва омодаи видоъ ҳамчу камони кашидаам. Ва ин дар маҳалли тааҷҷуб аст.

**ТИРИ РӮИ ТАРКАШ** — тири хуб ва баргузида, ки ба рӯи таркаш ҷой холӣ созанд ва дар он гузоранд. Салим гӯяд, байт:

Нигаҳро ғамза берун аз сафи мижгон намесорад,
Ба ҳар сайде бияндозанд тири рӯи таркашро.



## БОБУССО-УЛ-МУСАЛЛАСА

**САЪЛАБФУРӮШ** — касе ки хусятуссаълаби мисриро дар бозор ҷӯш дода фурӯшад. Аз олами қаҳва. Ва ин расм зоҳиран махсуси Эрон аст ва дар Ҳиндустон мутлақан нест. Вахид гӯяд, байт:

Чӣ гӯям ман аз васфи саълабфурӯш,
Ки чун дег дорад маро гарми ҷӯш.

## БОБИ ҶИМИ ТОЗӢ

**ҶО** — мутлақ макон; ва ба маънии хона низ омада ва холӣ аз тозагӣ нест. Салим гӯяд, байт:

Бе зулфи ту ором ба фирдавс надорам,
Ҷое натавон буд, ки занҷир надорад.

**ҶОИ ФУЛОНӢ ХОЛӢ** ва **ҶОИ ФУЛОНӢ ПАЙДО** — ҳар ду дар мақоми ёди шахсе гӯянд. Балки аз ҷиҳати юмн таркиби дуввум авлост. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Зуд рафтӣ зи дари майкада берун Файёз,
Аз ту дар маҷлиси мо дурдкашон ҷо пайдост.

**ҶО ҚУШОДАН** — ҷой холӣ кардан барои касе аз ҷиҳати таъзим, байт:

Масеҳ инак расид он масту наздики ту меояд,
Ту худ аз хеш берун о, барои дӯст ҷо бикшо.

**ҶОРӮ** — *мухаффафи* ҷорӯб; ва дар Ҳиндустон низ ба ҳамин маънӣ мустаъмал аст. Лекин ҳиндӣ ҷҳорӯ (ба ҷими махлутутталаффуз ба хо) аст. Ва лафзи форсӣ *мухаффафи* ҷорӯб. Пас яке набошад ва ин аз иттифоқот аст, на аз таво-фуқи луғот.

**ҶОМАИ МУМИН** — ҷомаи машҳур, ки ба муми гудохта чарб созанд ва **мумҷома** низ хонанд. Ва санади он дар лафзи **тарӣ** гузашт.

**ҶОМАИ ШАСТӢ** — навъе аз рахти пӯшиданӣ; ва **шастӣ** қисме аз дӯхт аст. Ва санади он дар **либоси қаламӣ** хоҳад омад.

**ҶОДДА** — лафзи арабист, ба маънии роҳ. Ва форсиён ба маънии хатте, ки дар роҳ аз омадурафти роҳравон пайдо шавад истеъмол кунанд. Ва аксар ба тахфиф (яъне **ҷода**)* хонанд ва гоҳе ба ташдид, ки асл аст, низ. Таъсир гӯяд, байт:

Дорад азбаски ба дил доғи азизон саҳро,
Қарда аз ҷодаҳо пора гиребон саҳро.

**ҶОМА ДАР ХУН ҚАШИДАН** — ранг кардани ҷома ба хун. Таъсир гӯяд, байт:

Нозукандоме, ки моро ҷома дар хун мекашад,
Бар гирифторон хаданг аз қадди мавзун мекашад.

**ҶОР ЗАДАН** — дар асл ба маънии фарьёд кардан аст бар мусибатзада ва ғайра. Мухсини Таъсир гӯяд, байт:

Дило зи сӯзи ҷигар ин қадар фиғон то чанд,
Ки гуфта бар бади ҳамсоя ҷор бояд зад.

Ва дар қушуни Нодиршоҳӣ баъзе мардум буданд, ки онро ҷорчӣ мегуфтанд, ки эшон мардуми қушунро аз он чи шоҳ мефармуд ба овози баланд хабардор ва огоҳ менамуданд.

**ҶОМА АЗ МУСҲАФ ПӮШИДАН** — *киноя аз* ғояти қасам хӯрдан. Таъсир гӯяд, байт:

Даври хат ҳам кас вафо бовар аз он дилбар накард,
Ҷома аз мусҳаф рухаш пӯшид кас бовар накард.

**ҶОНИ ДАР ЯК ҚОЛАБ** — *киноя аз* камоли ихлос, ки ба иттиҳод ва ягонагӣ кашад. Агарчи дар урф *«як ҷони ду қолаб»* машҳур аст. Таъсир гӯяд, байт:

Пушту рӯшон аст яксон чун вараќҳои китоб,
Ҳамнишиноне, ки бо ҳам ҷони дар як қолабанд.

**ҶОМА ГУЗОШТАН** — *киноя аз* мурдан. Ашраф гӯяд, байт:

Кунанд дафн аз он рӯ шаҳидро бо рахт.
Ки ҳар ки куштаи ӯ гашт ҷома нагзорад.

**ҶОЛА** — дом; ва дар ҳиндӣ низ домро **ҷол** гӯянд. Ва баъзе аз таҳқиқоти ин дар луғоти қадима гузашт. Таъсир гӯяд, байт:

Гахе мафтуни зулфаш, гах гирифтори занахдонаш,
Агар аз ҷох берун омадам дар ҷола афтодам.

Ва агар ба ҷими форсӣ хонда шавад, ба маънии гав ва мағок хоҳад буд, лек муносиби зулф ба маънии дом аст.

**ҶОМАИ БАБРӢ** — ҷомае ки нақшҳои он пулак-пулак мисли пӯсти шер ва бабр бувад. Ва санади он дар лафзи **алифдоғ** гузашт.

**ҶОМАИ ХУНБАСТА БАР САРИ ЧӮБ ҚАРДАН** — расмест, ки додхоҳон ҷомаи хунолуди мақтулро бар сари чӯб баста бар дари ҳукком оранд ва дод хоҳанд. Вахшӣ гӯяд, байт:

Кушт моро ҳаҷр боре бар дари султони васл,
Ҷомаи хунбастае то бар сари чӯбе накард.

Лекин аз ин байт мустафод мешавад, ки аз қотил ин маънӣ ба вуқӯъ меояд, пас додхоҳӣ набошад.

**ҶОВИДАН** — муродифи **хойидан.**

**ҶОВИДАНИ ЛАБ** — ба маънӣ ва ба *маҷоз* газидани лаб. Мухсини Таъсир гӯяд, байт:

Пайваст ҳар ки бо ӯ пайваста дар шабоб аст,
Ҷовид ҳар ки лаълаш ҷовид комёб аст.

**ҶОИ ДАНДОН** — гӯште ки дандонҳо аз он рӯяд; ва ба арабӣ ласса хонанд. Шуурии Қошӣ гӯяд, байт:

Он замонам, ки ҳасрати нон буд,
Ҷои нонам ба ком дандон буд.
Ин замонам, ки нон дар анбон аст,
Ҷои дандон ба ҷои дандон аст.

**ҶОМИ ҶАҲОННАМО** ва **ГЕТИНАМО** ва **ҶАҲОНОРО** — аввал маъруф ва дуввум шуҳрат дорад. Ваҳид гӯяд, байт:

Хароби наргиси махмури ҷонон оламе дорад,
Суфоли мо, бигӯ, ҷоми ҷаҳоноро нахоҳад шуд.

**ҶОИ ИСО** — ба маънии ҷои хос ва хуб. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Ба мулки Ироқ аз ҷаҳон орамидам,
Чу нури назар ҷои Исо гузидам.



**ҶАБО ҚАРДАНИ ПАЙМОНА** — соғари худро ба дигаре додан аз роҳи дӯстӣ ва тавозуъ. Ва ин аз ҷумлаи истилоҳи қаҳва ва дар шароб ҳам мустаъмал аст ва **ҷуръа ҷабо кардан** низ омада. Шуҳрат гӯяд, байт:

Аз соғаре, ки чашми ту дар давраш оварад,
Гар ҷуръае ба банда ҷабо шуд, чи мешавад?

Ва ин холӣ аз ғаробат нест.

**ҶУРРА** — ҷонвари маъруф; ва таҳқиқи он дар луғоти қадима навишта. Ва ба маънии ҷадвале кӯчак, ки аз ҷадвали бузург бурида оранд. Таъсир гӯяд, байт;

Бигрифт замин зи турктозӣ.
Бар ҷурраи ӯ чу шоҳбозӣ.

**ҶАРИДА** — лафзи арабист, ба маънии маъруф; ва ба маънии чӯбе ки дар ҳар ду бағали мавтӣ гузоранд мувофиқи мазҳаби имомия. Таъсир гӯяд, байт:

Зи қайди марг шавад зуд ҳамчу марг озод,
Зи чӯби сарв кунӣ гар ҷаридаи қамарӣ.

Ва низ фарди Ваҳид дар таърифи қаландар гӯяд, байт:

Нагунҷад ба дил оҳи мастонаам,
Буруи з-ин ҷаридаст девонаам.

**ҶИРОҲАТ** — дар арабӣ ба маънии мутлақи захм аст. Ва дар форсӣ ба маънии захми кӯҳна ва носур низ истеъмол кунанд. Салим гӯяд, байт:

Сабо аз бӯи зулфи ӯ магар сӯи ҷаман ояд,
Ки бӯи мушк захми лолаву гулро ҷироҳат кард.

Ва низ Вахшӣ гӯяд, байт:

Аз назар афтодаро ёрем, муддатҳо шудаст
Захми шамшери ҷафои ӯ ҷароҳатҳо шудааст.

**ҶУРМ** — ба маънии ҷурмона холӣ аз ғаробат нест. Шукӯҳии Ҳамадонӣ гӯяд, байт:

Бода ҷурми айш гирад аз дили ҳушёри мо,
Хуни гул хоҳад баҳор аз гӯшаи дастори мо.

**ҶАРГ** — ҳалқаи куштигирон; **ва** тарг муҳмали он аст. Ва қиёс

мехохад, ки марг (ба мим) бошад, чунонки дар мухмалоти дигар. Мир Нацот гӯяд, байт:

Қобили аҳли дилу лоиқи суҳбат набувад.
Маргу тарге, ки дар-ӯ шӯри мухаббат набувад.

Ва дигар санади ҷарг дар лафзи **Пурьёи Валӣ** гузашт.

**ҶУЗВИ НОРӢ** — лафзи арабист, ба маънии пораи оташ; ва форсиён ба маънии хашму ғазаб, ки мабдаъи он **ҷузви** норист, оранд. Таъсир гӯяд, байт:

Гар ба тундӣ инчунин бо халқ меой ба ҷӯш,
Мепазад оше аҷаб баҳри ту ҷузви норият.

**ҶАСТАҚАЛОҒ** — ҳар ду поро ҷуфт карда бар замин ҷастан, ки варзиши куштигирон аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Васки аз оташи рашки ту ба дил сӯзад доғ,
Меҷаҳад хол зи рухсори бутон ҷастақалоғ.

**ҶАШНИ ШАРБАТХӮРОН** — зоҳиран ҳамон аст, ки дар Ҳиндустон онро **магнӣ** (ба фатҳи мим ва сукуни кофи форсӣ ва нун ба ёи расида) гӯянд. Ваҳид дар таърифи полудабанд гӯяд, байт:

Дилам гум шуд аз ҳусни хушмашрабаш,
Дар ин ҷашни шарбатхӯрони лабаш.

**ҶУЪБА** — лафзи арабист, ба маънии таркаш ва сарпӯши тир, чунонки ҷуъба ва табақ бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Бошад аз ғунчаи гул ҷуъбаву аз гул табақаш,
Гар сабо тухфа ба фирдавс барад бӯи туро.

**ҶАЪДСО** — чизе ки бад-он ҷаъдро шӯянд, мисли гули саршӯ. Зулолӣ гӯяд, байт:

Зи гул дар хун сиришта ҷаъдсояш,
Дили мижгон гузида сангсояш.

**ҶУФТА** — ба маънии лагад ва сурини одамӣ низ. Ашраф гӯяд, байт:

Як ҷаҳон булҳавасе ҷуфтазани маълумро
Дар пайи куни худ андохтай, яъне чӣ?

Ва низ Фавқӣ гӯяд, байт:

Бути хушҷуфтаи дилдори маъзил,
Ки буда дар пайи ӯ як ҷаҳон дил.

**ҶУФТИ МИҚРОЗ** — теғаи дуввуми миқроз, ки ба сабаби он қатъ тавонад кард. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба чашмам наёяд гирон чашми ёр,
Чу миқрози бе ҷуфт афтад зи кор.

**ҶИГАРИ ФУЛОН ХАБАР НАДОРАД** — яъне тоқати он надорад. Ашраф гӯяд, байт:

Эй сиришк, аз сафари бандари мижгон баргард,
Ҷигари мавчаи дарьё на ту дориву на маҳ.

**ҶИГАР ҚАРДАН** — ҷуръат дар коре кардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Чу ҷоми май зи лабаш ком метавонад ёфт,
Дили гудохтаам гар ҷигар тавонад кард.

**ҶИГАРХОР** — машхур; дигар шахсе ки ба зӯри афсун ва қуввати нафаси хабиси худ ҷигари баччаро ба чашм хӯрад ва бачча бимирад. Дар ҳиндӣ доян (ба доли ҳиндӣ) ва бҳаттӣ (ба бои махлутутталаффуз ба ҳо ва тои ҳиндӣ) гӯянд. Ва ин амал зоҳиран махсуси аҳли Ҳинд аст. Лиҳозо Боқири вазири қурчӣ, ки Мирзо Соиб ашъораш интихоб карда, гӯяд байт:

Дар захми дилам реша давонида нигоҳаш,
Ҳиндуи ҷигархор бувад чашми сиёҳаш.

Ва чун **ҷигархорӣ** аз Ҳинд ном зане, ки модари Муовия аст, дар ҳаққи ҳазрати сайидушшуҳадо Ҳамза разияллоҳу анҳу ба амал омада, чунонки дар таворих мазкур аст. Ва дар Ҳинд **ҷигархорӣ** шуҳрат дорад, чунонки гузашт. Лафзи **ҳинди ҷигархор** шуҳрат карда. Ва ин аз иттифоқот аст. Рукнои Масеҳ гӯяд, рубоъӣ:

Мижгони каҷи ту дар ғами ёрон аст,
Нозам сарашон вақти ҷигархорон аст.
Ҳар кас ки ҷигар ба даст сӯяш мерафт,
Гуфтам, чӣ шуда? — Гуфт: ҷигархорон аст.

**ҶАҒОВӢ** — чизест, ки аз нуқраву тилло сохта дар гардани боз андозанд. Ва ин зоҳиран мураккаб аст, чунончи аз муҳовара ба субут расида.



**ҶАЛДУ//ҶИЛДУ /ҶУЛДУ** — аз баъзе забондонон ба зам, ба маънии сила ва инъом. Ва баъзе ба фатҳ навиштаанд. Ва аз ин байт санади худаш ба каср дарёфт мешавад, байт:

Мадҳорои Сулаймони ҷаҳон бош қабул.
Ҷилдуи ин ки туро соҳиби девон кардам.

Зеро ки шоири мазкур адобанд аст ва дар сурати фатҳи он сакта меравад.

**ҶИГӢ-ҶИГИГОҲ** — ғабғаб. Соиб гӯяд, байт:

Бигӯ аз ҷигӣ-ҷигӣ бибӯсам ман,
Холе ки бар он ҷигӣ-ҷигигоҳ аст.

Ва зоҳиран бад-он сабаб **ҷигӣ-ҷигигоҳ** гӯянд, ки ба сабаби хоридани он одамӣ ҷигӣ-ҷигӣ мекунад.

**ҶАЛҚ ЗАДАН** — амали зишти мардон, ки шуҳрат дорад. Ва дар баъзе ҷоҳо ба занон нисбат кардаанд. Ва дар ин сурат ашколе дорад магар он ки дар ин ҷо иродаи амали занон бошад, ки маҷоҷанг баста саҳқ намоянд. Шарафуддин Алии Шифоӣ гӯяд, байт:

Хотуни ту бар сурати девор занад ҷалқ,
Дар хона мадеҳ роҳ ғуломи кунабиро.

**ҶАМЪАФГАНӢ** — навъе аз тирандозӣ, ки тирҳои бисьёр дар як ҷо зананд. Қалим гӯяд, байт:

Зи ҷамъафганиҳои як ҷуъба тир
Чу мижгон ба чашми ҳадаф ҷойгир.

**ҶУМЪАБОЗОР** — бозоре ки рӯзи ҷумъа шавад. Чун хариду фурӯхти рӯзи ҷумъа пеш аз намоз мамнӯъ аст, зоҳиран охирҳои рӯз бошад. Лекин дар дорулхилофаи Шоҳиҷаҳонобод тамоми рӯзи ҷумъа хариду фурӯхти китобҳо муқаррар аст пеши дарвозаи масҷиди Акбарободии маҳал. Дониш гӯяд, байт:

Бода ку, то санг бар ҳангомаи олам занам,
Ҷумъабозори шаби одинаро барҳам занам.

**ҶАСМ** — номи ҷоест дар навоҳии Тафт, ки аз музофоти Язд аст. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Сарви Ҷасми ӯ ба меҳри ҷумҳур,
Аз сарви ҷамон гирифта маншур.

**ҶУМЛАГӢ** — ба маънии ҳама. Ашраф гӯяд, байт:

Зи ғалёнҳо димоғи ҷумлагӣ соз,
Зи танбоку даҳанҳо ҳалқаандоз.

Махфӣ намонад, ки ҳарфи гӣ калимаи масдар аст. Дар авохири калимоте, ки ҳои мухтафӣ ё он чи бад-он монад, мулҳақ шавад. Пас дар ин сурат **дар ҷумлагӣ** зоид хоҳад буд.

**ҶАМНА** — номи дарьёи маъруф дар Ҳинд, ки зери Шоҳиҷаҳонобод ва Деҳлӣ ва Акбаробод ҷорист. Қудамо мисли Амир Хусрави алайҳирраҳма ва ғайра чун ба вов овардаанд. Чунонки аз кутуби эшон ба субут мерасад, ки дар **асли ҳиндӣ Ҷамност** (ба алиф). Туғро гӯяд, байт:

Чун тахти шаҳ зи гул назанад дам, ки баҳри ӯ
Оварда оби Ҷамна зи мулки Биҳор тахт.

Биҳор (ба каср) номи шаҳрест шарқрӯяи Ҳинд. Ва муғулон ба фатҳ (яъне **Баҳор**) хонанд. Ва таҳқиқи он дар Ҳинд гузашт.

**ҶАМОАТДОР** — раиси фирқаи сипоҳиён. Туғро гӯяд, байт:

Мешавад охир ҷамоатдори ваҳшихислатон.
Ҳар ки чун Маҷнун дар ин саҳро тавонад фард шуд.

**ҶАНОҒ** — гараве ки ду кас бо ҳам банданд ба вазъи маъҳуд. Ва аз ғояти иштиҳор ҳоҷати шарҳ надорад. Ва онро ҷаноб (ба бои муваҳҳада) низ гӯянд, чунонки дар луғоти қадима навиштаанд. Ва ин луғат дар «Ҷаҳонгирӣ» ва ғайра ба ғайни муъҷама мастур аст. Ва дар ашъори баъзе низ ҳамчунин дида шуд. Аммо он чи ба таҳқиқ пайваста, ба қоф аст ва зоҳиран туркист. Чи қоф дар форсии асл наёмада. Салим гӯяд, байт:

Бо фаромӯшии бисьёр дигар бо шӯхӣ.
Бар сари мурғи дили хеш ҷаноқе бастам.

Ва буньёди қофияи ин ғазал бар қоф аст. Ва метавонад, ки дар ҷаноғи ба ғайн қоф бошад аз ҷиҳати тағйири лаҳҷа. Чи дар урфи ҳоли мардуми Ироқ котибатан ғайнро қоф хонанд ва қоф-

ро ғайн хонанд. Ва аз рӯи сахви котиб шояд ғайн навишта бошад. Ва далели ин он аст, ки оммаи ироқиён ғайни ҷаноғ-ро ба ғайн хонанд, на ба қоф. Ва агар ба қоф мехонданд, ба ғайн мебуд. Чунонки дар алфози дигар, ҳатто ки алфози арабия, ки қоф дорад, онро низ ба ғайни муъҷама хонанд, ҳозо ҳувалҳақ.

**ҶУНУН КАРДАН** — яъне девона шудан. Баъзе аз шуарои Ҳинд, ки аҳли Эрон ва соҳибзабон буданд, инкори ин доштанд. Азизе санади он аз ашъори устод Толиби Омулӣ бароварда, мисраъ:

Наздик шуд, ки савмаъадорон ҷунун кунанд...

Фақир Орзу гӯяд, ки ҷунун кардан чу савдо кардан низ бад-ин маънӣ омада, чунонки дар фасли сини муҳмала дарояд, иншоаллоҳи таоло.

**ҶАНҶАНОНӢ** — навъе аз харбуза. Таъсир дар таърифи харбуза гӯяд, байт:

Хуш мондаест осмонӣ,
Бо нону паниру ҷанҷанонӣ.

**ҶАНОҲИ САФАР** — лафзи арабист, форсиён ба маънии таҳияи сафар ва саранҷоми кӯч ба ҷалдӣ истеъмол кунанд. Таъсир гӯяд, байт:

Парвози шавқи дил ба сафар бештар кунад,
Ин мурғ аз ҷаноҳи сафар болу пар кунад.

**ҶАННАТИ ДАРБАСТА** — *киноя аз* давлати баркамол. Таъсир гӯяд, байт:

Таъсир файзи ҷаннати дарбаста мебарад,
Азбас гузошт сар ба сар остони ту.

Аммо ғолиб, ки дарбаста ба маънии том ва камол аст. Дар ин сурат файз аз ҷаннати дарбаста бурдан бад-ин маънӣ хоҳад буд.

**ҶУНБОН** — исми фоили ҷунбидан ва он лозим аст, лекин исми фоили ҷунбонидан, ки мутааддии он аст, низ омада. Чунонки силсилаҷунбон. Ваҳид гӯяд, байт:

Лаб намебандад зи афғон, то ҷарас ҷунбон бувад,
Метапад дар сина дил, то бонги ғавғо бишканад.

**ҶУНБИДАН** — маъруф; ва *киноя аз* ҷимоъ низ. Ашраф гӯяд, байт:

Расида сабзаи хатташ кунун наздики хушкидан,
Биҷунбед, эй ҳаваснокон, ки вақти об додан шуд.

**ҶАВИ НАРГИС** — ҷаве ки дар қалами наргис гузоранд, барои он ки қалам дер монад. Салим гӯяд, байт:

Кунад умре зи заъфу нотавонӣ,
Ба як ҷав ҳамчу наргис зиндагонӣ.

**ҶУИ ГАНДУМ** — хатте ки дар миёни доираи гандум бувад. Онро алифи гандум низ хонанд. Беҳудини Ҷанобадӣ дар мазаммати хар гӯяд, байт:

То ҷав нанигиҳиш дар баробар,
Осон наҷаҳад зи ҷӯи гандум.

**ҶӮРА** — ба маънии ҷуфт; ва *маҷозан* ба маънии ҳамсар ва баробар. Лафзи ҳиндист ва ба форсӣ омада. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Шаҳбози фалак ҷӯраи ин каргас нест,
Чун хирқаи солими фалак атлас нест.

**ҶАВОНИ ЧАРБ** — ҷавони раънои давлатманд. Ашраф гӯяд, байт:

Гардад пайи дарьюза ба гирди сари шамъ,
Парвона аҷаб ҷавони чарбе будаст.

**ҶАВУ ГАНДУМ** — риши сиёҳу сапед, ки думӯя низ гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Рафтӣ аз кору пайи коре бош,[47]
Ришат ҷаву гандум шуду одам нашудӣ.

**ҶӮШ КАРДАН ва ЗАДАН** — маъруф; дуввум шуҳрат дорад. Аввал Ваҳид гӯяд, байт:

Он тундхӯ ба дарди дилаш гӯш мекунад,
Изҳори ҳоли ҳар ки фаромӯш мекунад.
Аз як нигоҳи гарм, ки кардам ба рӯи ту,
То ҳашр хуни дидаи ман ҷӯш мекунад.

**ҶӮБОРА** — номи маҳаллае аз Сифоҳон.

**ҶАВРОБОД//ҶӮРОБОД** — номи ҷое дар Эрон. Таъсир гӯяд, байт:

Эй ки Ҷаврободи шамшерат ба иқтоъи ман аст,
Сояи дастӣ, ки айёмам ба коми душман аст.

**ҶӮРОБДӮЗ** — он ки ҷӯроб дӯзад; ва ҷӯроб навъест аз кафш ва



мӯза. Ваҳид дар таърифи (ҷӯробдӯз)* гӯяд, байт:

Зи ҷӯробдӯзам дили зор сӯхт,
Ки чашми маро бар рухи хеш дӯхт.
Дили хаста аз ишқ бетоб шуд,
Зи дардаш мушаббак чу ҷӯроб шуд.

**ҶАҲОНОБОД** — номи дорулхилофати ҳазрати Деҳлӣ аз аҳди Шоҳиҷаҳон подшоҳ ҳарсуҳаллоҳи таоло анилофот валфисод номи аслии ин шаҳри кароматбахр Шоҳиҷаҳонобод аст. Аммо мардуми Эрон бинобар таассуб Ҷаҳонобод гӯянд. Ва чун баъзе аз авоми Ҳиндустон аз муғулоне, ки ба Ҳиндустон омада чунин шунидаанд, ҳамин гӯянд. Хусусан сокинони шаҳри куҳнаи Деҳлӣ, ки инҳоро низ таассуби гунае ба аҳли шаҳри нав аст. Таъсир гӯяд, байт:

Дар Ҷаҳонобод гулзораш ҳазоре булбул аст,
Аз заминдорони ҳинду турраи ӯ сунбул аст.

Фақир муаллиф дар таърифи Ҷаҳонободи Деҳлӣ рубоъӣ гуфта, ки байти охираш ин аст:

Бо Деҳлии мо масанҷ Исфоҳонро,
К-он нисфи ҷаҳон дар ин Ҷаҳонобод аст.

**ҶАВШАН** — аз мустаъмалот, ба маънии зиреҳ меояд, аммо ба таҳқиқ пайваст, ки ғайри зиреҳ аст. Илоҳии Қумӣ гӯяд, байт:

Ҷавшани сабр шуд ба сони зиреҳ,
Дар барам з-он ду чашми тирандоз.

Ва аз «Нисоб» мустаъор маълум мешавад. Аммо соҳиби фарҳангҳо ҷавшан-ро мураккаб аз ҷӯш ба маънии ҳалқа ва нуни нисбат гуфтаанд ва аз ин ба маънии зиреҳ зоҳир мегардад. Ба ҳар ҳол дар сурати аввал аз олами чор ойина бувад, валлоҳу аълам.

**ҶАҲЕЗГАР** — шахсе бошад дар муқомирхона, ки чун қиморбозе чизе надошта бошад, ки бад-он бозӣ кунад, ӯро қарз бидиҳанд ба қароре, ки пеши эшон муқаррар шавад. Чунонки даҳе ба понздаҳ ва ё даҳе ба бист. Ва ҳамчунин ҷаҳез ба маънии зари мазкур. Ва ин мусталаҳи фирқаи мазкур аст, чунонки аз муҳоварадонон ба таҳқиқ пайваста.

**ҶИРА** — таоми ротибаи ҳаррӯзаро гӯянд, ки ба мардуми фавҷ ва ғайра диҳанд. Чунонки худ дида шуд, ки ғаллае аз саркори Нодиршоҳ ба мардуми қушун ва фавҷ мерасид, ӯро ҷира мегуфтанд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Бар табли осмон занад аз Каҳкашон давол,
Дар матбахи замона ба эҳзор ҷираҳор.

**ҶИҒА** — он аст, ки бар сар зананд ва шуҳрат дорад. Ва ба маънии фарьёд низ омада. Ва бад-ин маънӣ мазидуналайҳи ҷиғ аст, ки ба маънии мазкур омада. Ва ин маънӣ аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста. Ҷиға-ҷиға чизе месозанд, ки онро бо судаи талқ омехта занони вилоят ба пешонӣ ва абрӯ часпонанд, мисли муққаиши реза, ки марсуми баъзе аз занони Ҳинд аст. Ҷалоли Асир гӯяд, байт:

Кардаӣ ҷиға-ҷиға абрӯро,
Додаӣ арз ҷавҳари мӯро.

## БОБУЛҶИМ-УЛ-ФОРСИЯТ

**ЧОНАИ БЕҶО ЗАДАН** — ҳарза ва беҳуда гуфтан. Таъсир гӯяд, байт:

Воиз ин нисбати тахтулханакат донӣ чист?
Чонабандест, ки то чонаи беҷо назанӣ.

**ЧОДАРИ ЯЗДӢ** — навъе аз ҷомаҳои нафис, ки дар Язд бофанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳам дар саҳараш ба нахли кӯфа
Дар чодари яздии шукуфа.

**ЧОҲИ РУСТАМ** — чоҳе ки Шағод ӯро дар он чоҳ андохт ва онро аз синонҳо пур карда буд. Ашраф гӯяд, байт:

Дар занахдоне, ки бошад чоҳи Юсуф аз сафо.
Пурсинон охир зи хат чун чоҳи Рустам мешавад.

**ЧОР МАЗҲАБ** — *киноя аз* ҷамеъи мазоҳиби ҳанафия ва ғайра. Ва ин мувофиқи мазҳаби суннийёни чаҳоргонаи эшон шуҳрат дорад. Лекин ба мазҳаби имомия сиҳҳати он душвор аст. Магар он ки *мурод аз* он чаҳор миллат чаҳор пайғамбари мурсал бувад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Пири болуе чу ӯ дар чор мазҳаб куштанист,
Котили он саг ба фирдавси мухаллад меравад.

**ЧОРХАМ** — навъе аз камони ҳамдор, чунонки ҳилолдавр, ки он низ навъест аз камони хамдор. Туғро гӯяд, байт:

Ба як ҳаме зи камони ду абруват мурдам,
Қарашмаат агараш чорхам кунад чӣ илоҷ?

Ва айзан дар «Тоҷ-ул-мадоеҳ» навишта ки: *«Бар сари зонуи қадраш камони ҳалқаи афлок чорхам»*.

**ЧОРЧАШМ** — касирулшавқ ва мунтазир; ва дар каломи забондонон сифати саг низ воқеъ шуда. Санади маънии аввал Туғро гӯяд, байт:

Ман чорчашмам з-он ду рух, чори дигар медоштам,
Медошт чун шатранҷ агар он шоҳи хубон чор рух.

**ЧОР-ЧОР ЗАДАН** — пуч гуфтан. Туғро гӯяд, байт:

Чун нагардад сабза тар, к-аз беҳаёӣ мезанад
Дар ҷавоби як-ду ҳарф ӯ се, бари гаҳ чор-чор.

**ЧОРҶОМА** — маъруф; Ашраф гӯяд, байт:

Суворӣ кай тавон бар аспи умре,
Ки бошад аз аносир чорҷома.

**ЧОРШОНА** — тануманд; ва баъзе гӯянд ба маънии бисёр фарбеҳ ва бадандом аст. Ашраф гӯяд, байт:

Камони абруваш кӯтоҳхона,
Қади шамшоди нешаш чоршона.

**ЧОКИ ОСТИН** — чоке ки дар остин бувад ва он ду навъ бошад, яке дар тӯл ва он низ ду қисм аст: яке он ки чок то сари остин бошад ва ба сабаби он остин кушода шавад. Ва ин расми мардуми вилоят аст. Ва дуввум он ки дар миёни остин чоки тӯлонӣ бувад. Ва ин дар остинҳоест, ки дароз бошад; ва дуввум дар арз, ки дар Ҳинд онро қулоба хонанд ва баъзе қуроба (ба рои муҳмала). Ва ин ҳар ду махсуси Ҳиндустон аст аз ҷиҳати дарозии остин. Ваҳид гӯяд, байт:

Тапидани дили маҷрӯҳро тавон дидан,
Зи соиди ту, ки аз чоки остин пайдост.

**ЧОРГУЛ** — *киноя аз* нақши пои саг; ва низ навъе аз доғ, ки сӯзанд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ЧОҚ** — лафзи туркист, ба маънии маъруф; ва низ тоза ва тандуруст. Туғро гӯяд, байт:



Зи ҷӯи хомаи наргис димоғи ман чоқ аст.
Шукуфтани дили ман ҳамчу гул ба авроқ аст.

**ЧАПУ РОСТ** — бандҳои абрешумӣ ва тиллоӣ ва нуқраӣ, ки бар чайби ҷома медӯзанд. Ва он ба атф ва ғайри атф ҳар ду дуруст аст. Дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Азбаски даст ба рӯву ба сина дӯхтаам,
Гумон баранд, ки чапу рост бар қабо дорам.

Ва санади лафзи аввал дар лафзи чапкан биёяд. Ва низ он чи аз оҳан ва ғайра сохта ба сарбанди камар насб кунанд, чунонки машҳур аст.

**ЧАПКАН** — навъе аз ҷомаи пӯшиданӣ, ки расми вилоят аст. Ашраф гӯяд, байт:

Вуҷудашро ҳамоилсон баҳор аст,
Қабои чапканашро шуд чапу рост.

**ЧАТРИ ТОВУС** — чатре ки аз парри товусон созанд. Ва ин марсуми собиқи Ҳиндустон аст ва шояд дар вилоят низ марсум буда бошад. Фитрат гӯяд, мисраъ:

Кунад афшондани болам қафасро чатри товусӣ...

Ва гӯё Таъсир дар ин байт ишорат бад-он намуда, байт:

Ҳунаре нест, ки дар рутба кам аз шоҳӣ нест.
Думи товус нигар, чатри сари товус аст.

Ва метавонад, ки *мурод аз* он чатр бастани товус бошад думи худро дар ҳолати мастӣ.

**ЧАТР ЗАДАН** — навъе аз варзиши куштигирон аст, ки бар ҳар ду даст истанд ва ҳар ду по ҷуфт карда сӯи пушт хам созанд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Дил ба сайри фалак аз рашк кунӣ девона,
Ҳамчу товус занӣ чатр ба варзишхона.

Ва ба ҳиндӣ ин навъи варзишро мурчол хонанд.

**ЧАРОҒОНИ РӮЗИ ИСФАНД** — дар китоби Сурурӣ исфанд рӯзи севвум аз фарвардин аст. Ва чароғони он рӯз расми форсиён аст, ки шугун донанд. Ва ин зохиран расми маҷус бошад, ки дар Эрон монда. Ва дар ислом низ баъзе ҷуҳало он расмро ба ҳол доштаанд. Чунонки баъзе русуми ҳиндувон, ки баъзе аз мусулмонони ҷоҳил низ аз ин ҷо баҷо оранд. Ашраф гӯяд, байт:

Сиёҳрӯз шудам баҳри ишрати дигарон.
Дар ин замона чароғони рӯзи исфандам.

**ЧАРБА** — коғази тунук ё пӯсти оху, ки наққошон онро бар тасвире ё нақше дигар гузошта нақли он бардоранд. Ва ҳамчунин хушнависон. Туғро дар таърифи дулдул гӯяд, байт:

Варақ ба хомаи наққош дода чарбаи сур,
Зи баски гардаи ӯ кард барқҷавлонӣ.

**ЧАРА** — Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Гургон чу гусфанди салиманд аз ҳарос.
Сад гург дар чара дорад хумои ту.

**ЧИРКИ ДУНЬЁ** — *киноя аз* мол. Ашраф гӯяд, байт:

Оқилонро чирки дунъё нест зинат дар либос.
Ҷомаи тасвир аз равған мусаффо мешавад.

**ЧАРХГАРӢ** — кашидани теғ ва ханҷар бар чарх. Асар гӯяд, байт:

Мекунад гардиши айём бад-он роҳбарӣ,
Мешавад теғи ситамро зи фалак чархгарӣ.

**ЧАРОҒКУШ** — қавме маъруф, ки ба амали шанеъ шуҳрат дорад. Шафеъои Асар дар ҳаҷви садр гӯяд, байт:

Дилхон равшан аз дами сардаш фусурдааст.
Оре, чароғкуш бувад, инаш сиришту хӯст.

Ва амали мазкурро чароғкушонӣ (ба нун) гӯянд. Шифоӣ гӯяд, байт:

То дасти фосиқе ба ғалат пой гирадаш,
Ҳар шаб кунад чароғкушонӣ бародарат.

**ЧАРОҒ ХОСТАН** — он чи гадоён аз мардум хоҳанд аз олами нақд. Чунонки дар Ҳиндустон низ баъзе аз гадоён чароғ аз мардум хоҳанд. Ваҳид гӯяд, байт:

Чун гадоёне, ки мехоҳанд аз мардум чароғ,
Файз аз май дар шаби одина мехоҳем мо.

**ЧАСПОНДА** — ду коғази ба ҳам часпида, ки барои машқ (-и хат ва

ғайра)* ба кор ояд. Ва дар Ҳиндустон **васлӣ** гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Бо рақиб он маҳ сирешумихтилот афтодааст,
Шустушӯи хуб хоҳам дод ин часпондаро.

**ЧАШМА** — лафзи муштарак аст, ки бо лафзи **офтоб** ва **айнак** ва ғайра истеъмол кунанд, чунонки шуҳрат дорад. Ва гоҳе **чашмаи дом** низ гӯянд, ба маънии ҳалқа. Яке аз асотиза гӯяд, байт:

Холи ту ҳамчу ҳалқаи зулфи ту дилрабост,
Ин донаро зи чашмаи дом об додаанд.

**ЧАШМ БАРДОШТАН** — ба маънии дил бардоштан ва тарк кардани чизе. Саъиди Қумӣ гӯяд, байт:

Таргуле пиндоштам мечинам аз гулзори ҷайб,
Аз тамошои ҷаҳон чашме ки бармедоштам.

**ЧАШМ ЗАДАН** ва **ЧАШМ БАР ҲАМ ЗАДАН** — дуввум машҳур аст. Аввал Шонии Такаллу гӯяд, байт:

Чу нури босира дар арзи ним чашм задан
Зи ибтидои масофат ба интиҳо биравад.

**ЧАШМИ БУЛБУЛ** — навъе аз қумош, ки **булбулчашм** гӯянд. Ва санади он дар лафзи **гулбандӣ** биёяд.

**ЧАШМ ХӮРДАН** — расидани чашми захм. Таъсир гӯяд, байт:

Қошки аҳли ҷаҳон аҳли басират буданд,
Чаҷм то кай касе аз дидаи нодида хӯрад.

**ЧАШМРО САХТ ҚАРДАН** — тунду тез назар кардан. Ваҳид дар сифати миқроз гӯяд, байт:

Маро кард аз сабру ором фард.
Чу миқроз то чашмро сахт кард.

**ЧАШМ БА ДУНБОЛИ ҚАСЕ БУДАН** — дар фикри харобии касе будан. Роқим гӯяд, байт:

Аз сафар кардан намедонам чи дорад дар назар
Чашми раҳзан корвонеро, ки дар дунбол нест.

**ЧАШМИ БАД ДУР** — машҳур; ва **чашми газанд дур** низ ба ҳамин маънӣ дар ин ғаробат дорад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Доди дилам Шифоӣ, аз ҳаҷр хост васл,
Чашми газанд дур, замони ғараб расид.

**ЧАШМДОН** — ба маънии хонаи чашм; аз олами **чашмхона**. Шонии Такаллу гӯяд, байт:

Аз дидани чашми порсое
Чашми ту ба чашмдон нагунҷад.

**ЧАШМХӮРДА** — он чи бад-он чашми захм расад. Яҳъёи Қошӣ гӯяд, байт:

Гашт аз як нигоҳ гунбади қоб
Чун имороти чашмхӯрда хароб.

**ЧАШМБАНД** — афсуне ки соҳирон барои бастани чашм хонанд; ва низ чизе ки бар чашми гови харос ва амсоли он банданд. Аввал машҳур аст, дуввум Шифоӣ гӯяд, байт:

Гови харос аст сипеҳри баланд,
Бар сари ӯ аз маҳу хур чашмбанд.

**ЧАШМИ СИЁҲ** — ба тавсиф маъруф; ва онро аксар нисбат ба маъшуқ кунанд. Ва гоҳе нисбат ба худ низ ва ин нодуруст. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳаст аз бунафша дидаи бодом сурмадор,
Равшан шавад зи хатти ту чашми сиёҳи мо.

**ЧАШМ** — маъруф аст; ва низ чашми захм, чунонки гӯянд: *«чашмаш марасод»*. Ва низ доруе ки ба кори чашм ояд ва онро чоксу гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Маро дод аз тутиё нафъи беш,
Ба чашми ман андохт чун чашми хеш.

**ЧАШМ ГИРИФТАН** — пӯшидан ва бастани чашм аз олами рӯ гирифтан. Ваҳид гӯяд, байт:

Дар ҷаҳон арбоби ҳиммат низ беҳоҷат наянд,
Аз матоъи офариниш чашм мегирем мо.

Ва қофияи ин ғазал **мирем** ва пазирем воқеъ аст.

**ЧӢ КОР ҚАРДАН** — маъруф; ва ба *маҷоз* ба маънии барои чӣ. Шифоӣ гӯяд, байт:

Маро ба ҳалқаи фитрок чун намебастӣ,
Ба тири ғамза шикорам чӣ кор мекардӣ?

Ва тамоми ғазал бар ҳамин ватира аст. Ва зоҳиран бои мувахҳада аз лафзи **чӣ кор** маҳзуф шудааст. Яъне барои чӣ кор, дар ин сурат ҳақиқат хоҳад буд.



**ЧАҚМА** — навъе аз мӯза. Ваҳид дар таърифи ҷоқшурдӯз гӯяд, байт:

Сафар мекунад аз сарам ақлу хуш,
Шуд аз фикри ҷақшур чун чакмапӯш.

**ЧАҚМАИ МИРҲОЧ** — *кноя аз* чизи бисьёр забун ва зоеъ; ва баъзе ба маънии фарох ва кушода гуфтаанд. Ва зоҳиран мирҳоч (مرحاج) *мухаффафи* мирхоч (ميرحاج) аст, ки қофиласолори ҳоҷиён бошад ва санади ин дар лафзи **тировар** гузашт.

**ЧИЛ** — адади маъруф; ва низ аҳмақ ва хариф. Салим гӯяд, байт:

Ҷамъе ки ба Ҳинд роидаи Эронанд,
Чилмарди дари Сарои Сунбулхонанд.

Ва **Сарои Сунбулхон** номи макон аст дар Эрон, ки дар он макон аҳмақе буд. Ва аз баъзе сиқот масмӯъ аст, ки **чилмард** (иборат)* аз ду чӯбест сӯрохкарда, ки бар пушти ҳар ду тахтаи дар насб кунанд ва чӯбе дигар дар он андозанд барои истеҳком. Ва дар ин байти Салим ҳамин муносибат аст.

**ЧИЛСУТУН** — имorати бисьёрсутун. Қалим гӯяд, байт:

Чунон тирҳо дар камон банда буд,
Ки ҳар хонааш чилсутун менамуд.[48]

**ЧИЛЧАРОҒ** — чизе созанд, ки чароғҳои бисьёр дар он гузоранд ва равшан намоянд. Таъсир гӯяд, байт:

Нест як шиша, ки аз сӯзи дили садпора
Чилчароғе ба сари турбати мо равшан нест.

Ва дар баъзе ҷоҳо ба маънии навъе аз оташбозӣ низ дида шуда.

**ЧУЛУШ** — гиёҳест турш, ки дар ошҳо кунанд. Ваҳид дар таърифи мисгар гӯяд, байт:

Бувад оши дегаш зи рӯи туруш,
Ки ҳаргиз нахӯрдаст ғайр аз чулуш.

**ЧУМОҚ** — зоҳиран лафзи туркист, зеро ки қоф дар форсии асл нест; ба маънии чӯбдасте ба шакли махсуси маъруф. Ва ин аксар ҷивоҷи аҳли Эрон аст. Ва аҳли Турон аломати ташайюъ донанд, зеро ки пеши арбоби ташайюъ нигоҳ доштани **чӯби бодом** ба шакли мазкур маснун аст. Яҳъёи Қошӣ дар мунозираи зану мард аз тарафи зан гӯяд, байт:

Баъд аз ин ҳамчу ман чумок бихӯр.
Ғ зи ман бигзару талоқ бихӯр.

**ЧИЛИМ** — дар асл ба маънии зарфест, ки найро дар он андохта танбоку кашанд. Ва он чи танбоку дар он пур карда бар най гузоранд, сари чилим гӯянд. Ва аз ин байти Боқири Қошӣ ба маънии сари чилим маълум мешавад. Ва ҳамин дар Ҳиндустон шуҳрат дорад, байт:

Боқир, чилиме чу нофаи оҳу ку?
Чун фохта то чанд занам ку-ку-ку.

Ва **чилим** (چلم) ба тахтонӣ ҷамъ, ё **чилим** (چلم) *мухаффафи* ин. Ва ин аз муҳовара ба таҳқиқ расида.

**ЧАМАНӢ** — ранги сабз; ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ЧУНОН//ЧИНОН** — калимаест, ки дар мақоми ишорати баъид мустаъмал шавад ва маънии қадр ва миқдор аз он ҳосил гардад. Ва то коф баъд аз он наёранд, ба маънии ташбеҳ мустафод нагардад, балки ба маънии ишорат бошад, танҳо агарчи ин маънии аслаш нест. Ва дар каломи аксари қудамо ва баъзе мутааххирин мисли Зулолӣ, **чунон** (چونان); ба вови маъруф ва ду нун) дида шуда. Ва ин далолати сареҳ дорад, ки аввал мамдуд аст, на мақсур. Лекин гоҳе тафовут дар лаҳҷа афтад, мисли лафзи **чаро**, ки мувофиқи қиёс ва лаҳҷаи баъзе мақсур (яъне **чиро**)* аст ва ба фатҳ лаҳҷаи дигарон аст. Бидон ки лафзи **чунон** дар каломи баъзе бидуни коф, ба маънии ташбеҳ омада ва ин холӣ аз ғаробат нест. Таъсир гӯяд, байт:

Гул чунон бесамариҳои чаман мепӯшад.
Онҷунон айби туро ҳалқи ҳасан мепӯшад.

Низ Воиз гӯяд, байт:

Ба об сабза, ба ҷон тан чи сон бувад муҳтоҷ.
Ба дарди ишқ бувад дил сад онҷунон муҳтоҷ.

**ЧАНОРУ МАНОР** — калимаест ки дар дашномҳои ғализ ва шатми шадид сарф шавад. Яъне *«чанору манор дар бадтарин ҷои фулонӣ»*. Шифоӣ дар ҳаҷви Муҳаммадризои Фикрӣ гӯяд, байт:

Сабо, бигӯ ба Муҳаммадризо, ки дигар бор
Намад гирифтаму собун задам чанору манор.

Ва баъзе аз шуарои мутааххирин ин калимаро дар ҳаққи худ сарф кардаанд, ваҷҳи ин маълум нест, чунонки байт:

Гаҳе ба Кобулу гоҳе ба Ҳинд бетаксир
Сипеҳри сифла чанору манор кард маро.

**ЧАНДОЛ** — лафзи ҳиндист, маънии аслии он фурӯмоятарин мардум аст. Ва инҳо аксар ба посдорӣ ва нигаҳбонии қариёт маъмур бошанд. Ва дар асл онҳо хукбонӣ мекарданд. Ва ин ки аз муддате бар дари салотин ва умарои Ҳинд қавме бошанд, ки онҳоро ҳадамия гӯянд, дар асл чандол будаанд. Ва аз замони Акбар подшоҳ ин хидмат бар ин қавм муқаррар шуда. Ва тарафи муқобили инҳо гурӯҳе дигар аст мусаммо ба **калол** (ба фатҳи кофи тозӣ) ва он ба маънии шаробфурӯш аст. Масмӯъ аст, ки дар аҳди подшоҳи мазкур ин ду фирқа маъмур буданд, ки ҳар ду ҷинсро фурӯхта нигоҳбонии дарвозаҳо менамуданд. Аз он боз дарбонии салотини Ҳинд ба ӯҳдаи ин фирқаи сагтинат қарор ёфта, агарчи он расми номаъқул ба тараф гашта. Ва низ ривоҷи ин расми номаъқул дар «Таърихи Бадоунӣ» мастур аст. Ва дар Кашмир низ посбононро чандол гӯянд. Ва ин лафз дар ҳиндӣ ба доли ҳиндист. Туғро гӯяд, байт:

Ба нигаҳбонии чандол, ки дузди чаман аст,
Ҳизрро гум шуда наълайну асо дар Кашмир.

**ЧАНГИ ДАҲАН** — номи созест оҳанин, ки бар даҳан гузошта, ба ангушт навозанд. Ва дар Ҳиндустон муҳчанг гӯянд. Яке аз асотизаи Насирободӣ дар «Тазкира»-и худ оварда, байт:

Гар сиккаи дил бар сухани хеш занӣ,
Кай ҳарфи баде зи душмани хеш занӣ.
Бадгӯии халқ ҳамчу чанги даҳан аст.
Бинвоз, ки худ бар даҳани хеш занӣ.

**ЧАНДМАРДА ҲАЛЛОҶ АСТ** — ба маънии чи қадар қудрат ва тавоноӣ дорад. Муҳаммадқулии Салим гӯяд, байт:

Агар ба майкада Мансур бигзарад, донад
Ки ҳар ки ҳаст дар-ӯ чандмарда ҳаллоҷ аст.

Муаллиф гӯяд: думарда ва семарда ва чандмарда таркиботи муқаррари форсиён аст ба маънии шахсест, ки баробари ду мард ё зиёда аст. Ва маъние ки навишта ба қиёс асли ҳақиқат нест, чунонки аз муҳоварa ба субут расида. Ҳарчанд ба маънии мазкур дар ин ҷо саҳеҳ мешавад.

**ЧУНДАР** — *муҳаффафи* чуғундар. Фавқӣ гӯяд, байт:

Ҳаргиз нашунидаам касеро
Баҳре ба вуҷуди чундар орад.

**ЧАНДҲО** — барои талаби таъини замон. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Як бор бар муродам нашкуфт ғунчаи дил,
Ку шодии висоле, то чандҳо бигирьям.

**ЧАНБАРИ ХАНҶАР** — ҳалқае ки аз ханҷарҳо сохта бозигарон ва расанбозон аз он бигзаранд. Ваҳид гӯяд, байт:

Паси мижгон аён чашмаш чу ҳинду,
Ки ҷаст аз чанбари ханҷар бад-он сӯ.

**ЧӮБИ ГУЛ** — шохи гул, ки барои таъдиб ба ҷавонони ошуфтамизоҷ зананд; ва гӯянд барои дафъи савдо нофеъ аст. Салим гӯяд, байт:

Он ки бар ман гул ҳамезад пеш аз ин аз дӯстӣ,
Мезанад акнун ба чӯби гул мани девонаро.

**ЧӮБИ ТАЪЛИМ** — чӯбе ки устодон ва муаллимон барои задани атфол доранд. Таъсир гӯяд, байт:

Мо тарики раҳнамоӣ аз хирад омӯхтем.
Чӯби таълим аз асо дорад ба каф устоди мо.

**ЧӮБИ ҲАРФӢ** — чӯбе борик, ки ба дасти тифлон диҳанд, то онро



бар сутур гузошта хонанд барои муҳофизати хат ва китобат. Таъсир гӯяд, байт:

Адиби ишқи ту дар ғӯрагӣ, ки пирам кард,
Асои пирии ман буд чӯби ҳарфии ман.

**ЧӮБИ ХУДОӢ** — интиқоми илоҳӣ ва ҷазо ва сазое, ки аз пардаи ғайб ба зуҳур расад. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Кунад ҳақ адаб бандаи беадабро,
Бувад дори Мансур чӯби худой.

**ЧӮБАШ ДАР НАМ АСТ** ва **ЧӮБАШ ДАР ОБ АСТ** — дар маҳалле гӯянд, ки шахсе ба сабаби подоши амал ё наздики завол расида бошад ва равост, ки ба ҷазои амали худ бирасад. Аввал аз аҳли забон масмӯъ аст ва дуввум Мулло Кошӣ гӯяд, байт:

Ба пеши қадди ту то сар кашид бар лаби ҷӯ сарв,
Зи акси хештан ӯро нигар, ки чӯби дар об аст.

**ЧӮБИ ШИРХИШТ** — чӯбе ки аз ширхишт барояд. Ва зоҳиран ширхишт, ки давост маъруф, бар дарахте мебандад, ки чӯби мазкур аз он аст. Таъсир гӯяд, байт:

Пиронасар иморати тифлона мекунам.
Ҷуз чӯби ширхишт асоям намешавад.

**ЧАВКҲАНДӢ** — иморати болои бом, ки аз чаҳор тараф дарвоза дошта бошад. Ва *маҷозан* навъе аз амории фил. Ва ин ҳиндиюласл аст. Ашраф барои зарурати он ки форсӣ надорад, ё он ки барои изҳори истилоҳ доли ҳиндӣ оварда. Пас ин ваҷҳи дигар бошад барои овардани лафзи ҳиндӣ, байт:

Чавкҳандӣ шукӯҳаш агар соя афганад,
Фили сипеҳр шона бидуздад ба зери по.

**ЧУТМОРОНӢ** — ба маънии зани к...деҳ; ва ин дашноми аҳли Ҳинд аст. Лекин ғалат баста шуда, зеро ки дар ҳиндӣ моронӣ бидуни алиф аст. Ва ин ғалатро маҳмул бар адами эътибори забон нишони ҳиндӣ наметавон кард, балки ғалати шоир аст. Ашраф гӯяд, байт:

Дод аз рониёни Ҳиндустон,
Чутморониёни Ҳиндустон.

Махфӣ намонад, ки назар бар лафзи ронӣ, ки ба забони ҳиндӣ роҷа бошад, моронӣ ба зиёдати алиф оварда ва ғалати сареҳ намуда. Ва аҷаб аз ин шоир, ки бо вуҷуди будани муддатҳо дар Ҳинд ин лафзи ҳиндиро, ки машҳур аст, чунин баста. Офарин бар аҳли Ҳинд, ки Эронро ба хоб надидаанд ва бо ин ҳама ашъоре мегӯянд, ки рӯкаши абъёти Соиб ва Калим тавонад буд. Зоҳиран аз ҳамин олам фармудааст ҷанобӣ Ҳаким Саноӣ алайҳирраҳма, байт:

Нест аз камхӯриву камобӣ
Зеҳни ҳиндиву нутқи аъробӣ.

Пас дар ин сурат агар аз аҳли Ҳинд ғалате дар форсӣ воқеъ шавад, маъзур бояд дошт.

**ЧӮБХАТ** — яке аз аҳли Эрон, ки фозил ва соҳибзабон буд, истифсор аз маънии ин лафз кардам. Гуфт, ки **чӯбхат** иборат аст аз он ки бар чӯбе аломат аз хутут корд кунанд ва бад-он хат аломати адад ва миқдори чизе маълум намоянд. Аз оламӣ газ, ки **хутут** бар он кашанд. Муҳаммадқулии Салим гӯяд, қитъа:

Баски метарсам миёни мову ӯ
Дар ҳисоби дӯстӣ афтад ғалат.
Нома ҳаргиз нанависам сӯи ӯ,
Бар қалам хатте кашам чун чӯбхат.

Лекин дар ин абъёти Ваҳид маънии мазкур рост намеояд, байт:

Шохи гулро хорҳо бошад ба ҷои чӯбхат.
Обу гулро баста чун хӯрдаст аз пас медиҳад.

Айзан байт:

Ниҳоли хушк ҳам дорад самар дар боғи дарвешӣ,
Калиди махзани ризқи фақирон чӯбхат бошад.

Ва аз баъзе масмӯъ шуд, ки **чӯбхат** он аст, ки агар аз шахсе қарз ё хайрот гиранд, масалан барои нишон чӯбе бифиристанд ва диҳанда бар он чӯб хат бикашад ва ҳамон чӯби хатдор аломати он бошад, ки қарздиҳанда ё соҳиби хайр ӯро талаб дошта.

**ЧИҒ** — пардаи маъруф; ва **чиғи** (چغ) *муҳаффафи* он чалун (?) гӯянд. Сайфии Бухорӣ гӯяд, байт:

Ба сӯи чиғи дуконаш кашад дили Сайфӣ,
Агарчи мурғ гурезон ҳамеша аз қафас аст.

**ЧИ МАҲ ҚАРД ОН КИ ИН ТАҲ ҚУНАД** — ин иборат дар ҷое гӯянд, ки манзури нафйи нисбати чизе ба хурдӣ аз ҷиҳати нафйи нисбат ба калонтар аз он. Чунонки гӯянд: *«подшоҳ чи кард, ки вазир тавонад кард»*, байт:

Ном шикасти хати он маҳ кунад.
Хола чи маҳ кард, ки ӯ таҳ кунад.

Ва низ Мулло Зуҳурии Туршезӣ дар руқаъоти худ оварда, ки: *«Агар моҳ дороии зар ва моҳтоб ба ҳамсарии дороӣ хоҳад баровард, хуршед чи таҳ кард, ки ӯ хоҳад кард»*.

**ЧАҲОРПАҲЛУ** — навъе аз анҷири нафис; ва санади он дар ашъори Мухсини Таъсир дида дар ин вақт фаромӯш шуда. Ва низ фарбеҳ; ва ба *маҷоз* ба маънии бисьёр, чунонки хоби чаҳорпаҳлу. Чаҳор адади маъруф; ва ба маънии чаҳорум, ки маъдуд аст, низ омада. Абӯтолиби Калим гӯяд, байт:

Айвон натавон гуфт, ки то сояи султон
Бар манзили хуршеди чаҳон чархи чаҳор аст.

Казо қила, муаллиф гӯяд, ки тахсиси чаҳор беҷост. Адад ба маънии маъдуд меояд, чунонки шаши муҳаррам таърихи таваллуди Ҳумоюн подшоҳ ёфтаанд ва ҳама аҳли камоли он вақт онро мусаллам доштаанд.

**ЧЕҲРА ШУДАН** — ҳарифи дурдкаш (дардкаш) шудан. Таъсир гӯяд, байт:

Шуд чеҳра ки бо ман, ки фаромӯш накардам,
Ин таври писандидаам аз ойина ёд аст.

**ЧӢ МЕГӮӢ** — маъруф; ва ба маънии чоро музоҳимат мерасонӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Дил он замон ки зи мо буд, буд дархури ранҷ,
Кунун ки моли ту шуд, баъд аз ин чӣ мегӯӣ?!

**ЧИРА** — ғолиб; ва ба маънии дастори сар. Ва ағлаб ки бад-ин маънӣ ҳиндист. Салим гӯяд, байт:

Зи акси моҳу мавҷи об дар шабхо ба ҷӯш оям,
Ки пиндорам бути ман чираи зартор мебандад.

**ЧЕҲРА** — ранге машҳур мисли ранги гул, ки онро гулобӣ мегӯянд. Ашраф гӯяд, мисраъ:

Ҷамолаш чеҳрае аз оли Шерозӣ, ки медорӣ...

Ва мурод аз оли Шероз зоҳиран шароби сурхи Шероз аст.

**ЧИТ** — ҷома; ва дар ҳиндӣ чҳит (махлутутталаффуз ба ҳо) аст. Ва ин аз тавофуқи лисонайн аст, ё ҳиндист, ки муфаррас кардаанд.



## БОБУЛ ҲО-УЛ-МУҲМАЛАТ

**ҲОШО ЗАДАН** — инкор кардан ва қасам хӯрдан дар накардан бар коре. Ашраф гӯяд, мисраъ:

Ҳошо чи занӣ, куштаи пайкони туам...

**ҲОЗИРЯРОҚ** — ба маънии муҳайё ва омодаи коре, байт:

Ҷумла ҳозиряроқи бӯсу канор.
Ҳама урьён зи ҷомаву шалвор.

**ҲОЛАТ ҚАШИДАН** — тасдеъ ёфтан; лекин бо ҳарфи чи мустаъмал мешавад. Ваҳид гӯяд, байт:

Ошиқи мискин намедонӣ чи ҳолат мекашад.
Гар бигӯям ҳозири покат малолат мекашад.

**ҲОЛ ҚАРДАН** — ба маънии ваҷду самоъ. Шонии Такаллу гӯяд, байт:

Дишаб назар дар ойина бар хатту хол кард.
Холу хате надид, ки афтода ҳол кард.

**ҲАББИ МОҲПАРВИН** — ҳабби чадвор, чи моҳпарвин номи чадвор аст. Таъсир гӯяд, байт:

Зи парвин ирқи он чеҳраи рангин.
Дар он рух холи ҳабби моҳпарвин.

**ҲАББАБАР** — данӣ ва таммоъ ва дузди чизҳои саҳл; ва баъзе ба маънии кисабур гуфта. Таъсир гӯяд, байт:

Зи қатъ гаштани дасти садаф шавад зоҳир,
Ки нест оқибат онро, ки ҳаббабар бошад.

**ҲИБО ҚАРДАН** — додани пиёлаи худ ба ҳарифон аз рӯи тавозӯъ. Фавҷӣ гӯяд, байт:

Фавҷӣ, биё ки аз сари дил бигзарем мо.
Ин ҷоми айшро ба ҳарифон ҳибо кунем.

**ҲУБОБИ ШИША** — чизест ки дар вақти сохтани шиша ба сурати ҳубоб монад. Ва он ба сабаби будани ҳавост. Ва метавонад, ки он бошад, ки дар баъзе аз ойинаҳо барои хушнамоӣ ҳубобҳо созанд ва ойинаи мазкурро ойинаи ҳубобӣ гӯянд. Ва ойинаи ҳубобӣ дар ашъори Сайидҳусайни Холис дида шуда. Санади ҳубоби шиша Ваҳид гӯяд, байт:

Дили рақиб агар нозук аст чун дили ман.
Ҳубоби шиша куҷо, шишаи ҳубоб куҷо.

Ва метавонад, ки изофати ташбеҳӣ бувад. Пас аз мо наҳну фиҳи набошад.

**ҲУҶҶАТ ГИРИФТАН** — эътироз намудан. Таъсир гӯяд, байт:

Ба дилрабоию ширинишамоилӣ, ки туро ст
Ҳазор ҳуҷҷати қотеъ ба найшакар гирад.

**ҲАРАКАТ** — лафзи арабист, ба маънии маъруф; ва ба сукуни дуввум (яъне ҳаркат)* низ форсиён истеъмол кардаанд. Мулло Фавқӣ гӯяд, байт:

Зи бас хушҳаркату ширинадо буд.
Агар медод тире хушнамо буд.

Ва дар ашъори Муҳаммадҳусайн, ки аҳволи ӯ дар «Тазкираи Насрободӣ» мастур аст, ба сукуни дуввум бисьёр дида шуда. Ин тахфиф аз тасарруфоти устодони қодирсухан аст. Ва лиҳозо Мулло Фавқӣ дар дебочаи девони худ навишта. Ва низ баъзе аз ҳарфҳо, ки асоси қофия ва вазнро халал дошт, аз калимоти мутаъориф ҳазф намуда. Чунонки дар байте, ки **ҷорӯб** нагунҷад, ба воситаи истиқомати вазн ё риояти қофия онро ҳазф карда, ҷорӯ бастааст, интиҳо каломуҳу. Лекин фақир Орзу гӯяд, ки лафзи ҷорӯ (ба ҳазфи бо) низ дида ва аз аҳли муҳовара мукаррар шунида. Таҳқиқи он дар лафзи **ҷорӯ** гузашт. Ва таҳқиқ он аст, ки ҳар гоҳ кудомо, мисли Ҳоқонӣ аларруус-ро, ки бар вазни мафоилун аст, **аларруъс бар вазни мафоил** баста бошад, мутааххиринро чи гу-

нох. Агар тахфифе ё тахрике дар лафзе кунанд, ғояташ ин маънӣ қодирсуханро ҷоиз аст, на хомгӯе навмашқро. Ва ин аслест қавӣ.

**ҲАРОРАТ** — лафзи арабист; ва форсиён ба маънии хашму ғазаб оранд. Ашраф гӯяд, байт:

Асли хубу бад яке бошад, ки якмаънӣ бувад,
Гоҳ гардад дӯстӣ, вақти ҳарорат душманӣ.

**ҲАРФИ ПАҲЛУДОР** — ҳарфе ки зиёда аз як маҳмил дошта бошад ва иборат аз киноя низ. Салим гӯяд, байт:

Шукӯҳ аз ҷавр ҳосил мешавад арбоби давлатро,
Надорад рутба ҳарфе ҳам, ки ӯро нест пахлуе.

**ҲАРОМИЗАДА** — ғоратзада; ҳаромӣ, ки аъроби бадавӣ бошанд. Ашраф гӯяд, байт:

Дод пироҳану дастору қаборо ба шароб,
Ашраф имшаб ба ҳаромизадагон мемонад.

**ҲАРОМТӮША** ва **ҲАРОМКӮЗА** — ба маънии намакҳаром ва ҳаромхӯр. Ва ин ҳар ду аз муҳоварадонон ба субут расида.

**ҲАРФИ МУНФАСИЛ** — ҳарфе ки барои атфол навишта диҳанд барои хондан. Ваҳид гӯяд, байт:

Чу дарси аввали тифлон, ки ҳарфи мунфасил аст,
Буридан аз ду ҷаҳон коми аввали ишқ аст.

**ҲИСОБ ҚАРДАНИ ЧИЗЕ** — донистани он чиз аст ва чизи дигар; ва ҳисоб кардани чизе ба чизе мисли ӯ шумурдан. Мисоли ҳар ду Туғро гӯяд, абьёт:

Гул хешро ба партави он рӯ кунад ҳисоб,
Худро бунафша сояи он мӯ кунад ҳисоб.

Холи сиёҳро зи чи рӯ нофа нашмурад,
Чашми туро касе ки ба оҳу кунад ҳисоб.

Қумрӣ ба беҳаёии худ муътариф шавад,
Чун сарвро ба он қади дилҷӯ кунад ҳисоб.

Ва метавон гуфт, ки боз омадааст. Пас ҳамон аввал бошад.

**ҲАЗРАТ** — лафзи арабист, ба маънии наздикӣ ва остон. Ва чун дар форсӣ дар маҳалли камоли таъзим истеъмол намоянд. Масалан гӯянд: *«ҳазрати устод чунин фармуда»*. Ба маънии аслии он маҳҷур шуда, таъзими маҳз аз он мурод аст ба муболиға. Ба изофат шоире гуфта, байт:

Беруну даруни ман шуд сурати ӯ пайдо.
Дар ҳазрати куфристон бутхона чунин бояд.

Пас изофати лафзи **ҷаноб**, ки ҳам дар маҳалли таъзим мустаъмал шавад, изофат кардан дур набувад. Чунонки дар мустаъмалот **ҷанобӣ он** ҳазрат бисьёр меояд. Нақл аст, ки Хушгӯ, ки яке аз мустафидони фақир Орзуст, бо Шайх Ҳазин мулоқот менамояд ва ҳазрати Шайх бо ӯ таклиф ба хондани шеър мефармояд. Ва ин байт, ки аз назари осӣ гузашта, мехонад, байт:

Қай фурӯд ояд сари мо бар дари наввобу хон,
То ки сар бар остони ҳазрати дил судаем.

Шайх мегӯяд, ки ҳазрат ва **остон** якест, дар ин сурат такрор мешавад. Хушгӯ ин байти Хоҷаи Шерозӣ ёд дошт, лекин бинобар поси адаб намехонд, байт:

Сари иродати мову остони ҳазрати дӯст,
Ки ҳар чи бар сари мо меравад иродати ӯст.

Ва ин моҷаро бо Хушгӯ аз он ҷо ба фақир навишта, чунонки мактуб пеши худ дорам. Ва аз ин маълум мешавад, ки Шайх бисьёр камтатаббуъ аст.

**ҲУКМ ҚАШИДАН** — ба маънии фармонбардорӣ. Нозими Ҳиравӣ гӯяд, байт:

Ёд гир аз ман тариқи бурдбориро, ки ман
Барқи оламсӯзаму ҳукми гиёҳе мекашам.

**ҲУКМИ БАЁЗӢ** — санаде ки дар дафтар ҷорӣ нашуда бошад. Танҳо ба муҳри подшоҳ ё вазир бувад. Вайро дар Ҳиндустон **парвонаи баёзӣ** гӯянд. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Агарчи ҳукми баёзӣ баландрутба набуд,
Ба дур кардани ӯ эътибор пайдо кард.

**ҲАҚ(Қ)** — лафзи арабист, маънии бисьёр дорад. Бидон ки лафзе, ки охири ӯ мушаддад воқеъ шавад, бе изофат ва тавсиф ва ё мувассал ба лафзи дигар (ташдид)*



хонда нашавад. Чунонки **қад** ва **ҳад**, ки дар арабӣ мушаддадулоҳир аст. Ва дар ин шеъри Мирзо Закии Надим мушаддад омада ва **назири** ин ба назар наёмада. Чунонки гӯяд, байт:

Шуд адоватҳо далели дӯстони мо ба мо.
Ҳаққҳо доранд ёрон душманони мо ба мо.

**ҲАЛҚА** — маъруф; ва низ пояи гардун, ки ба ҳиндӣ паҳия хонанд. Ваҳид гӯяд дар таърифи гардун, абьёт:

Шуд аз ҳалқааш нақши по ошкор,
Ту гӯӣ биронад зи сӯрох мор.
Қамонест он ҳалқа тоатпазир,
Ки ӯро фигандаст аз пай чу тир.

**ҲАЛҚУӢ** — он чи дар гардани ҷонварони шикорӣ, мисли боз ва ҷурра ва ғайраҳо андозанд ва аз тиллову нуқра мурассаъ бошад. Салим гӯяд, байт:

Монда аз доми куҳан торам дар ин дашти фиреб,
Ҳалқае бар гардани ҳар мурғ чун ҳалқуи боз.

Чун **ҳалқ** лафзи арабист, зоҳиран **вов** ва **ё** барои нисбат аст, ки дар форсӣ овардаанд. Ва метавонад, ки вов зиёда бувад, аз олами **аму** ва **холу** ва ёи таҳтонӣ дар ин сурат аз ҷиҳати изофат бошад ва итлоқи маҷозани ҳалқум.

**ҲАЛҚААНДОЗ** — аз соҳибзабоне маълум шуд, ки ҷавononе ки ҳуққа мекашанд ва дуди он аз даҳан оҳиста-оҳиста бармеоранд, гӯё ҳалқа аз даҳан бармеояд. Ва баъзе найчаи кӯчаке доранд дар даст ва аз он найча ҳалқаи дуд берун мекунанд. Саъиди Ашраф дар таърифи маҷлис гӯяд, байт:

Зи ғальёнҳо димоғи ҷумлагӣ соз,
Зи танбоку даҳанҳо ҳалқаандоз.

Ва лекин дар ин сурат лутфи шеър ҳеҷ маълум намешавад.

**ҲАЛОЛӢ ХОСТАН** — талаби бахшидани ҳаққи шир аз модар ва адо намудани ҳаққи он. Қалим гӯяд: *«Дар Ҳиҷоз Сингҳ Роҷпут модари худро аз биму афвоҷи подшоҳӣ кушта»*. Ва ин қисм куштанро дар ҳиндӣ ҷавҳар гуфтаанд, байт:

Ба ҷо оварда ҳаққи модариро.
Намуд аз ҷавҳараш беҷавҳариро.
Чу ҳангоми ҳалолӣ хостан буд,
Бад-ин гуна ҳалолӣ хост мардуд.
Аҷаб набвад агар з-ин гуна бошад,
Ки кори ҳиндувон вожуна бошад.

**ҲАЁТ СУПУРДАН** — ба маънии ҷон додан; аз олами **ҷон супурдан**. Ва зоҳиран мустаъмали Хуросон аст. Нозими Ҳиротӣ гӯяд, байт:

Чун шамъ агар шом гирифтем ҳаёте,
Нозим, ба сад афсӯс саҳаргоҳ супурдем.

**ҲАЛВОИ ОШТӢ** — ширинӣе, ки баъд аз сулҳ барои ҳарам[49] бифиристанд. Ва ин марсуми вилоят аст. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳалвои оштӣ ҳараму дайр хӯрдаанд,
Дидам, ки субҳа аз пайи зуннор меравад.

**ҲАЛВОИ НАЗОКАТ** — қисме аз ҳалвои нафис. Таъсир гӯяд, байт:

Назокат аз даҳонаш пурҳаловат,
Чунон к-аз писта ҳалвои назокат.

**ҲАЛЛОҶӢ ҚАРДАН** — ҳарфҳои дурушт гуфтан, хоҳ ба киноя, хоҳ ба сареҳ.

**ҲАМЛАГИРӢ** — варзишест, ки одамро ба мушт бармедоранд. Ва ин ҳар ду аз муҳоварадоне ба таҳқиқ расида.

**ҲАЛҚУМШИҚАН** — аспи сахтдаҳон. Ашраф гӯяд дар ҳаҷви аспе, байт:

Ҳаруну мудрику ҳалқумбишкан,
Ба сони аспи чӯбин тахтагардан.

**ҲАЛВОИ МАРГ** — ҳалвое ки баъд аз марги касе қисмат кунанд. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Бурд аз-ӯ ёд шому ҳолоро,
Хӯрд ҳалвои марги фардоро.

**ҲАЙФ** — калимаи арабист, ки дар вақти дариғ ва афсӯс бар забон гузарад. Ва ба маънии дариғ ва афсӯс низ ояд, аммо ба лафзи **хӯрдан**. Шопури Теҳронӣ гӯяд, байт:

То чашмро ба ханҷари ӯ об додаам,
Обе нахӯрдаем, ки хӯрдам ҳазор ҳайф.

Ва ба маънии ситам низ, чунонки дар урф гӯянд: *«Ҳайфу майл бар касе наравад»*. Ва ба маънии интиқом низ. Айзан Шопур гӯяд, байт:

Шопур, ҳайфҳо ба ман аз рӯзгор рафт.
Ларзидагӣ бувад, кашам аз рӯзгор ҳайф.

**ҲАЙФ ГИРИФТАН** — ба маънии интиқом кашидан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Ин чи адл асту чи инсоф, ки ин чархи баланд
Ҳайфи мастон ҳама аз мардуми ҳушёр гирифт.

**ҲАЛОЛ** — *зидди* ҳаром; ва низ *киноя аз* зан, ки манкуҳа бувад. Қалим гӯяд, байт:

Нисор кун ҳама асбоб дар раҳи аҳбоб,
Ба чуз ҳалоли худ аз дӯстон дареғ мадор.

**ҲИНОБАНДОН** — маъруф; ва низ чашн, ки дар катхудоӣ кунанд, ҳангоми хино бастани арӯс. Ва алифу нуни он барои нисбат аст, чунонки дар абррезон. Салим гӯяд, байт:

Рангин шавад аз ранги ҳушаш даст магар,
Дар хонаи зини ӯ ҳинобандон аст.

Ва низ Ашраф гӯяд, мисраъ:

Чамани Ҳинд ҳинобандони Эрон аст пиндорӣ...

**ҲАЁ** — лафзи арабист, ба маънии шарм. Бидон ки ҳар лафзи форсӣ ё арабӣ, ки охири ӯ алиф бошад, дар ҳолати изофат ва тавсиф ё баъди алиф зиёдат кунанд, чунонки **дарьёи файз** ва **саҳрои қиёмат**. Ва вови маъруфу маҷҳул ҳам ҳамин ҳукм дорад, чунонки дар кутуби дигар навиштаам. Ва ин қоидаи куллия аст. Ва гоҳе бидуни ин ду ҳолати мазкура низ, чунонки: **чой** ва **пой** ва **худой**. Ва ин махсуси алфози форсия аст. Ва назири ин ду лафзи дигар дар ашъори Ҳоҷӣ Фаридуни Ҳусайн собиқ дида шуда, иншоаллоҳи таоло навишта хоҳад шуд. Ва дар алфози арабия дида нашуда, магар Мулло Абдурраззоқи Файёз дар як ҷо лафзи арабиро низ бад-ин тавр оварда, чунонки гӯяд, байт:

Чини рухи ту барги гул, лоф занад зи нозукӣ,
Ранги хино диҳад ҷудо чеҳраи беҳаёйро.

Мурод лафзи беҳаё-ст, ки дар асл бидуни таҳтонист. Ва чун дар зайли қавофии алфози форсия воқеъ шуда, ҳукми алфози мазкура ба ин низ дода. Лекин таҳқиқ ин аст, ки дигарон низ инчунин овардаанд. Ва дар ин шеър фоидаи дигар аст, ки ҳазфи исм ишорат аст, чи муроди ин беҳаёст. Ва метавон гуфт, ки вазъи мазҳар аст бар вазъи музмар. Ва ин қисм дар мақоми мазаммат ё тараҳҳум бошад, чунонки гӯянд: *«Фулон шахсро салом кардам, бедард мутлақ ба ҳоли ман напардохт»*. Ва низ гӯянд: *«Фулониро бисьёр заданд, мискин асло фарьёд накард»*. Ва ин бинобар дуои он аст, ки нисбати бедардӣ ва масканати ғайри ду каси мазкур бедард ва мискин нест. Пас эҳтиёҷи ишорат набошад, ҳозо фоидати ҷалилат.



## БОБУЛХО-УЛ-МУЪҶАМА

**ХОМӮШ АЗ ҲАРФ БУДАН** — ба маънии хомӯш будан. Дар ин сурат иборат аз ҳарфи зоида бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Хомӯш зи ҳарфам, ки гулистон шуда ҷоям,
Чун решаи нахл аст забон дар таҳи поям.

**ХОКИ ДОМАНГИР** — гиле ки пои мардум дар он банд шавад; ва чун хушк шавад, сахт гардад. Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Метавон аз хоки домангир роҳи сел баст,
Хоки кӯи дӯстро бояд ба чашми тар кашид.

Ва низ Салим гӯяд, байт:

Аз тилисми даҳр озодӣ таҷарруд медиҳад,
Чодари урьёнии мо хоки домангирро.

Ва ба ҳамин сабаб *киноя аз* ҷой ва макони дилкаш низ ҳаст.

**ХОКИ ФАРОМӮШОН** — *киноя аз* ҷое ки аз ёд рафта бошад. Ва аз ин олам аст **ҷоҳи фаромӯшон** ва **тоқи фаромӯшӣ**. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Наям ман донае, Соиб, бисоти офаринишро,
Ки дар хоки фаромӯшон кунад дуньё фаромӯшам.

**ХОРА** — навъе аз санг, ки сахт бошад; ва низ навъе аз ҷома. Хоҷуи Кирмонӣ гӯяд, байт:

Чи гуна тоби таҷаллии ишқат аз дил...?
Чу тоби муҳри таҳаммул ҳамекунад хора.

Агар мурод маънии дуввум бувад, гуфта шавад, ки шояд мисли катон бошад, ки аз моҳ пора шавад. Чунонки шуҳрат дорад, **хора** аз нури офтоб пора шавад. Лекин ин машҳур нест. Пас мурод маънии аввал бувад, чи санг дар гармии офтоб метаркад.

**ХОССА** — маъруф; ва ба маънии таоми хосси умаро ва салотин. Мирзо Маҳдӣ гӯяд, байт:

Нест инъоми худо рӯзии инъоме чанд,
Нашавад хоссаи ҳақ моҳазари оме чанд.

Ва ин шеър дар «Тазкираи Насрободӣ»[50] марқум аст.

**ХОСТАНИ ҲУКМ** — содир шудани ҳукм ва фармудани амр. Шонии Такаллу гӯяд, байт:

Бо ишқи ту Шонӣ ба вуҷуд аз адам омад,
Касро чи кунад ҳукми худованд чунин хост.

**ХОНАПАРВАР** — гӯянд колои нафис, ки дар хона нигоҳ доранд ва ба баҳои гирон фурӯшанд. Мулло Ташбеҳӣ гӯяд, байт:

Дар ваҷҳи бода ҷон деҳ, эй бехабар зи мастӣ,
Бо ҷинси хонапарвар нархи дукон нагунҷад.

Муаллиф гӯяд, ки лафзи **парвар** далолат дорад бар ҷинси ҷондор, мисли асп ва уштур. Дар ин сурат бо дуккон нисбате надорад, фа иҳфаҳ.

**ХОНАРАС** — меваи хом.

**ХОНАХОҲ** — шахсе муқаррар бошад дар қасабот ва қарийёт, ки ҳар гоҳ одами ҳоким ё меҳмоне ворид шавад, барои ӯ хона ва дигар асбоб саранҷом диҳад. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Нест аз ҳоли дилғаши ғофил
Дорад обод хонахоҳашро.

**ХОНАСИЁҲ** — бадбахт ва бағораттрафта ва хонасӯхта.

**ХОНАДОР** — нигаҳбон; ва ба маънии ғулом, чунонки аз ҷавҳари лафз зоҳир аст. Қалим гӯяд, байт:

Ҳанӯз каллаи ман аз матоъи бебаргӣ
Чунон пур аст, ки сад ҷуғд хонадори ман аст.

**ХОТИР ШИКАСТАН** — ба маънии дил шикастан. Назирӣ гӯяд, байт:

Дар ишқ ба коме нарасидем, ки бисьёр
Аҳли падару хотири фарзанд шикастем.

**ХОНУМОН БАР САРИ ЧИЗЕ НИҲОДАН** — сарф кардани хонумон аст дар кори чизе. Салим гӯяд, байт:

Дар гулистони муҳаббат оқибат чун фохта
Бар сари сарве ниҳодам хонумони хешро.

**ХОНА БАР ХУРӮС БОР ҚАРДАН** — *киноя аз* хароб кардани хона ва талаф шудани асбоб ва моюъраф. Салим гӯяд, байт:

Бисоти арш ба кӯи ту гар шавад даркор.
Замона хонаи худ бар хурӯс бор кунад.

**ХОҚШӮ** — касе ки хоки заргарон ё хокро танҳо шӯяд, то заре ва ҷавҳаре ё чизи дигар аз он пайдо шавад. Салим гӯяд, байт:

Калиди қуфли саодат зи мавҷ мебошад.
Нигини Ҷам талаб аз хокшӯи майхона.

**ХОНАИ ҚАЛАМ** ва **ХОНАИ НАЙШАҚАР** — миқдори миёни ду банди қалам ё найшакар, ки ба ҳиндӣ пӯрӣ хонанд (ба вови маҷҳул). Ашраф гӯяд, байт:

Ошнои ман ба ғайр аз маънии бегона нест.
Ҷуз хаёлоти ғарибам чун қалам дар хона нест.

Дуввум Туғро гӯяд, байт:

Найшакар ҷое ба тӯтӣ баҳри осоиш надод.
Бо вуҷуди он ки дорад хонаҳо аз худ катор.

**ХОНА БУРДАН** — дуздӣ ва сирқат, ки ба сабаби он дар хона ҳеҷ намонад. Ва ба маънии хона кардани камон низ. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Метарошад муддаъӣ баҳри сухан гуфтан қалам.
Мебарад дигар намедонам кадомин хонаро.

Ва низ Таъсир гӯяд, байт:

Аз чилла ҳирси гӯшанишин кам намешавад.
Гар хонадузди молу камон хона мебарад (?).

Ва низ Ваҳид гӯяд, байт:

Ҷуз ман, ки ба роҳи ту гузаштам зи ду олам,
Ҳаргиз набарад аз ду тараф хона камоне.

**ХОНСОМОН** — дар Ҳиндустон мирсомонро гӯянд ва дар вилоят нозир хонанд. Лекин ба маънии соҳиби сарват ва сомон дар каломи асотиза воқеъ аст. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Зи дарду доғи аҷоиб таҷаммуле дорам,
Асар ба кишвари ишқи ту хонсомон аст.

**ХОНАДОМОДӢ БУДАН** — домод ба хонаи падарарӯс. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи оташ ки шуд хонадомоди об,
Арӯсист дар хонаи шайху шоб.

**ХОНАЗОД** — бандазод, чунонки шуҳрат дорад. Яке аз шуаро дар манқабат гуфта, байт:

Бефарзанде, ки хоназоде дорад,
Шак нест, ки бошадаш ба ҷои фарзанд.

Ва низ ба маънии қадимӣ. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Фиғонӣ з-ин назарбозӣ сиях шуд номаат, то кай
Хаёлат бар хати навхезу холи хоназод афтад.

**ХОЯГАЗАК** — ҷонваре ки ба хояи сутурон ва ҷонварон часпад ва хун бихӯрад. Ва зоҳиран иборат аз он аст. Ва дар баъзе аз кутуб ба маънии рутайлост, ки ақраби аҳвозӣ бошад. Ва ҳамин ба сиҳҳат пайваста. Шифоӣ гӯяд, байт:

Офати хоя ҳамчу хоягазак,
Душмани тирмор чун лаклак.

Ва тирмор навъе аз мор аст. Ва дар ин ҷо *киноя* аст аз қазиб.

**ХОРИ ТАРОЗУ** — хори оҳанӣ, ки дар тарозуи саррофон ва заргарон ва ҷавҳариён бошад, барои камоли эҳтиёти вазн, он чи бадон кашанд. Ва лиҳозо дар Ҳиндустон тарозуи мазкурро конта хонанд, ки ба маънии хор аст. Туғро гӯяд, байт:

Гули тика бар тоқи абрӯи ӯ,
Бувад хори мушкин тарозуи ӯ.

Ва тика (ба тои ҳиндӣ, ба ёи расида ва фатҳи кофи тозӣ) зеварест, ки болои абрӯ ба самғ часпонанд.



**ХОМӮШ** — ба маънии хомӯшӣ; Ализо гӯяд, чунонки дар «Тазкираи Насрободӣ» оварда, байт:

Ё рух манамо, к-аз ту фаромӯш кунанд.
Ё лаб бикушо, ки ҷумла хомӯш кунанд.

Ва ин на аз он ҷиҳат аст, ки **хомӯш** *мухаффафи* **хомӯшӣ**-ст, балки **хомӯш** ба ҳар ду маънӣ омада. Ва чун ба маънии сукут бисьёр кам мустаъмал аст, ёи масдарӣ зиёда гардад, **хомӯшӣ** низ гӯянд. Ва аз ин олам аст лафзи **меҳмон**, ки ба маънии зиёфат ва зайф ҳар ду омада. Ва чун дар замони қадим ба маънии зиёфат омада буд, ҳоло бисьёр кам, балки гӯё нест. Ёи масдарӣ изофа карда **меҳмонӣ** хонанд. Ва далели дигар барои маънии масдарӣ тавофуқи лисонайн аст. Чи дар асли ҳиндӣ **меҳмон** ба маънии тавқир ва таъзим аст. Ва низ **фаромӯшӣ кардан** бошад аз ту дар ин байт ба маънии фаромӯш кардан. Ва аз ин олам аст **миёнҷӣ**, ки ба маънии миёнҷигарӣ. Ва соҳиби ин амал ҳар ду омада, чунончи дар луғоти қадима навишта шуда.

**ХОНАБАРДӮШ** — муфлиси парешонгард; ва **хонадӯш** ба ҳазфи **бар**, низ ба ҳамин маънӣ. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Бар дӯш нест хона, ки дӯш аст хонаам,
Сомони хона бош мани хонадӯшро.

Лекин маълум нест, ки ин таркиб аслист ё синоъӣ.

**ХОЯ БАР ҚАЛЛААШ ҶАСТ** — ба маънии он ки хеле тарсид. Ва тарҷумаи ин ба ҳамин маънӣ ва ҳамин мақом дар Ҳиндустон низ ривоҷ дорад, чунонки гӯянд: «*Холӣ патол чарҳ гайӣ*». Лекин иборати ҳиндӣ дар олами худ хатост. Чаро ки **чарҳ гайӣ** ба маънии баланд шудан аст ва мехоҳад, ки **капол** бошад, ки иборат аст аз димоғ. Ва агар **патол** бувад, ки иборат аст аз таҳтуссаро ва агар **гайӣ** бувад, ки ба маънии фурӯ афтоданд бошад. Лекин чи тавон кард, ки ғалат шуҳрат гирифта ва ҳеҷ кас ҷӯёи таҳқиқи забони худ нест. Ва баъди танқеҳи бисьёр маълум шуд, ки ин иборат зоҳиран чунин бувад, ки «*Патолу чарҳ гайӣ*». Ва **патолу** ба забони панҷобии Ҳиндустон хояро гӯянд. Дар ин сурат саҳеҳ бошад. Ниҳояташ чун аҳли забон ба маънии **патолу** намедонанд, хояро бад-он мунзам карда, **патолу**-ро **патол** мегӯянд ва дар ғалат меафтанд.

**ХОЯ ГУЗОШТАН** — ва баъзе **тухм ниҳодан** низ овардаанд, ба маънии камоли тарсидан. Чунончи дар мақоми изҳори ҷубн ва номардӣ гӯянд: «*Рӯзе ки ҷанг воқеъ шавад, ҳазор тухм гузорӣ*». Ва **хоя ниҳодан** низ ба маънии мазкур. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Рӯзи ид асту бутон дар тухмбозӣ меҳрубон,
Эй дили бетоб, охир хояе хоҳӣ гузошт.

Лекин муаллиф гӯяд, ки дар ин байт маънии мазкур чандон часпон нест; ва санади **ниҳодан**. Салим гӯяд, байт:

Ҳамчу мурғе, ки ҳарзагард афтод,
Нест ҷое, ки хояе наниҳод.

Казо қила, лекин дар ин байт маънии мазкур чандон марбут нест.

**ХОҚАИ КОНИ МУМИЁЙ ВА СУРБ** — чизест мисли хок, ки аз кони мумиёӣ ва сурб бармеояд ва ниҳоят бадбӯ бошад. Ашраф дар ҳаҷви шахсе гӯяд, байт:

Хоки кони мумиёкву сурб,
Бӯи оруғи имтилову турб.

**ХОҚАИ ФИРӮЗА** — он чи аз кон дуруст ва бузург барояд ва нигини ангуштар ва ғайра созанд. Ва он чи реза аст, онро хока гӯянд. Туғро гӯяд, байт:

Хок чун хоки фирӯза даромад ба назар.
Баски гардид замин сабз чу фирӯза нигин.

**ХОНА РАВШАН ҚАРДАН** — *киноя аз* назъ ва ҳолати ҷон додан. Ваҳид гӯяд, байт:

Эътимоде нест бар умри ту чун нури чароғ.
Хона равшан мекунад, ин аст дастури чароғ.

**ХОҚАНДОЗ** — андохтани хок, то чизи ба дуздӣ рафтаро дузд дар он пинҳон бияндозад ва расво нашавад. Ва ин расм дар Ҳин-

дустон низ ривоч дорад. Туғро гӯяд, байт:

Хок бар хар тараф аз тӯдаи афлок андоз,
Нашавад ёфта он гумшуда бе хокандоз.

**ХАБАР** — маъруф; ва форсиён ба маънии хабардор низ оранд. Ҷалоли Асир гӯяд, байт:

Беҳушии шароби нигоҳат наёфтам,
Вақте хабар шудам, ки дил аз кор рафта буд.

Ва агар гӯянд **хабар шудам** ба маънии маро хабар шудааст, гӯям ин қисм таркибот дар каломи қудамо ҳар гоҳ омада бошад, муносиби мутааххирин набошад. Хусусан Мирзо Ҷалоли Асир, ки хушфорситар ва рангингӯтар аз ҳамаи мутааххирин аст, чунонки бар мутатаббеъ пӯшида нест.

**ХАБАРИ ҚАСЕ ГИРИФТАН** — маъруф; ва ба маънии амали шанеъ кардан бо касе низ. Ва чун бо ҳарфи **аз** мустаъмал шавад, ин маънӣ манзур набошад. Туғро гӯяд, байт:

Мо гаштаам бепову сар, аз ман намегирад хабар,
Он бут, ки пешам баҳри зар нохонда бисьёр омада.

Ва ин истилоҳи лутиёни вилоят аст. Ва ба сабаби шуҳрат гирифтан дар Эрон **аҳвол гирифтан** бар ин маънӣ мустаъмал, ҳарчанд ба маънии асл низ дар истеъмолоти аҳли камол меояд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ваҳшатзадагӣ бин, ки бурианд сарамро,
Ҷонон натавонист гирифтан хабарамро.

**ХУДО-ХУДО ҚАРДАН** — паноҳ ба худо бурдан. Туғро гӯяд, байт:

Худо-худо кунам аз касрати бутон шабу рӯз,
Ки дар миён нашавад гум раҳи худодонӣ.

Яке аз шуарои аҳди мо **худо-худо кардан** ба маънии бисьёр зикр кардани худо оварда, таоло шаънуху.

**ХУДОГИР** — касе ки ба балои осмонӣ мубтало шавад ва муаззаб гардад. Таъсир гӯяд, байт:

Маъне бар он ба хеш дари файз бастаанд,
Дуздад чу гӯши об худогир мешавад.

**ХУРДАҚОРӢ** — резакорӣ, ки устодони хотамбанд аз оч ва устухони дигар ҳайвонот бар сандуқ ва хонаи ойина ва дастаи корд ва амсоли он намоянд. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Қарда дар паҳлуи ман ҷо теғи миноранги ӯ,
Хурдакорӣ мекунад аз устухон ойинаро.

**ХАРРОТ** — лафзи арабист, ба маънии тарошандаи чӯб мутлақан; ва ба маънии шахсе ки чӯбро тарошида чизҳо созад машҳур. Ва бад-ин маънӣ **харрод** (ба дол) низ омада. Зуҳурӣ гӯяд дар «Рисолаи хони Халил», байт:

Марзро з-истиқоматаш харрод
Ранда кардаст каҷравӣ зи ниход.

Ва чун дар арабӣ нишоне аз ӯ нест ва ҳеч китоб мисли «Қомус» ва «Суроҳ» гувоҳӣ бар вуҷуди он намедиҳад, аз мисли Зуҳурӣ ҷои таааҷҷуб аст. Ва шояд форсиён ба сабаби он ки **то** ( ط ) дар муҳовараи эшон нест, ба дол бадал кардаанд, лекин ин бисьёр заъиф аст.

**ХАРИ ХУДРО ДАРОЗ БАСТАН** — *киноя аз* арзи таҷаммул ва изҳори шаън ва ба фароғбол гузарон кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Ба аҳли майкада зоҳид кунад навохонӣ,
Дароз баста чу танбӯр хуш хари худро.

**ХУРДАФУРӮШ** — касе ки шиша ва шона ва хармуҳра ва ғайра фурӯшад. Ва дар Ҳиндустон бисотӣ гӯянд. Шифоӣ гӯяд, байт:

Он хурдафурӯш аст, ки бар рӯи бисот
Аз чашм ду муҳраи аҷоиб дорад.

Ваҳид гӯяд, дар таърифи ӯ, байт:

Зи хурдафурӯшам дили зор сӯхт,
Ки ғамхӯрда шуд чун ба ҳечаш фурӯхт.
Зи ҳар ҷинс бинӣ дар он ҷо ҳуҷум.
Ба тартиби шоён чу дар дил улум.
Музайян шуда ҳамчу ҳусни бутон,
Зи ойинаву шонаву сурмадон.

**ХУРДАҚАЛАМ** — реза ки аз тарошидани қалам афтад. Таъсир гӯяд, байт:



Зи чашмат ар гули наргис занад ба гулшан дам,
Ба зери хок кунандаш чу хурдаҳои қалам.

**ХУРДА** — мутлақ зари кам аз зар, ки аз мубодилаи зари дигар, ки беҳтар аз он бошад таҳсил кунанд; ва ба маънии резапар, чунонки **хурдақалам**. Ашраф гӯяд, байт:

Зи ҷома соз сабуи шаробро хурда,
Кунун ки абр кунад сими обро хурда.

**ХАРҶИ ҲАСТУ БУД ОМАДАН** — баробар омадан ва мувофиқ низ. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Палоси ӯ ба гази каҳкашон бипаймудем,
Барои харҷаи мо харҷи ҳасту буд омад.

Ва ин истилоҳ зоҳиран аз хайётхона аст.

**ХАРҶИ РОҲ ШУДАН** — *киноя аз* мурдан дар роҳ ба сабаби шадоиди сафар. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ХИРСҚАН** — замине ки хирс онро канда барои будани худ сохта бошад. Ва ин низ аз муҳоварадонон ба таҳқиқ пайваста.

**ХАРОБОТ** — дар мустаъмалоти аҳли забон маҳалли фурӯхтани шароб ва ҷои бохтани қимор ва дигар мақосид мустаъмал аст. Чунонки ашъори акобир ва муҳовара гувоҳ аст. Ва аз ин байти Хоҷуи Кирмонӣ, байт:

То ба дӯшам зи харобот ба майхона баранд,
Сӯи риндони дари майкада пайғом диҳед.

Муғоирати куллӣ маълум мешавад. Дар ин сурат он чи баъзе гуфтаанд, ки харобот аам аст аз майхона фоида намекунад, чи маънии мустақим намешавад. Ва ба ҳар ҳол ин байт маҳалли бисьёр тараддуд, балки ҷои ҳайрат аст, фа таммал.

**ХАРАТ БА ЧАНД** — ин иборат дар мақоме гӯянд, ки касеро ҳеч кас напурсад ва муболоту эътино ба шаъни ӯ надошта бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Ғайрат дар ин чаман магар аз одамият аст,
Ҳаргиз касе нагуфт ба зоҳид, харат ба чанд?

**ХИЗОНАИ ТУФАНГ** — ҷое аз туфанг, ки борут дар он бошад. Ва ба ҳиндӣ кутҳӣ гӯянд, Салим гӯяд, байт:

То кай ба хизонаам диҳӣ ваъдаи зар,
Оташ ба хизонаи ту афтад чу туфанг.

Ва низ Шайдои Ҳиндӣ гӯяд, мисраъ:

Ёреву муҳрадореву соҳибхизонае...

**ХАСИ ШИША** — хасе ки дар сабаде гузоранд ва шишаҳо дар он ниҳанд, то ба ҳам хӯрда нашкананд. Туғро гӯяд, байт:

Хаси шишаат гар мусалло шудӣ,
Савоби намозат дуболо шудӣ.

**ХАСХОНА** — хонае ки аз хасҳо созанд ва дар тобистон обро бар он пошанд. Ва ин дар Ҳиндустон мутаъориф аст. Собиқ маълум буд, ки форсии Ҳиндустон аст, чи дар Эрон **хишхона** мавсум аст. Ва **хиш** навъе аз гиёҳ аст. Ва ҳоло **зоҳир** шуда, ки дар Эрон низ ҳаст. Фасеҳии Ҳиравӣ гӯяд, байт:

Осмон мотами хасхонаи худ гир, ки сӯхт
Оташи нолаи мо дашти шакебоиро.

**ХУШҚБАНД** — навъе аз илоҷи захм, ки *муқобили* **тарбанд** аст. Аввали илоҷ аст бидуни марҳам. Салим гӯяд, байт:

Абри баҳор баст сарчашмаи обро,
Захме ки дошт ҷӯи чаман хушкбанд шуд.

Дар ин байт итлоқи **хушкбанд** бар захм карда бинобар *маҷоз*.

**ХУШҚ** — маъруф; ва *маҷозан* ба маънии танҳо, ки аз ӯ ҳеч фоида нарасад. Салим гӯяд, байт:

Меомадем пухта зи майхона ҷоми хушк.
Дарьё ба ман мудом фиристад паёми хушк.

**ХИШТМОЛ** — касе ки хишт созад. Ваҳид дар таърифи ӯ гӯяд, байт:

Чу қолаб ба як мушти гил хиштмол.
Даҳони маро баст аз қилу қол.

Дар қадим **хиштзан** мегуфтанд. Шайх Саъдӣ фармояд, байт:

Ғулом обкаш бояду хиштзан.
Бувад бандаи нозанин муштзан.

**ХИШТБОД** — бодзани калон, ки ба ҳалқаҳои сақф ва ғайра овезанд. Ва ин дар вилоят ва Ҳиндустон марсум аст. Ва баъзе гӯянд ба арабӣ ҳар дуро мирваҳа гӯянд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ХИШТИ ҚИМОР** — хиште ки бар он каъбатайн ё буҷул андозанд. Ва дар Ҳиндустон онро бут гӯянд. Ваҳид дар таърифи хум гӯяд, байт:

Бибозанд ушшоқ сабру қарор,
Ба хишти сари хум чу хишти қимор.

**ХАСЛ** — он чи бар сари дов гузоранд. Туғро гӯяд, байт:

Чи сон дар нарди ишқи ӯ набозам хасли имонро.
Зи бенақшӣ ду шаш гар мезанам як хол меояд.

**ХАСЛ ХОНДАН** — гуфтани чизе дар бохтани қимор бувад, ки бар сари дов қабул кунанд. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Зи мо ба ғайри хиҷолат чи метавонад бурд.
Ҳарифи ҳирфа, ки ҷуз хасл кам намехонад.

**ХАСМОНА** — се маънӣ дорад: аввал ба маънии ғавр ва пардохти аҳвол. Ва ин зоҳиран аз олами ба маънии шафақат бошад, ки дар асл тарс аст. Дар ин сурат хасмона ба маънии тарбият хоҳад буд, ки ба таври душман бар аҳволи шахс назар карда, ӯро тарбият кунанд. Пас маънии алтоф ва меҳрубонӣ *маҷоз* бошад. Лекин санади он дар ашъори устодон дида намешавад. Дуввум ба маънии монанди душман. Ва ин муҳтоҷи санад нест. Севвум ҳариф. Шифоӣ гӯяд, байт:

Чора аз шишаи мо сарфа Шифоӣ набарад.
Ғолиб он пашша, ки хасмона ба мо афтодаст.

Ва низ Мир Наҷот дар «Гулкуштӣ» гӯяд, байт:

Нест ҳамзӯри ту хасмонаат аз ман бишнав.
Меравад ҳарза дар ин маъракаҳо гуфтушунуд.

Айзан байт:

Нест дар маъракаи куштии мардонаи ту.
Ҷастан аз дасти ту бо лақваи хасмонаи ту.

Айзан байт:

Даҳани танги ту хасмонаи гулбарги тар аст.
Даҳанат номи худо банд зи танги шакар аст.

Бидон ки алифу нуни **хасмона** барои нисбат аст. Яъне барои хасм, ки ҳариф бошад. Ва дар Ҳиндустон, ки шавҳарро хасм гӯянд, ҳамин лафз аст, ки тасарруф дар он кардаанд. Чи дар ин ҷо ба маънии ҳариф бе таклиф мутаҳаққиқ мешавад.

**ХИТОБ** — ба маънии изҳори ранҷиш ва бедимоғӣ. Чунонки аксар **итобу хитоб** бо ҳам гӯянд. Ва гоҳе танҳо **хитоб** ба маънии мазкур низ омада. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Додам аз ғунчаи лаъли ту хитобе, ки мапурс.
Лутфу қаҳре, ки магӯ бозу итобе, ки мапурс!

**ХАТТИ ҲИСОР** — доира ва мандал, ки азоимхонон гирди худ ё дигаре кашанд. Ва ағлаб истеъмоли ӯ бо лафзи ҳинд ё ҳинду бошад, зеро ки ин амал дар асл аз азоимхонони Ҳинд аст. Салим гӯяд, байт:

Чи содагист, ки холи лаби ту оҳири кор
Ба гирди хеш чу ҳинду хати ҳисор кашид.

**ХАТТИ ПОИ ҚАЛОҒ** — хатте ки бад навишта бошанд. Таъсир гӯяд, байт:

Дод аз хатти шикаста интиъоше табъи ӯ.
Зишттар бошад шикаста, чун шавад пои калоғ.

Ва аз ин байт мустафод мешавад, ки **хатти пои калоғ** таркиби тавсифист, на изофӣ.

**ХАТКАШӢ** — ба истилоҳи меъморон кашидани хутут аст бар атрофи тоқҳои иморат аз ҷиҳати **хушнамоӣ**. Чунончи дар Ҳиндустон низ марсум аст. Таъсир гӯяд, байт:

Дар ҷавонӣ дидаам шуд ҷилвагоҳи навхатон.
Хаткашӣ пеш аз сафедӣ кардаам ин хонаро.



**ХАТ(Т)** — мутлақ маъруф аст; ва ба *маҷоз* сабзаи наврустаи маъшуқ, балки ғайри маъшуқ низ. Ва ба маънии мактуб ва китобат низ. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Бо мо ба қадри хӯрдани обе вафо накард.
Гӯӣ ки тавбаномаи мо хатти кӯфӣ аст.

Ва низ Мавлавии Ҷомӣ гӯяд, байт:

Ба сабза бар лаби ҷӯ хатти тозае бидамид,
Ба тозагӣ хати ояндагони боғ расид.

Ва низ Ҳаким Шифоӣ гӯяд, абьёт:

Мактуби ман, ки боз пас орӣ, чи мебарӣ?
Қосид бирав, зи ҷониби ҷонон биёр хат.

Шавқам бағоят аст, Шифоӣ, к-аз изтироб
Ҳар дам ба сӯи ёр фиристад ҳазор хат.

Ва баъзе аз камтатаббуъони замонаи моро дар ин маънӣ инкор аст ва он хатост.

**ХАТТИ СИЁҲ** — хатти сабзи наврустаи маъшуқ; агарчи сабзхат шуҳрат дорад. Таъсир гӯяд, байт:

Наруста з-он рухи гулгун хати сиёх ҳанӯз,
Нахӯрда хусрави ҳуснат ғами сипоҳ ҳанӯз.

**ХАТТИ ДЕВОНӢ** — хатти шикастаи печдор, ки дар дафотири Эрон нависанд ва ҳамон ривоҷ дорад. Таъсир гӯяд, байт:

Зи бас ҳоли чаман дарҳам шуд аз афсӯси гесӯят.
Хати сунбул саропо хатти девонист, пиндорӣ!

Муаллиф гӯяд: дар ин байт ба ҷои **хатти сунбул** хатти райҳон муносиб аст вагарна **барги сунбул** бояд. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи печутоби нигаҳ васфи хатти ҷононро
Дар ин баёз навиштам ба хатти девонӣ.

**ХАТ БА ФУЛОН ЧИЗ ДОДАН** — иқрор кардан ба камоли он чиз. Ваҳид гӯяд дар таърифи ҳимори ҷинс, байт:

Агар нақши Аржанг агар сода ояд,
Ҳама хат ба хушхаттияш дода ояд.

**ХУТБАИ ОДАМ** — хутбаест аз хутбаҳои китоби «Наҳҷ-ул-балоғат». Асар гӯяд, байт:

Гар муҳотабро намебинӣ суханрас, во машав.
Хутбаи одам бувад назми дилорои сухан.

**ХАТТИ ПОКӢ** — навиштае ки дар Ҳиндустон онро **фориғхаттӣ** гӯянд. Ваҳид дар таърифи ҳаммом гӯяд, байт:

Дилаш буд з-олудагон дар шигифт,
Зи олудагон хатти покӣ гирифт.

**ХАТО ЗАДАН** — ба маънии хато кардан. Ваҳид дар таърифи даққоқ гӯяд, байт:

Чу бинӣ задухӯрди дилдорро,
Ҷабинбӯси он тифли навкорро,
Ки ҳаргиз зи тифлӣ хатое назад,
Ба ҷуз шишаи дил ба ҷое назад.

**ХУФТАН** — маъруф; ва низ олуда ва оғашта шудан. Чунонки кабоб дар намак хобидааст ва хуфта. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи ноз он шӯх чун сӯи дилам ошуфта мебинад,
Ба хуноби дилам тири нигаҳро хуфта мебинад

Ва низ ба маънии бастани шир, ки **ҷуғрот ва** мост гардад, чунонки дар баъзе аз кутуб марқум аст.

**ХИЛВАТИ БОСАФО** — номи ҷоест дар навоҳии Язд. Таъсир дар сифати он гӯяд, байт:

Нақше ки ба муддаъо нишаста,
Дар Хилвати Босафо нишаста.

**ХАЛАҶОНӢ** — лақаби паҳлавон, ки Муҳаммад ном дошт. Мир Наҷот дар таърифи куҳнасавор гӯяд, байт:

Пир гардид ҳамон азми ҷавонӣ дорад.
Халаҷонҳо ки ба дил аз Халаҷонӣ дорад.

**ХУМ** — маъруф; ва низ авзоре утукашонро. Ва он мисли сабуӣ бувад, ки ҷомаро бар он андохта уту кашанд. Ва дар Ҳиндустон сабуи калон бошад ва он ба кори об низ ояд. Ваҳид дар таърифи утукаш гӯяд, байт:

Ҳумаш дошт дар сар хаёли фасод,
Утукаш аз он даст бар дил ниҳод.

**ХУМТУНУКӢ** — тангҳавсалагӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Эй мухтасиби сангдил, ин хумтунукӣ
чист.
Шарманда шав, эй бехабар, аз рӯҳи
Фалотун.

Ва шояд ки **хумшиканӣ** (ба шини муъчама) бошад ва **хумтунукӣ** таҳрифи ин. Ва низ аз ин шеъри Камоли Хуҷандӣ ба маънии мухтасиб мустафод мегардад, байт:

Мазан, эй хумшикан, бар сӯфиён санг
Ки зеви хирқаат паймонае хаст.

Ва агар ба маънии ҳақиқӣ дар ин байт гуфта шавад, байт номарбут мешавад, фа ифҳам.

**ХАМӮШӢ** — *мухаффафи* **хомӯшӣ**; ва итлоқи он бар оташ ва шамъ агарчи дар асл *маҷоз* аст, лекин машҳур аст. Ба маънии аз гирья бозмондан низ омада. Лекин чун агар гирья бо навҳа ва зорӣ бошад, ин низ *маҷоз* бошад. Чунонки Салим гӯяд, байт:

Чун шамъи Салим ашкфишон аз азал
ояд,
Мушкил ки ба афсона тавон кард
хамӯшаш.

Ва лафзи *шамъ* барои ин маънӣ хуб воқеъ шуда.

**ХАМИРАСАНДАЛ** — давоест маъруф; бидон ки лафзе, ки дар охири он хои мухтафӣ бошад ҳақиқатан, чунонки дар алфози форсия мисли **хона** ва **шона** ва **хоҳ** маҷозӣ, чунонки хое ки дар охири алфози арабия бошад, мисли **хамира**, кудамо факки изофати он билошубҳа ҷоиз доштаанд, чунонки бар мутатаббеъ пӯшида нест. Ва баъзе мутааххирин низ ҷоиз доштаанд дар баъзе алфоз. Таъсир гӯяд, байт:

Бибин чон аст он ҳури бихиштӣ,
Хамирасандал аз ширин сириштӣ.

**ХАМЬЁЗАИ ЧИЗЕ КАШИДАН** — муштоқи он чиз шудан ва таманнои он доштан. Ашраф гӯяд, байт:

Зоҳид, биё ба боғ, агар май намекашӣ,
Хамьёзае бар обу алаф метавон кашид.

**ХАНДАИ ШОМ** — баъзе гӯянд иборат аз намудор шудани шом. Зулолӣ дар таърифи шаб гӯяд, байт:

Чунон аз тирагӣ гумкардаеам,
Ки субҳаш хандаи шоми адам зад.

Муаллиф гӯяд: **хандаи шом** бисьёр гӯшноошност, ҳарчанд аз хаёлоти Мулло Зулолӣ аз инҳо мустабъид нест. Агарчи назар ба намудор шудани ситораҳо саҳеҳ мешавад, лекин нусхаи саҳеҳа чунин аст:

Ки субҳаш ханда бар шоми адам зад.

Маънифаҳм медонад, дар ин сурат муболиғаи тирагии шаб ҳам бисьёр мешавад. Ба ҳар ҳол луғатдонӣ ба кор намеояд, суханфаҳмӣ мебояд.

**ХАНДИДАН БАР ФУЛОН ЧИЗ** — маъруф аст; ва дар мақоми нафрин ва дашном низ омада. Ваҳид гӯяд, байт:

Агар ошиқ аз боғ гул чида бошад,
Ба доғи дили хеш хандида бошад.

Ва низ дар муҳовара омада, ки фулон шахс бар (фулон)* ҷои зани худ механдад.

**ХАНДОН** — маъруф; *кинояаз* теғи дандонадор. Ваҳид гӯяд, байт:

Шодӣ аз пирони хамгардидақомат
баднамост,
Қимати шамшер кам гардад, чу хандон
мешавад.

**ХОБИ САЙЁД** — макри сайёд, ки худ хобида сайдро ғофил созад. Салим гӯяд, байт:

Пас аз мурдан магар бар хоки ман
афтад гузар ӯро,
Маро сад маслаҳат дар марги худ чун
хоби сайёд аст.

**ХУШ БОШАД** — ҷумлаест хабария, ки ба маънии иншоия ояд; яъне биё, ки амр аст аз **омадан**. Салим гӯяд, байт:

Мухтасиб чун ба дари майкада ояд,
гӯяд
Пири майхона, ки хуш бошад, агар ҷо
бошад.

Ва низ яке аз шуаро гӯяд, байт:

Масти нозиву сари хонахаробӣ дорӣ,
Аз сари кӯчаи мо мегузарӣ, хуш бошад.

**ХОБ БА ЧАРОҒ ГУФТАН** — он аст, ки чун хоби мухише ва парешон бибинад ва дар он вақт бедор шавад, хоби мазкурро пеши чароғ нақл кунанд. Гӯянд ки ин амал аз асари бадии хоби мазкур маҳфуз дорад. Таъсир гӯяд, байт:



Гулро бибинам ҳадиси рӯи ту кунам,
Монанди касе ки хоб гӯяд ба чароғ.

**ХУДРО ГУМ КАРДАН** — фаромӯш намудани мартабаи худ аст ва гузоштани қадам аст зиёда аз ҳадди худ. Ашраф гӯяд, байт:

Аз камарбанди мурассаъ шуд миёни ӯ
ниҳон,
Ҳар ки ёбад давлате, худро чаро гум
мекунад.

**ХУНИ ШИРИН ДОШТАН** — аз камоли болаззат будан. Ваҳдати Қумӣ гӯяд, байт:

Хуни ширин аст, Ваҳдатро худо осон
кунад,
Боз мушкил шуд, ки бо мо теғи нозаш
хӯ гирифт.

**ХУБҲО** — *ҷамъи* хуб, ки хубон низ гӯянд. Ва ба маънии бисьёр хуб низ. Иброҳими Адҳам дар ҳаҷви Хоҷаисломи номӣ гӯяд, байт:

Бархезаду хубҳо биг...д,
Бардораду розияш намояд.

**ХӮРДАНИ ЗАХМ** ва **ХАНҶАР** — маъруф; аввал маъруф аст, дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Мо тундхӯ чу шуълаи шамъем безарар,
Кас ханҷари кашидаи моро нахӯрдааст.

Махфӣ намонад, ки дар ин байт баёни лафзи **мо**, ки ҷамъ аст, лафзи **тундхӯ** муфрад воқеъ шуда ва он чи дар мавориди калом дида шуда, ҷамъ мебошад. Чунонки Ҳофиз фармояд, байт:

Мо муридон рӯ ба сӯи Каъба чун орем,
чун?...

Ва ин холӣ аз ғаробат нест.

**ХУНИ ФУЛОНӢ СУРХТАР АЗ ХУНИ ФУЛОНӢ НЕСТ** — яъне ин азизтар аз он нест; ва бар ин қиёс хокаш аз хуни фулонӣ беҳтар. Ва ин дар ҳолати тафзил ва аввал дар ҳолати мусовот мустаъмал бошад, дуввум аз аҳли забон ба таҳқиқ расида. Аввал Салим гӯяд, байт:

Ҳамраҳи нома фиристам дили худро
сӯяш,
Хуни ӯ сурхтар аз хуни кабӯтар худ
нест.

**ХУД** ва **ХЕШ** — мукаррар навишта шуда, ки аввал замири марфуъ, яъне мубтадо воқеъ мешавад ба хилофи дуввум. Ва ин дар каломи қудамо ёфта нашуда; ва дар каломи баъзе аз мутааххирон аст, ки хеш низ замири марфуъ воқеъ гашта ва холӣ аз тозагӣ нест. Шифоӣ гӯяд, байт:

Хеш бастам бар сари зулфе дили
ночизро,
Кардам ин қалби сияҳро боз дар кори
касе.

Ва низ Мулло Ҳотиф гӯяд, байт:

Ман номаро зи боди сабо пеш мебарам,
Қосид агар ба хам нарасад, хеш
мебарам.

**ХУДРО** — *мухаффафи* **худрой**; метавонад ки форсиҳарф бошад. Ва лафзи **ро** ба маънии барои бошад. Чунонки баъзе аз асотиза гӯянд, мисраъ:

Инсоф нест ин ҳама будан барои хеш...

Ва **худ** ва **хеш** аз як олам аст. Мирзоқулии Майлӣ гӯяд, байт:

Ту гирифторӣ ба роҳ имрӯз гӯё дидааст
З-он ки дирӯз ин қадар мустағниву
худро набуд.

Ҳозо ниҳоятуттаҳқиқ.

**ХУДКУШӢ** — ҷаҳди балеғ дар амре ва коре. Ва санади ин дар **кирмкушӣ** биёяд.

**ХУДҲИСОБӢ** — шинохтани ҳол ва рутбаи худ. Таъсир гӯяд, байт:

Чунон кашид маломат зи қадрдонии
хеш
Ки худҳисобии Таъсир худписандӣ шуд.

**ХУН КАШИДАН** ва **ХУН КАМ КАРДАН** — фасд намудан. Аввал маъруф аст, Туғро гӯяд, байт:

Минои май чу гашт тиҳӣ даст аз-ӯ
бидор.
Осудагӣ зарур бувад хункашидаро.

Дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Мустаҳақро з-ин бахилон чашми эҳсон
доштан,
Ҳамчу хун кам кардани фассод аз
Рӯйинтан аст.

Фақир Орзу гӯяд, ки: агар ба ҷои лафзи **эҳсон** «резиш» дар ин шеър бошад, ниҳоят муносиб аст.

**ХОЧА МАРВОРИД** — ҳиндуе буд дар Сифоҳон кукнорӣ ва яшмӣ, ки ба камоли парешонӣ зиндагонӣ мекард. Ашраф дар ҳаҷв гӯяд, мисраъ:

Не кальёни Хоҷаи Марворид....

**ХУН БА ЧАБИН МОЛИДАН** — расмест, ки додхохон хуни шахси қатилро бар чабин молида, пеши хоким меравандва ӯ дод медиҳад. Таҷаллии Лоҳиҷӣ дар «Тазкираи Хайрободӣ» манқул аст, байт:

Намонд аз гирьяи бисьёр дар дил он қадар хунам,
Ки гар хоҳам ба расми додхоҳон бар чабин молам.

**ХАВОС(С)** — *муқобили* авом; ва баъзе гӯянд форсиён дар маҳалли муфрад истеъмол кунанд, ба маънии хидматгор. Ва ба ҳамин маънӣ дар ҳиндӣ мустаъмал аст. Урфӣ гӯяд, мисраъ:

Обдорат абри найсону хавосат офтоб...

Муаллиф гӯяд: агар ин аст санади истеъмоли форсиён, пас хатост. Чаро ки ин лафз мустаъмал дар Ҳиндустон аст, чунонки ривоҷ дорад. Урфӣ дар ин байт алфози мустаъмалаи дарбори салотин ва умарои Ҳиндустон оварда. Агар санад мустаъмали Ҳиндустон аст, пас барои аввал санад бошад.

**ХОҶА** — маъруф; дар Турон дохили алқоби содот аст. Ва ба маънии ғуломи хасӣ низ истеъмол ёфта. Агарчи машҳур бар ин маънӣ хоҷасарой аст. Ашраф дар таърифи савдогар гӯяд, байт:

Зи хайли хоҷа чандон дар рикобаш,
Ки ояд хоҷа савдогар хитобаш.

Ва дар Ҳиндустон ба муносибати маънавӣ аз ҷиҳати тамиз, алифи хоҷаро, ки алқоби азизон бошад, ҳазф карда хӯҷа нависанд ва хонанд.

**ХУШҒИЛОФ** — теғ ва ханҷар ва амсоли он, ки худ ба худ аз ниём барояд. Туғро гӯяд, байт:

Зи хушғилофии теғи ту чарх медонад,
Ки мешавад сагу мардум дунора ҳамчу хиёр.

**ХОБ БАРДОШТАН АЗ ЧАШМ** — ба маънии бедор кардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Шаби ҳиҷрони ту чун ин дили бетоб бардорад,
Зи чашми сурати маҳмил фиғонаш хоб бардорад.

**ХӮРДАНИ КАСЕ БАР КАСЕ** — мулоқот намудан. Туғро дар ҳаҷви Салим гӯяд, байт:

Назми шайдо гашта торочи Салим,
Турфа дузде хӯрд бар дузде дигар.

**ХУН ШУДАН** — ҳалок шудан ва кушта гардидан. Ваҳид гӯяд, байт:

Хун шуд нигаҳ аз ҳасрати рӯи ту ба чашмам,
Чун мурғи гирифтор, ки дар дом бимирад.

**ХОҶАГӢ ТАНХОҲ КАРДАН** — талаб кардан. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Чу зар ба қарз диҳӣ хоҷагӣ макун танхоҳ,
Ба қарздор маёмӯз бададоиро.

**ХОНДАНИ МАЗМУН** — баён кардани маънӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Эй мухаттат, ҳукми қатл овардаӣ, сарро бихон,
Дил мабар, гар мебарӣ, мазмуни ин хатро бихон!

**ХУН АЗ ТАРФИ ДОМАН ШУСТАН** — шустани тарфи доман аз хун. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи тарфи домани худ хунам ин ки мешӯӣ,
Зи дасти мост, ки дураш кунӣ, чӣ мегӯӣ?!

**ХАЁЛИ БАНГ** — таваҳҳум ва хаёле, ки аз хӯрдани банг одамиро пайдо шавад. Таъсир гӯяд, байт:

Бо лаъли майпарасти ту бошад хаёли банг,
Ҳар ҷо ҳадиси шаккари Бангола меравад.

**ХЕРӢ** ва **ХЕРУ** — гулҳои маъруф, чунонки дар кутуби луғати қадима мастур аст. Лекин дар ин ду байти Туғро ба фатҳ (яъне хайрӣ)* маълум мешавад, байт:

Дар кафи хайрӣ дирам чун нақши бар девор монд,
Ғашт охир аз гули бехайрии худ шармсор.

Ва низ ӯ гӯяд, байт:

Гули хайрӣ зи шарорат ба сарам чун наравад,
Ки зи хайрияти худ карда ибо дар Кашмир.[54]



## БОБУДДОЛИ МУҲМАЛА

**ДОҒГОҲ** — ҷоест ки аксари аҳли ҳирфа, балки паҳлавонон аз он ҷо маншури амали худ ҳосил кунанд дар Эрон. Аз оломи чапутраи Ҳиндустон. Ва ин муҳовара аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДОМАН БОЛО ЗАДАН** ва **ДОМАН БАР МИЁН МУҲКАМ КАРДАН** — баршикастани доман бар камар ва банд кардани он дар банди камар ба азми саворӣ ё коре дигар. Салим гӯяд, байт:

Дар рикоби он савори чуст меҳоҳад равад,
Сарв доман варна аз баҳри чӣ боло мезанад?

Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Муддаъӣ хуш кард муҳкам бар миён домони саъй,
Кувваташ бодо, ки гирад сахт домони туро.

**ДОВИ АВВАЛ** — ба истилоҳи қиморбозон мартабаи аввал аст.

**ДОНА КАРДАН** — ҷудо кардан ва парешон намудан. Ва ин ҳар ду аз муҳоварадонон ба таҳқиқ расида.

**ДОИРА КАШИДАН** — он бошад, ки соиле ё ғайре барои соил коғазе мудаввар бинвисад ё шакли доира кашад ва ба номи ҳар яке чизе бинвисад ё бинвисонад. Ва ба ҳиндӣ онро чанда гӯянд. Ва ин тарҷумаи доира аст. Салим гӯяд, байт:

Дар базми замона бенавоям, эй кош
Мутриб зи барои ман кашад доирае.

**ДОНАИ САМУР** — пӯсти самур. Ашраф гӯяд, байт:

Ба ҷома тан надиҳад ҳусни пурғуруур туро,
Ки доми зулф бувад донаи самур туро.

**ДОРУДАСТА** — қавму қабила. Ашраф гӯяд, байт:

Майхонае марост, ки як ҷуръае аз он
Мансуру дорудастаи туро кифоят аст.

**ДОРУ КАШИДАН** — наво кашидан. Ва ин лафз дар Эрон бисьёр ривоҷ дорад. Ашраф гӯяд, байт:

Ба мастӣ бувад пайкараш нарму соф,
Қи аз майкашӣ карда дорукашӣ.

Ва лутфи дигар аст, ки дору дар Ҳиндустон шаробро гӯянд. Дар ин тақдир ба ҳисоби аҳли Ҳинд ин шеър бомазатар хоҳад буд. Манзури шоир низ ҳамин аст. Ва низ дору ба маънии борути туфанг бошад. Ва дар Ҳиндустон низ ӯро дору гӯянд. Ваҳид дар таърифи туфанг гӯяд, байт:

Намояд ҳакими масеҳомизоҷ,
Зи доруи ӯ душманонро илоҷ.

**ДОҲИ АРАБ** — канизи мардуми араб. Ва чун маънишати ин мардум танг бошад, лиҳозо инҳо бисьёр парешонаҳвол бошанд. Ва лиҳозо дар форсӣ парешон ва харобӣ доҳи араб масал гашта. Туғро гӯяд, байт:

Хӯрда сад раҳ бар замин аз ахтари доҳи араб,
Дар макоми рӯзи толеъ кавкаби номардро.

Ва низ дар ҳаҷви Шайх Муҳаммад хотуни араб гуфта нест. Хотуни араб нест, ки доҳи араб аст.

**ДОҒИ ПАНҶА** — навъе аз доғ, ки бар кафали аспон кунанд. Ва зоҳиран доғи мазкур махсуси аспони салотини Сафавия буд. Аглаб ки ишорат бошад ба панҷ тани пок алайҳимуссалом. Ваҳид дар таърифи аспи шоҳ Аббоси Сонӣ гӯяд, байт:

Гумон кард он ки доғи панҷааш дид,
Ки сар барзад зи тарфи кӯҳ хуршед.

**ДОҒ БАР РӮИ ЯХ НИҲОДАН** — озор додани шахсе ки ба овози соҳиби ин амал мутааззӣ шавад.

Ва ин аз муҳовара ба таҳқиқ пайваста.

**ДОМАНИ ПАХЛУДОР** — домани фарох, ки оламе аз он фоидаманд гардад ва дар зоҳир аз-ӯ фориғ ба назар оянд. Мулло Рафъй, ки аз шуарои қарордодаи Эрон аст, гӯяд байт:

Домани давлати ҳусни ту чи пахлудор аст,
Тукма то банди қабо аз ту фароғатдор аст.

**ДОМАН ҶАМЪ ҚАРДАН** ва **ДОМАН ЧИДАН** — маъруф; ва дуввум машҳур аст. Аввал Ваҳид гӯяд, байт:

Домани худро ба ранги домҳои зоҳидон
Ҷамъ аз дунъё барои сайди мардум кардаанд.

**ДАР ГИРЕБОН АНДОХТАН ТИФЛЕРО** — ба фарзандӣ бардоштан тифлеро. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи дил зоида тифли ашки чашм аз хеш медонад,
Чу фарзанде, ки андозанд мардум дар гиребонаш.

**ДОМАНЧОК** — зан ва марде, ки дар тифлӣ таайюн ва тақаррури никоҳи эшон шуда бошад. Чи дар вилоят марсум аст, ки ин қисм муқаррар шавад, домани ҳар дуро чок месозанд. Ва ин аломати амали мазкур аст. Ин маънӣ аз сиқа ба субут расида.

**ДАР ПОИ ШУТУР АФГАНДАН** — *киноя аз* рам додан. Аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДАР САФҲА НАВИШТАН** ва **ГУФТАН** — ба як маънист. Дуввум маъруф, аввал Салим гӯяд, байт:

Дар сафҳа Салим аз ту чӣ гӯяд, ки нагунҷад
Як нуқта зи васфи ту ба ҷуз ду гули коғаз.

**ДАРОМАД** — маъруф; ва низ ба маънии омадӣ зар ва онро мадохил низ гӯянд. Асар гӯяд, байт:

Бе даромад нест тири таънро гаштан ҳадаф,
Медиҳӣ гар тан ба пайкон пули марҳам мерасад.

**ДАРГИРИФТАН** — сӯхтан; ва ба *маҷоз* ба маънии баробар кардани суҳбат. Салим гӯяд, байт:

Мужда ёронро, ки ёр аз дасти мо соғар гирифт,
Дар миёни шуълаву хошок суҳбат даргирифт.

**ДАР ХУН ТАПИДАИ МО** — ба маънии мо дар хун тапидаем; ва ин иборатро бад-он сабаб овардаем, ки изофа ба ёи изофат ом аст ба сӯи хос. Ва омман шуррохи кутуби форсӣ изофаи ташбеҳиро изофати баёнӣ гӯянд, мисли: *нойи гулӯ* ва *табли шикам*. Пас аз ин олам аст он чи Қосими Девона гуфта, байт:

То қофиласолори ҷунун фоли сафар зад,
Девонаи мо домани саҳро ба камар зад.

Масали дар хун тапидаи мо. Туғро гӯяд, байт:

Дар ошиқӣ надорем ранге зи сурхрӯӣ,
Монад ба сурхрӯӣ дар хун тапидаи мо.

**ДАР ХОНАИ ФИКР РАФТАН** — дар фикри шеър будан. Таъсир гӯяд, байт:

Меравад ҳар ки на бо ёд чу дар хонаи фикр
Сахтие нест, ки шеъраш ҳама байтуссанам аст.

**ДАР БАР РӮИ ҚАСЕ БАСТАН** ва **ДАР БАР САРИ ЧИЗЕ БАСТАН** ва **ДАРВОЗА БАР РУХ ҚАШИДАН** — чунонки ба маънии аввал маъруф; ва дуввум Алӣ Нақии Гумраҳ гӯяд, байт:

Бар захми ҷигар пунбаи марҳам нанисанданд,
Расм аст, ки дар бар сари бемор набанданд.

Чун аввал шуҳрат дорад, эҳтимоли ғалати котиб дар ин ҷо шуда, ки мирзо ба ҷои рух навишта. Севвум Шонӣ гӯяд, байт:

Ишқи ту шаҳрбанди вуҷудам фурӯ гирифт,
Ман бар рухи хаёли ту дарвоза мекашам.

**ДАР ЗЕРИ САРИ ФУЛОН ҚАС ФУЛОН ЧИЗ** — яъне ба ихтиёри ӯст. Ва ин маънӣ дар маҳалли зулму ситам истеъмол кунанд. Ва лиҳозо гӯянд: *татимма дар зери сари фулонист*. Таъсир гӯяд, байт:

Бар шишаи ҳар дил, ки расидаст шикасте,
Дар зери сар он турраи мушкини кулоҳ аст



**ДАРЬЁЧА** — ҳавзи калон, ки умаро ва салотин дар боғҳо ва хонаҳо созанд. Ашраф гӯяд, байт:

Дарьёчаест дасти каримони рӯзгор,
Гар рӯи соилон бувадаш обшорхо.

**ДУРДМОҲ** — айёми охири моҳ. Ашраф гӯяд, байт:

Кунун ки бодаи софи тараб ба ҷоми ман аст,
Чу дурдмоҳи сафар муҳтасиб сабушикан аст.

**ДАРБАСТА** — *киноя аз* итмом. Ваҳид гӯяд, байт:

Гарчи ҳаргиз як сухан бо ман намегӯяд зи шарм,
Боғи ҳусни бешарикаш боли ман дарбаста аст.

Бидон ки дарбаста метавонад, ки дар асл дарбаст бошад, ки ҳо дар охир зиёда карда бошанд. Ё дарбаст *мухаффафи* дарбаста бошад, чунонки мазҳаби баъзест.

**ДАРОВЕХТАН БА ҲАМ** — бо ҳам чанг кардан ва ба ҳам пайвастан дар ҷанг. Ҳаким Рукнои гӯяд, байт:

Миёнҷӣ ар накунад, офтоб пас чӣ кунад?
Масеҳи мову фалак чун ба ҳам даровезанд.

Муаллиф гӯяд: зобитаи форсиён чунин аст, ки дар ҳолати атф риояти маътуф алайҳи кунанд. Балки агар замири мутакаллим дар он бувад, ҳарчанд маътуф ҳам бошад, риояти ҳамин мутакаллим кунанд. Масалан агар бигӯянд, ки: мову ту сиғаи мутакаллими маъағайр оранд ва ҳамчунин агар туву мо бувад, риояти мазкур манзур бошад. Ва ғайр аз ин дар муҳоварот дида нашуд, магар дар байти мазкур мову фалак ба ҳам даровезанд, оварда. Ва қофияи он ангезанд ва мерезанд аст ва ин камоли ғаробат аст.

**ДАР РОҲ БУДАНИ НУКТА** — наздик будани ҳарфи тоза ва ғариб ба гуфтан; ба маънии наздик бошад агар бигӯянд. Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Ҳаққи ёрҳои собиқ гар набастӣ роҳи нутқ,
Дар раҳи об он чи гуфтӣ нуктае дар роҳ буд.

**ДАР РИКОБ АНДОХТАН** — ҳамроҳи савории худ гирифтан касеро пиёда. Салим гӯяд, байт:

Чун Салим оҳир савори ту мани гардун шудам,
Аҳтаронро чун маҳи нав дар рикоб андохтам.

**ДАРБАЧА** — дари хурд, ки дарича (ба ёи маъруф) низ гӯянд. Ва ҳамин шуҳрат дорад ва аввал холӣ аз ғаробат нест. Туғро гӯяд, байт:

Рӯзу шаб дарбачаи машриқу мағриб боз аст,
Варна аз тангии ин хона нафас мегирад.

**ДАР КОСА НИМКОСА ДОШТАН** — таъбия кардани чизе дар чизе аз роҳи фиреб; ва бад-ин маънӣ зери коса нимкоса доштан низ омада. Туғро гӯяд, байт:

Зи моҳи чордаҳ ҳаргиз напурсад он ҳилолабрӯ,
Ки чандин нимкоса зери як коса чаро дорад.

Ва дар шеъри Муфиди Балхӣ дар ин коса нимкоса (ба ҳазфи ёи тахтонӣ) низ дида шуда.

**ДАР БАНДИ ҚАСЕ БУДАН** — ба ихтиёри касе будан. Таъсир гӯяд, байт:

Бувад дар банди шӯхиҳои аъзои ту дил берун,
Чу найшаккар ҳаловат бар саропои ту мезебад.

**ДАРД ЧИДАН** — дур кардани дард; ва он машҳур аст. Ва бардоштани бемории маризи дигар бар худ. Ваҳид гӯяд, мисраъ:

Ҳамчу беморе, ки чинад дарди беморе Ваҳид...

**ДАР ДАРИ ГӮШ** — ғулом ва ҳалқабагӯш. Муфиди Балхӣ гӯяд, байт:

Садаф даҳони туро бандаест дар дари гӯш,
Ғуломи хатти сиёҳат сияҳбаҳор бувад.

Муаллиф гӯяд: ин хатост; чи дар дари гӯш сифати бандааст, на ба маънии банда. Ва дар муҳоварот ба маънии мазкур наёмада.

**ДУРУШТ** — ноҳамвор, ки ба арабӣ хашин гӯянд (ба хои муъҷама ва

шини нуқтадор ва нун). Ба маънии гирон низ омада. Ашраф гӯяд, байт:

Якеро тан аз зарби гурзи дурушт
Ба зери сипар монда чун локпушт.

**ДАР ҚАЛАМ ГИРИФТАНИ НОМ**— *киноя аз* ёд кардани касе ба навиштан. Шонии Такаллу гӯяд, байт:

Ба ҷурми ин ки дилам нимкуштаи ишқ аст,
Фиришта номи маро дар қалам намегирад.

**ДАРДИ ДИЛ ҚАРДАН** — ба маънии бекарорӣ намудан. Мавлавии Ҷомӣ фармояд, байт:

Бад-ин сон дарди дил бисьёр мекард,
Ба Юсуф шавқи худ изҳор мекард.

Ва низ Вахид гӯяд, байт:

Сухан бигуфтани мо бо ту гарм дарди дил аст,
Ки гуфтаанд ҳадиси нагуфта медонӣ.

**ДАРЬЁ** — маъруф; ва *киноя аз* фарҷи занон. Ашраф гӯяд, байт:

Куталхо дар-ӯ чун сурини занон,
Ки дарьё бувад дар нишебаш равон.

**ДАРАХТИ ФОЗИЛ** — дарахте ки дар роҳ воқеъ шавад. Мусофирон бар он банди ҷома ё латтаи дигар баста ё андохта бошанд барои таҳсили мурод. Чи ӯро маскани ҷин пиндоштаанд. Ва аз касрати ин амал дарахти мазкур ба сурати жандапӯше барояд. Ва онро дар ҳиндӣ пиргадриё гӯянд. Ашраф дар таърифи шахсе гӯяд, байт:

Чароғи субҳгоҳӣ аз хамӯшӣ,
Дарахти фозилӣ дар жандапӯшӣ.

**ДАР ЁД ДОШТАН** — ба хотир доштан; ва мутаъорифи ёд доштан аст (ба хазфи калимаи дар). Ва ҳамчунин ба ёдам нест, ки ёдам неет шухрат дорад. Салим гӯяд, байт:

Бар гуфтаи аҳбоб басе гӯш ниходем,
Ҳарфе нашунидем, ки дар ёд набошад.

**ДАРЬЁ БА ҶӮИ ХЕШ БАСТАН** — аз қарори обро ба ҷӯӣ бастан, яъне обро ба ҷӯи худ овардан, ки ҳамеша омада бошад ва ба ҷои дигар наравад. Роқим гӯяд, байт:

Мавҷи гавҳар мезанад аз бахри пуршӯри сухан,
Хома, Роқим, турфа дарьёе ба ҷӯи хеш баст.

**ДАРГИР ШУДАНИ СУҲБАТ** — даргирифтани суҳбат ва баробар кардани он. Таъсир гӯяд, байт:

Дида то бастам хаёли он парӣ тасхир шуд,
То ба гул ин даргирифтам суҳбатам даргир шуд.

**ДАРПӮШИДАН** — ба маънии дарбастан. Вахид гӯяд, байт:

Чу чашми хеш дарпӯшидаам бар фитнаи даврон,
Нагирад ашк ҳаргиз киштвари мижгонхисоронро.

**ДАР ОТАШУ ОБ БУДАН** — *киноя аз* тасдеъ ва ташвиши бисьёр. Вахид гӯяд, байт:

Чунон дар оташу об аст шамъ аз ғами хиҷрон,
Ки ҷонсупории парвона дар шумор наёяд.

**ДАРГАРДИДАН** — ба маънии афтодани иморат. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ДАР ХУД ФУРӮ РАФТАН** — мутафаккир ва ҳайрон гаштан. Вахид дар таърифи фил гӯяд, байт:

Дар оҳан чунон гум шуд ин ҷангҷӯ,
Ки дар худ фурӯ равад кӯҳи оҳан фурӯ.

Нақл аст, ки Мулло Муҳаммадбоқири Маҷлисӣ, ки аз уламои қарордодаи Эрон буд, дар роҳе мегузашт, иттифоқан пой дар наҷосат олуда шуд. Чун обе ҳозир набуд, мавлавӣ дар он ҷо ҳайрон бистод. Ва қазоро лутӣ бар сарвақти ӯ ворид шуд ва гуфт, ки охунд чи ба худ фурӯ рафтаӣ? Охунд бағоят бедимоғ шуд ва ҷавоб надод.

**ДАР ТАҲ** — ба маънии дар миён низ омада, масалан: дар таҳи майхона ба маънии дар миёни майхона. Чунончи дар «Танбеҳул-ғофилин» навишта шуда. Ва Хоқонӣ гӯяд, байт:

Дар ҳама пилаи фалак, пилавари замонаро
Нест ба бахти хасми ту доруи дард мудаббире.

**ДАР ТАҲИ ДӮЗАХ** — бе такаллуф саҳеҳ аст, чаро ки қаър-аш собит аст. Ва зоҳиран таҳибозорӣ ба маънии шахсе ки дар бозор бошад, аз ҳамин маънӣ маъхуз аст.



**ДАРЕҒ ХӮРДАН** — ба маънии афсӯс хӯрдан. Вахдати Қумӣ гӯяд, байт:

Дар дафъи ман зи ғайр кашӣ бори ихтилот,
Бар вазъи хешу ҳоли ту яксон хӯрам дареғ.

**ДАРДХӮР** — соҳибдард ва дардманд. Вахид гӯяд, байт:

Бувад чун нигин ин дили дардхӯр,
Ки паймонааш бошад аз хеш пур.

**ДАРЬЁИ ЛАНГАРДОР** — иборат аз дарьёи муҳит, ки обаш равон нест. Соиб гӯяд, байт:

Ишқ меорад дили афсурдаи моро ба шӯр,
Тарф аз тӯфон бувад дарьёи лангардорро.

Ва ба *маҷоз* бар наҳре калони бас-та низ итлоқ тавон кард, мисли: Баҳри Хоразм ва Обискун ва амсоли он.

**ДАР ОСТИН ДОШТАН** — *киноя аз* мавҷуд ва муҳайё доштан. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДАР АРАҚ АФТОДАН** — бисьёр шарманда шудан. Вахид гӯяд, байт:

Аз шарми Хизр оби бақо дар арақ фитод,
Умри мазорияш шаби ҳиҷрон дароз кард.

**ДУЗДИ ҲИНО** — сапедӣ, ки баъди бастани ҳино дар дастҳо бимонад. Ва ин ба сабаби хутут ва нуқуши даст бошад. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДУЗДИ ТАРОЗУ** — касе ки дар вазн дуздӣ кунад ва санги кам дошта бошад. Ва санади ин дар лафзи санг биёяд.

**ДАСТИ ЧИНОР** ва **ПАНҶАИ ЧИНОРАҚ** — барги чинор, ки ба шакли панҷаи одамӣ бошад. Салим гӯяд, байт:

Бар ман гузашт сарве в-аз шавқи доманаш
Ҳамчун чинор дасти ман аз корубор шуд.

**ДАСТУ ДАҲАН БА ОБ ҚАШИДАН** ва **ДАСТУ ДАҲАН ОБ ҚАШИДАН** — шустани дасту даҳан аст. Ва ин ағлаб, ки мувофиқи мазҳаби имомия бошад, ки барои татҳир даҳанро низ ба об ғӯта диҳанд. Ва ин ҳар ду аз муҳоварадонон ба таҳқиқ расида.

**ДАСТУ ПО ХУШК ШУДАН** — маъруф; ва низ бе ҳиссу ҳаракат шудани дасту по. Салим гӯяд, байт:

Аз хаёли ӯ маро обе ба рӯи кор буд,
Панҷаам бе мӯи ӯ шуд ҳамчу дасти шона хушк.

**ДАСТ ФУРӮ КӮФТАН** — ҳамон даст ба бозу задан, ки расми паҳлавонон аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Чун гул аз боди сабо он гули гулзори умед
Дасту по ҳар ки фурӯ куфт, дигар куфт надид.

**ДАСТ ДАСТИ ӮСТ** — ва бар ин қиёс давр даври ба маънии ҳукми ӯст. Пас даст дар ин ҷо қудрат бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Ба даст дасти бути хештанпарасти ман аст,
Ҷаро ба хеш наболам, ки даст дасти ман аст.

**ДАСТ БА ЗЕРИ ЗАНАХДОН ДОШТАН** ва **ДАСТ БА ЗЕРИ ЗАНАХ СУТУН КАРДАН** ва **ДАСТ БА ЗЕРИ СУТУН КАРДАН** — *киноя аз* ҳолати фикр ва ҳайрат. Аввал чунонки яке аз шуарои муосирин гуфта, мисраъ:

Шохи гул дастест дар зери занахдон ғунҷаро...

Ва низ Вахид гӯяд, байт:

Ғунча даст аз шох дар зери занах дорад, Вахид,
Ҳар киро дидем аз соҳибдилон дар фикри ӯст.

Дуввум Урфӣ гӯяд, мисраъ:

Дасти муҷарradот сутуни занах шавад...

Севвум Содиқбеги Содиқӣ тахаллус, ки шоири муаззизи Эрон аст, гӯяд байт:

Ба бистар афганад бемории ишқат Масеҳоро,
Сутуни сар кунад эъҷози ҳуснат дасти Мусоро.

**ДАСТКАҶӢ** — дуздӣ; аз олами дастбурд аст. Исои Фавҷӣ гӯяд, байт:

Эй зулф, мабар дили касонро,
Ин дасткаҷӣ зи сар бурун кун!

**ДАСТ БА БОЗУ ЗАДАН** — вазъест, ки паҳлавонон дасти худ дар вақти куштӣ гирифтан бар бозу зананд. Ва **даст фурӯ кӯфтан**, чунонки гузашт ҳамин аст. Туғро гӯяд, байт:

Дар куштӣ тарки ҳавас бо дев гуфтам рӯ ба рӯ.
То пушти дил гардад қавӣ, дасте ба бозу мезанам.

**ДАСТ БА САР КАРДАН** — аз сар во кардан ва рухсати видоъ намудан. Ашраф гӯяд, байт:

Роздорӣ набувад шеваи зоҳид чу сабу.
Аз дари майкадааш даст ба сар бояд кард.

**ДАСТИ ЧАРБ БАР САР ҚАШИДАН** ва **ДАСТ ДАР РАВҒАН ДОШТАН** — ба маънии молдорӣ. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДАСТПОЧА ҚАРДАН** ва **ШУДАН** — ба маънии музтариб кардан ва шудан. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Он ки аз ишқ почан тупбон
Пираҳан чок карда то домон.

Бар сар кулаҳ аз чи хун накунад,
Почааш дастпоча чун накунад.

**ДАСТАК** — маъруф; ва низ коғази машҳур. Ва бад-ин маънӣ дар Ҳиндустон низ ривоҷ дорад. Таъсир гӯяд, байт:

Таъсир дар хизона доғ аст аспи ман,
Нақди маро чи ҳоҷати тумору дастак аст.

**ДАСТПЕЧ** — дастовез. Таъсир гӯяд, байт:

Воиз, макун мусофаҳаро дастпечи зуҳд.
Қай худфурӯш даст ба даллол медиҳад.

**ДАСТУ ДИЛ САРД ШУДАН** — бекор шудан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Дасту дил сард аст аз кори ҷаҳон ин зиндаро.
Зинда гуфтам хешро бишнав газофи бандаро.

**ДАСТИЧАПӢ** ва **ДАСТИРОСТӢ** — истилоҳи қиссахонон аст. Чунонки дар «Қиссаи Ҳамза» марқум аст, ки паҳлавонони курсинишин ду қисм буданд: яке бар дасти рости Ҳамза менишастанд ва дуввум бар дасти чапи Молики уштур, ки номи паҳлавонест аз қиссаи мастури дастичапӣ аст. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Дар қиссаи Ҳамза гаштаам дастичапӣ.
Холис на барои Молики уштур буд.

Лутф ин аст, ки Молики уштур номи тобеъиест аз шиъиёни ҳазрати амирулмӯъминин каррамаллоҳу ваҷҳаҳу. Ва низ номи паҳлавонест аз «Қиссаи Ҳамза», чунонки гузашт. Пас ба сабаби иштирок лутф ба ҳам расонид.

**ДАСТ АЗ ЛИБОС БУРДАН** ва **ҚАШИДАН** — пӯшидани ҷома ба он вазъ, ки даст дар остине кунанд барои соати нек ва боз бароранд ва пӯшидани он бар вақти дигар бигзоранд. Ва ин дар Ҳиндустон низ марсум аст. Таъсир гӯяд, байт:

Ҷомаи ҳастӣ ба тан баҳри қаноат кардаам.
Даст бурдан з-ин либос аз баҳри соат кардаам.

**ДАСТГОҲ** — ба маънии сармоя; ва ба маънии масхара низ. Таъсир гӯяд, байт:

Эй зи шарми оразат моҳ аз калаф рӯяш сиёҳ.
Пеш•• рӯят офтоб аз панҷаи худ дастгоҳ.

**ДАСТИ ХАР** — к...и хар; Шифоӣ гӯяд, байт:

Дар он қатор аҷаб бухтиёни бадмастанд.
Ки борашон сари фил асту дасти хар сарбор.

Ва лиҳозо дар каломи қудамо ба маънии дашном омадааст.

**ДАСТ ЗЕРИ ШОЛ БУРДАН** — ташхис ва қарор додани қимат. Мутлақан дар Ҳиндустон ин расми махсуси даллолони асп аст. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Баҳлия (?) савдо бувад даллоли ӯ,
Мебарад дасте ба зери шоли ӯ.

**ДАСТАИ ТО** — шакли алифе, ки бар ҳарфи то нависанд. Ва лиҳозо



тои мутаббақаро тои дастадор низ гӯянд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ДАСТ БАР ДИЛ ГУЗОШТАН** ва **НИҲОДАН** — тасаллӣ кардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Эй ки мегӯӣ биниҳ дар ошиқӣ дасте ба дил.
Метапад з-он сон, ки бар дил даст натвонам гузошт.

Дар баъзе ҷоҳо ба маънии манъ ва боздоштан низ дида шуда.

**ДАСТОРИ МИСҚАБ** — чӯбе ки бар дастаи мисқаб бувад ва низ дастаи мазкур дар он бошад. Ва вақти гардонидан дастаи мисқаб дар миёни он бигардад ва наҷҷорон онро ба дасти дуввум бигиранд ва зӯр кунанд, то зуд сӯрох шавад. Ваҳид дар таърифи мисқаби наҷҷор гӯяд, байт:

Зи маънӣ гараш кӯтаҳӣ карда риш.
Вале рафта кораш зи дастор пеш.

**ДАСТ БАР САР НИҲОДАН** — бекорӣ ва бешуғлӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Саъй нокарда пур аз дурру гуҳар мегардад.
Чун садаф дасти Ваҳид ар биниҳӣ бар сари даст.

**ДАСТ ГИЛ ШУДАН** — гилолуда шудан. Ваҳид гӯяд, байт:

Мерасад аз созиши мо ёрро олудагӣ.
Гар худоро даст аз таъмири Одам гил шавад.

Ва ин махсуси лафзи даст нест, ба чизи дигар низ нисбат кунанд. Ҳодӣ гӯяд, байт:

Дар ҷанби раҳматаш чи намояд гуноҳи халқ.
Як мушти хок гил накунад оби баҳрро.

**ДАСТ БА ДАСТ БУДАНИ РОҲ** — наздик будани роҳ. Ваҳид гӯяд, байт:

Байъат агар ба пир кунӣ ҳаҷ зарур нест.
Ин роҳи дурдаст ба даст аст, дур нест.

Метавон гуфт, ки дурдаст мураккаб бошад. Дар ин сурат ба дасти танҳо бад-ин маънӣ хоҳад буд. Пас аз олами ин байти Абулбаракоти Мунир хоҳад буд, байт:

Чун шона сари зулфи ту овард ба даст.
Пайдост, ки шаб бар сари даст омадааст.

**ДУШНОМГИР//ДАШНОМГИР** — қабулкунандаи дашном ва лоиқи он. Шифоӣ гӯяд, байт:

Имрӯз чун ту қобил ҳамчу нигор нест.
Душномгиртар зи ту дар рӯзгор нест.

**ДАШТ** — фурӯхтани чизе. Ва **авваддашт** низ бад-ин маънӣ омада, чунонки гузашт.

**ДАШТИ КАРБАЛО КАРДАН** — зиёрати карбалои муалло кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Ашраф истифтоҳи ӯро дар дуое ҳам накард.
Рӯзи умри хеш дашти Карбалое ҳам накард.

**ДАШТИБАЁЗ** — номи ҷоест дар Хуросон, ки устод Валии Даштибаёзӣ, ки шоири қарордода аст, аз он ҷост. Таъсир гӯяд, байт:

То роҳи ман ба Даштибаёзи сухан фитод
Аз мисраъи баланд дар он дашт ҷодда аст.

**ДУЪОИ (ДУОИ) БОРОН** — дуое, ки вақти борон хонанд. Асар гӯяд, байт:

Чаро ки хуррамии дил зи чашми гирьён аст.
Ҳамеша вирди забонам дуои борон аст.

**ДАЪВО ҚАТЪ ШУДАН** — инфисол ёфтани даъво. Таъсир гӯяд, байт:

Даъво ба тег қатъ шуд аз чини абрувам
Ту кистӣ, ҳилол кунун дар давидан аст!

**ДАФТАРИ НАМАДӢ** — ҳарфи беасл ва кори беҳуда; ва китоби намадӣ зоҳиран мутародиф аст. Салим гӯяд, байт:

Ҳисоби кори Сикандар гирифтан осон аст
Чу дафтари намадинро кушуд ойина.

Ва аслаш ин аст, ки мақсуд номи масхарае бувад, ки ҳар чи мегуфт истинод ба китоби намадӣ, ки ҳеҷ набуд, мекард. Пас ба маънии чизи беасл шуҳрат гирифта. Мавлоно Илоҳии Қумӣ дар таърифи «Маснавӣ» ҳаҷве ки гуфта, байт:

Рӯи мақсуд гар бихонад ин,
Бибарад ном дафтари намадин.

**ДУЪО (ДУО) ГУФТАН** — машҳур; ва ба маънии рухсати рафтан низ. Фитрат гӯяд, мисраъ:

Макун олудаи дашном лабро, ман дуо гуфтам...

Дигар дар лафзи **ба забон нигаҳ доштан** гузашт.

**ДИҚ АЗ ДИЛ БАР** — *киноя аз* ниҳояти хабари хушоянда; ва низ навъе аз фунуни куштигирӣ. Мир Наҷот гӯяд дар «Гулкуштӣ», байт:

Бингар аз дилбари мо куштии диқ аз дил бар.
Қ-ин ниҳолест, ки дорад зи руъунат дилбар.

**ДУККОН ГАРДИДАН** — ба маънии гармии бозор; ва ҳамчунин **ҳаммом дар гард аст** бад-он маънист, ки мардуми бисьёр барои ғусл меоянд. Ва **дар гард будан** низ ба ҳамин маънист, чунончи аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДУККОН ДАР РӮ УФТОДАН** — гармии дуккон; аз олами **гардидани дуккон**. Руқнои Масеҳ гӯяд, байт:

Эй сиришки дам ба дам, саҳл аст гар муфлис шудӣ,
Дод хоҳад гашт қарзат чун дукон дар рӯ фитод.

Ва дар «Баҳори Аҷам» ба маънии **барҳам шудани дуккон** навишта, фа ифҳам.

**ДИЛ БА ДАРЬЁ АФГАНДАН** — мустаъиди ҳалок шудан аст. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пәйваста.

**ДИЛХӮР** — қариб ба маънии ҷонкоҳ. Руқнои Масеҳ гӯяд, байт:

Дар воқеъаи дилхӯри ҷонкоҳи бародар
Моро ба ғалат мурдае бингошта бошад.

**ДИЛ ДОДАН** — маъруф; яъне ошиқ шудан; ва ба маънии рухсат додан ва ёфтан. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи ҷон натвон ҷудой кард, ё раб, ҳатти ҷононро
Чи сон дил дод, к-аз оғӯши рухсораш бурун ояд.

Вә низ Муҳаммадқулии Салим гӯяд, байт:

Надиҳад дил, ки касе бигзарад аз кӯчаи мо,
Сайл ин ҷо ҳаваси хона харидан дорад.

Ва яке аз қудамо гуфта, байт:

Ту маро дил деҳу далерӣ бин,
Рубаҳи хеш хону шерӣ бин.

**ДИЛРО ЗАДАНИ ШАКАР** ва **ДИЛЗАДА АЗ ШАКАР ШУДАН** — ба маънии сер омадан аз шакар, ки майл ба шакар намонад ва нафрат рӯ диҳад. Таъсир гӯяд, байт:

Кам нашуд таъсири майли он даҳонам андаке,
Гарчи дилро шаҳду шаккар андак-андак мезанад.

**ДИМОҒ** — лафзи арабист; ва форсиён *киноя* ба маънии ғурур низ оранд. Ва мутааххирин ба маънии бинӣ. Чунонки: **мӯи димоғ** ба маънии мӯи бинӣ, ки ба маънии маҳал аст. Ва низ подшоҳ[52] касеро, ки бинӣ мебурид, мегуфтанд ки *димоғаш бибурид,* аз ин олам аст. Он чи Роқим гӯяд, байт:

Огаҳӣ чун гул гар аз обу ҳавои ин чаман,
Боядат чашму димоғ аз рангу бӯи хеш баст.

Ва ба маънии нашъа ва кайфият низ, чунонки *фулонӣ димоғ расонда.* Ва ба маънии хоҳиш ва дархост; ва ин дар маҳалли таъзим ва бузургӣ ояд. Чунонки гӯянд: *димоғи ин кор надорам.* Ва ин аксар масодир ё он чи бад-он монад. чунонки *димоғи ҳарфи задан надорам.* Ва гоҳе ба ашхос низ изофат кунанд ва ин бисьёр кам аст. Чунончи Роқим гӯяд, байт:

Ба ҳар кас ҳаст бошад рӯю ҳарфе он парирӯро.
Ҳамин аз нози он бадхӯ димоғи ман намедорад.

**ДИМОҒИ СОЗ** — ба маънии димоғи расида. Таъсир гӯяд, байт:

Қунун ки дил ба кафи дилбари хушандоз аст,
Дилам ҳамеша ба рақсу димоғи ман соз аст.

**ДАМИДАН** — маъруф; ва итлоқи он ҳеҷ ҷо дида нашуд.

**ДАМИДАНИ СУБҲ** ва **ДАМИДАНИ САБЗА** ва **ДАМИДАНИ НАЙ** ва **НАФИР** — ва амсоли он дамидани бод дар мушк; лекин дар байти Шифоӣ ғайри он аст, байт:



Бо ҳама лабташнагиҳо сад чаман гул медиҳам.
Боди домони умеде гар ба хори ман дамад.

Ва радифи ин ғазал дамад аст (ба мим).

**ДАМ** (ба фатҳ) — нафас ва ба маънии вақт низ. Ва аксар истеъмоли он дар таркиб бо лафзи субҳ дида шуда ва гоҳе бо шом низ. Таъсир гӯяд, байт:

То боди рухе кушта чароғи дили Таъсир.
Пои каме аз субҳ надорад дами шомаш.

Ва таҳқиқ он аст, ки дам ба маънии вақти шом ом аст, ба хилофи **дам**, ки дар лафзи субҳдам воқеъ аст, зеро чи дар ин ҷо ба маънии дамидан аст. Ва лиҳозо **шомдам** наметавон гуфт. Ва ҳамин мурод аст он чи дар луғоти қадима навиштаанд.

**ДАМИ ГИРЕБОН** — канори гиребон аз тарафи боло. Туғро гӯяд, байт:

Баҳонаҷӯи шаҳодат чи мекунад шамшер.
Расад ба ком чу бошад дами гиребон тар.

**ДАМУ ПУСТ** — ба маънии ҳамон **даму дуд**, ки меояд. Ашраф гӯяд дар таърифи қалён, байт:

Ба хони ӯ салои душману дӯст,
Зи лутфаш кӯкнориро даму пӯст.

**ДАМУ ДУД** — *киноя аз* сармояи мухтасар. Лиҳозо гӯянд: *фулонӣ бе даму дуд шуд.* Ашраф дар таърифи ҳукка гӯяд, байт:

Рафиқу зоди ёрони мусофир,
Даму дуди ҳарифони муъошир.

**ДУМОҒА** — кулоҳи шоҳин ва боз ва амсоли он. Ва машҳур тумоға (ба тои қарашат) аст. Зоҳиран лафзи туркист. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳар кас ки ба ғайри ӯ назарбозӣ кард.
Шуд айнаки ӯ думоға бар дидаи ӯ.

**ДАМИ ХУДРО БА КАСЕ СУПУРДАН** — қоиммакоми худ намудан касеро. Ашраф дар таърифи қалён гӯяд, байт:

Шаб аз ҳаҷраш чу зулфи тобхӯрда
Ва дӯши субҳдам дамро супурда.

Ва баъзе гӯянд: дар ҳолати назъ рози худро ба касе гуфтан. Ва ин ақвост.

**ДАМҚАШ** — шахсе ки ҳамроҳи ҷигаре нағма хонад ва табаъийяти ӯ кунад. Салим гӯяд, байт:

Зоҳид, биё, барафган парда зи рози ҷаннат,
Мо дамкаши туему оҳангсози ҷаннат.

Ба маънии мутлақи сароянда низ гуфтаанд.

**ДАНДОН БА САНГ ОМАДАН** — ҳолате ки дар хӯрдани таом ба ҳам расад, ба сабаби омадани сангреза зери дандон. Таъсир гӯяд, байт:

То дар сафинаи дил шавқи ту нохудо шуд,
Дандону лангар омад аз санг нохудоро.

**ДУНБОЛА ДОШТАН** — аз ақиб доштани чизе. Ва ин дар маҳалли нафрин мустаъмал шавад. Муҳлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Мабош аз сурмаи дунболадори чашми ӯ эмин,
Ки дуди оҳи беморон аҷаб дунболае дорад.

**ДАНДОНИ ЗАРДИ МУСИҚОР** — чизест ки ба шакли дандон сохта дар мусиқор насб кунанд ва бештар ранги он зард бошад аз ҷиҳати хушнамоӣ. Туғро гӯяд, байт:

Ба даври нахйи ту қонуни нағмапардозӣ
Нашуд сафед чу дандони зарди мусиқор.

**ДАНДОН КАШИДАН** — кандани дандон. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳар гуна балийя беҳ зи мамнун гаштан.
Дандон бикашу миннати мисвок макаш.

**ДАНДОН БА ФОРСӢ ГУЗОШТАН** ва **ДАНДА БА ФОРСӢ ГУЗОШТАН** ва **НИҲОДАН** — ҳар ду ба маънии қабул кардан ва иқрор овардан ва фаҳмидан. Ашраф гӯяд, байт:

Хоне кашидаам зи суханҳои бомаза,
Дандон ба форсӣ бигузорӣ чи фоида?

Ва низ Абӯнасри Насиронии Бадахшонӣ гӯяд, байт:

Дандон ба форсӣ нанихад ғайри пеши мо.
Мо пайрави Ҳофизи Шероз кардаем.

Ва асли ин аз соҳибзабоне шунида шуд, ки муҳассилони зар, ки ба таҳсил дар вилоят мераванд, аз ҷиҳати шилтоқ мутлақан форсӣ намегӯянд ва ғайр аз туркӣ чизе нагӯянд. Аз ин ҷиҳат касе ки сухан намефаҳмад ё он ки қабул намекунад, мегӯянд: *дандон ба форсӣ намегузорад*. Ва авом: *данда ба форсӣ намегузорад* мегӯянд. Ва дандон ба ҳарф гузоштан низ ба ҳамин маънӣ омада. Абдуллоҳи Ваҳдати Қумӣ мегӯяд, рубоъӣ:

Аз ҳарф задан чу тифл мебандад тарф.
Расмест, ки созад гуҳари дандон ҳарф.
Як ҳарф аз ин ба рамз гӯям бо ту,
Яъне дандон гузоштан бар сари ҳарф.

Ва аз ин рубоъӣ мустафод мешавад, ки дандон гузоштан ба маънии оҷиз шудан аст.

**ДАНГ** — овозе ки қаландарон кунанд ва ҳуе, ки эшон кашанд. Ва дигар маонии он дар луғоти қадима навишта шуд. Зулолӣ гӯяд, байт:

Дар ҷунун девонаро данге бас аст,
Хонаи пуршишаро санге бас аст.

Ва Боқири Кошӣ гӯяд, байт:

Дар ҷунуни ошиқӣ девонаро данге бас аст.
Хотири шӯрида ғавғо барнатобад беш аз ин.

Ва зоҳиран девонаро данге бас аст масал аст аз олами девонаро ҳуе бас аст.

**ДАН(Н)** — машҳур ба маънии мутлақи ҷуст. Лекин аз ин байти Рукнои Масеҳ навъе аз хум маълум мешавад, байт:

Хиште бимол аз гили покам ба пои шавқ,
Пас вақф соз бар сари хумҳо дани маро.

Ва аз «Комус» ҳам ҳамин мустафод мешавад, ки навъе аз хум аст.

**ДАНДОНИ ШИР** — дандоне ки аз ширмоҳӣ сохта пирон дар даҳан насб кунанд; ва низ дандони тифлӣ, ки ҳанӯз нарехта бошад. Ва назар ба ҳамин ду маънӣ Ваҳид гӯяд дар таърифи шонасоз, абьёт:

Асире ки ширинии ёр дид,
Як ангушт аз шаҳди васлаш чашид.
Нагардид чун шонаи оҷ пир,
Даҳонаш бувад пур зи дандони шир.

**ДАНДОНРАНҶИШ** — он чи вақти шунидани сухани арӯс диҳанд. Ва ин аз забондоне ба таҳқиқ расида. Лекин дар луғоти қадима дандонмузд ба маънии он чи фуқароро баъд аз хӯрдани таом диҳанд, омада.

**ДАНДОН БА ДАНДОН ҚАЛИД ШУДАН** — баста шудани дандонҳо бо ҳам, ки ба зӯри бисьёр аз ҳам кушода шаванд. Ва ин ҳолат дар саръ ва беҳушӣ ва ғашӣ ва ҷуз он пайдо шавад. Ва санади он дар гулбун хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло[53].

**ДАНДОН БА ҲАРФИ ХУД ГУЗОШТАН** — аз ҳарфи худ баргаштан ва ба хилофи қарордод ба амал овардан. Таъсир гӯяд, байт:

Гаштай аз рӯсиёҳӣ мункири паймон чаро?
Мегузорӣ чун қалам бар ҳарфи худ дандон чаро?

**ДӮШ ЗАДАН** — ишорат кардан ва танбеҳ кардан ба қабоҳати коре. Салим гӯяд, байт:

Зоҳид чу ҳарфи тавбаи худ мезанад Салим,
Ҳар дам сабуи бода ба ман дӯш мезанад.

**ДАВР ДАВРИ Ӯ** — ба маънии даст дасти ӯ, ки гузашт. Ва ин аз муҳоварадонон ба таҳқиқ пайваста.

**ДӮСТРӮ** — *муродифи* ошнорӯ; ва ба маънии касе ки сураташ маънус дида шуда бошад. Ва лафзи ошносурат, ки дар Ҳиндустон гӯянд, маълум нест, ки дар форсӣ ин ҳам омада ё на. Ва лафзи дуввум дар форсии мутааххирин шуҳрат дорад. Аввал Камоли Хуҷанд гӯяд, байт:

Дам зи рухи ёр занад оина,
Дар назари мардум аз он дӯстрӯст.

**ДӮШ** — шаби гузаштаи муттасили имрӯз; ва онро шаби дӯш ва шаби дӯшина низ гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:



Ба дӯш афганда гесӯи парешон,
Шаби дӯшина васли моҳрӯён.

**ДУДИ ЧАРОҒ** — навъе аз харбуза. Таъсир гӯяд, байт;

То дуди чароғи ӯ нахӯрдӣ,
Доно ба лазиз пай набурдӣ.

**ДУДИ МАШЪАЛ** — навъе аз ранги ҷомз. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ДУТЕҒАБОЗӢ** — дар вилоят марсум аст, ки сипоҳиён ба ҳар ду даст теғ гирифта гардонанд. Чунончи паттабозӣ, ки расми аҳли Дакан аст. Таъсир дар таърифи ду хиёри Тафт гӯяд, байт:

З-он ҳар ду замин ба сарфарозӣ,
То чарх кунад дутеғабозӣ.

Ва ин асл аст; ва ба *маҷоз* ду кор кардан умуман ва шайдбозӣ ва амрадпарастӣ хусусан омада, казо қола баъзиссиқот.

**ДАВ НАЁБАД** — дуои бад аст дар ҳаққи касе; эй қудрат ва қувват наёбад. Таъсир гӯяд, байт:

Илоҳӣ дав наёбад аблақи гардун, к-аз имдодаш
Ба мардум турктозӣ мекунад ҳар бесарафсоре.

**ДУБОЛО** — ду баробар; ва ин дар аксар бар нашъа ва мастӣ итлоқ мешавад ва гоҳе бар ғайри он. Ашраф гӯяд, байт:

Ҷилваи нозаш расой дод фарьёди маро,
Кӯҳи тамкинаш дуболо кард фарьёди маро.

**ДИВОЛӢ** — лафзи ҳиндист; ба маънии ҷашне, ки ҳиндувон дар васати моҳи котик кунанд. Ва дар он шаб чароғони бисьёр намоянд ва бо ҳам қимор бозанд. Ваҳдати Қумӣ гӯяд, байт:

Зулфат зи нақди ҷонҳо андохт ганҷу афрӯхт
Аз оразат чароғе чун ҳиндуи диволӣ.

Муҳсини Таъсир низ дар шеъри худ ҳиндуи диволӣ оварда. Ва изофат ба аввалӣ мулобисат аст.

**ДАВИДАНИ ЧАШМ** — нигоҳи бисьёр кардан. Воиз гӯяд, байт:

Бошад ҳарис ҳамеша аракрези обрӯ,
Аз бас давида чашми тамаъ аз барои зар.

**ДУК** — оҳане дарози гирд ва борик, ки ба чарха насб кунанд ва ришта ресанд. Ва ба ҳиндӣ такла хонанд. Ва Шайх Саъдӣ фармояд, байт:

Якеро ҳикоят кунанд аз мулук,
Ки бемории ришта кардаш чу дук.

Ва низ дук яке аз авзорҳои абрешумтобӣ. Ва он оҳане ё чӯбе бошад дароз, ки зери он чӯбе ё оҳане насб кунанд ва оҳан ё чӯбро ба ду даст гардонанд, то абрешум тоб хӯрад. Сайфӣ дар таърифи абрешумтоб гӯяд, байт:

Эй хуш он дам, ки биёвезадам аз халқ чу дук,
Каф занад бар ҳаму дар чарх дароям ба шитоб.

**ДАВОӢ** — ба маънии даво; ва ин тасарруфи форсиёни мутааххир аст. Ва дар қадим мутлақ набуд. Ашраф гӯяд, байт:

Бода дар хум кӯҳна чун гардад давоӣ мешавад,
Духтари раз пир чун шуд мумиёӣ мешавад.

Агар гӯянд дар ин байт эҳтимол аст, ки ба ёи танкир бошад, ки ба сабаби лаҳҷаи ироқиён қофия мумиёӣ шуда. Гӯям аз муҳоварадонон ба таҳқиқ расида, ки ба ёи маъруф омадааст.

**ДУЛОЙӢ** — ҷомаи дутаҳ мутлақан; ва бар ин қиёс яклойӣ. Таъсир гӯяд, мисраъ:

Кабои худ гули раъно чаро дулойӣ кард?...

Ва ҷомаи мазкурро дар вилоят ба мавсими баҳор пӯшанд, чи аксари он мулк сардсер аст. Ва дар ҳангоми баҳор ҷомаи дулойӣ ва дар зимистон пунбадор ва пашмина пӯшанд. Ва ҳамин маъниро Саййидҳусайни Холис, ки аз Эрон ба Ҳиндустон омада, назар ба ҳавои мулки Ҳинд чунин баста, байт:

Оҳи сарде, ки туро гарм гирифтаст, ки боз
Дутаҳӣ пӯш, ба ранги гули раъно шудаӣ.

**ДАВОНДАН** — маъруф; ва *кинояаз* ҳиҷил сохтан. Ашраф гӯяд дар мазаммати асп, байт:

Бирав аз бас киноятҳо, ки хонданд,
Ҳарон аз таънааш охир давонданд.

Ва бар ин қиёс давидан ба маънии шарманда шудан.

**ДУ ҚУРТУ НИМ БОҚӢ** — шоир гӯяд, байт:

Лаб бар лаби ёру дидааш бар хон аст.
Паймона ҳамон ду қурту нимаш боқист.

**ДУНИМ ҚУРТ БОҚӢ ДОРАД** — дар мақоме гӯянд, ки шахсе бо дигаре сулҳ кунад ва ҳанӯз ҳарфҳои ранҷишомез бигӯяд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ДУДА** — хонавода; ва он чи аз чароғ ҳосил шавад ва ба кори мураккаб ояд ва дар чашм низ кашанд. Ва ин аксар расми Ҳиндустон аст ва дар вилоят низ бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳаст дуди дил ба ранги зулф дар
чашмам азиз,
То ки дидам хонаҳоҳи чашми ҷонон
дударо.

Ва ин холӣ аз тозагӣ нест.

**ДӮЛОБГАРДОНӢ** — ба моли дигарон тиҷорат кардан ва надоштани сармояи он. Шопури Теҳронӣ гӯяд, байт:

Аз ҷигар сармоя дорад дар дукон,
Тоҷири дӯлобгардон чашми мост.

Ва низ Ашраф гӯяд, мисраъ:

Зоҳид аз бемоягӣ дӯлобгардонӣ кунад.

**ДАҲАНИ ФУЛОН ЧИЗ НАДОРАД** — яъне лиёқат ва қобилият ва тоқати он надорад. Ашраф гӯяд, байт:

Ғунча беҷо талаби бӯса аз он лаб чи
кунӣ,
Даҳани гуфтани инҳо на ту дориву на
ман.

Ва низ шоире гӯяд, мисраъ:

Булбул ба лоф бо мо, гул ин даҳан
надорад...

**ДАҲМАРДАКОР** — як кас, ки кори мардуми бисьёр кунад. Ва ин аз муҳоварадонон ба таҳқиқ пайваста.

**ДАҲЗАБОНӢ** — ҳар лаҳза чизе гуфтан ва бар ҳарфи худ собит набудан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Бо насими хоназоду бӯстони дӯстӣ
Эй гули раъно, чу савсан даҳзабонӣ зуд
буд.

**ДАҲАНХОНӢ** — лоф ва даъво; чунонки аз аҳли забон ба субут расида.

**ДИД** — наззора ва тамошо. Туғро гӯяд, байт:

Ҳусни ин боғ аз хариди гул аст.
Чашми бӯлбул асири диди гул аст.

**ДИЯТ** — лафзи арабист, ба маънии хунбаҳо. Ва форсиён ба маънии мутлақи ҷурмона истеъмол кунанд. Таъсир гӯяд, байт:

Дияти маъсияти мо ҳама ҷо бар ишқ
аст,
Маст будему сӯи майкада ғофил рафтем.

**ДЕБОИ ШАБАФРӮЗ** — навъе аз дебо; ва зоҳиран ҳамон аст, ки шабандаррӯз низ гӯянд. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Менамояд рӯзу шаб дар якдигар
омехта,
Ҳамчу дебои шабафрӯз аз шабоби
умри мо.

**ДИДА НОЗУК СОХТАН** — ба диққат ва тааммул назар кардан. Толиби Омулӣ гӯяд, байт:

Дида нозук соз, он гаҳ дар мани зоҳид
нигар,
То бидонӣ соҳиби машраб киву шайёд
кист.

**ДИДАНӢ КАРДАН** — ба маънии дидан; пас тахтонӣ зоида бошад. Назирии Яздӣ гӯяд, байт:

Ба шаби ҷумъа кунам диданин духтари
раз,
З-он ки майхонанишин дар шаби одина
шавад.



## БОБУЗЗОЛ-УЛ-МУЪҶАМА

**ЗОТ** — лафзи арабист, ба маънии нафси шайъӣ; ва ба маънии қавм низ омада. Ва ин ғалат аст, зеро ки бад-ин маънӣ ҷот аст (ба ҷим). Ва ин лафз ҳиндиюласл аст. Туғро гӯяд, байт:

Гар кушояд аз қадаҳнӯшӣ бати майро
даҳан,
Зоти мурғобист хоҳад соҳиби минқор
шуд.

Ва айзан гӯяд, байт:

Шӯх савсанро бигӯ дил мерабояд
қашқаат.
Зоти Раҷпут аст тарсам даст бар
Ҷамдхар кунад.

Ва сабаби ғалат он аст, ки зол (ذ) ва зо (ز) дар забони ҳиндӣ нест. Ва инро ҷим хонанд. Пас Туғро лафзи ҷот-ро зот (ба зол) фаҳмида ва ғалат карда. Агарчи дар шеъри дуввум тадорук тавон кард, ки назар бар лафзи Раҷпут, ки ҳиндист, оварда, локин дар шеъри аввал илоҷпазир нест. Магар он ки гӯянд, ки Туғро амдан алфози ҳиндиёро дар ашъори худ оварда, чунонки дар мутатаббеъи каломи ӯ зоҳир аст. Ва чун ин вазъро бетакаллуф эътибор намуда, табдили ҷим ба золи муъҷама аз ҷиҳати тасарруф бошад, ки бар соҳибқудрат ҷоиз аст ва тавофуқи лисонайн низ эҳтимоле дорад. Лекин дар ҷои дигар бад-ин маънӣ дида нашуда.

## БОБУРРОИ МУҲМАЛА

**РОҲРОҲ** — ҷомае, ки ба пора ё хутути рангин дошта бошад. Салим гӯяд, байт:

Дар тариқи шавқ осоиш намеёбад танаш,
Ҷомаи марди мусофир гар набошад роҳроҳ.

**РОСТҚАЛАМ** — ба маънии нависандае ки муҳосиби дуруст ва хуб бошад; ва низ *киноя аз* диёнатдор, чунонки аз «Тазкираи Насрободӣ» ба вузӯҳ мерасад.

**РОГУ РАНГ** — лафзи аввал ҳиндиюласл аст ва дуввум дар ҳиндӣ ва форсӣ муштарак. Ва маҷмӯъи ҳар ду дар ҳиндӣ ба маънии суҳбат ба умр ва айшу тараб *маҷозан* мустаъмал шавад. Ва мардуми вилоят, ки ба Ҳинд наёмадаанд ва дар вилоят шунидаанд, ин лафзро бисёр дар ашъор овардаанд ва ишора ба ҳиндӣ будани он накардаанд. Муҳсини Таъсир, ки вазири Язд буд ва ба Ҳиндустон наёмада, гӯяд байт:

Дигар аз шеваҳои рогу рангаш,
Ба рақс орад фалакро сози чангаш.

**РОҲИ КУҲ РАФТАН** — лаввотат. Аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**РОҲ ҚУФЛ БУДАН** — ба маънии банд будани роҳ. Таъсир гӯяд, байт:

То дари майкада боз аст ба масчид наравам,
Аз раҳи хушк равам чун раҳи дарьё қуфл аст.

**РОЗӢ БУДАН БА ФУЛОН ЧИЗ** ва **АЗ ФУЛОН ЧИЗ** — ба лафзи аз маънии ҳар ду саҳеҳ аст. Аввал шуҳрат дорад ва дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Санги болини худ аз санги қаноат кардам.
Розӣ аз додаи ҳақ гаштаму роҳат кардам.

**РОНО** — лафзи ҳиндист, ба маънии роҷа умуман ва лақаби роҷаи Удайпур, ки мулке дорад васеъ мобайни кӯҳистони сӯбаи Молуҳ ва Гуҷарот ва Аҷмир хусусан. Калим гӯяд, байт:

Зи роёни саркаш, ки дар Ҳинд буд,
Сари учби роно наёмад фурӯд.

Бидон ки лафзи **роно** ба ҳои мухтафӣ ва алиф ҳар ду дуруст аст, аз олами хора ва хоро. Ва таҳқиқи он дар луғоти қадима марқум гашт. Дигар он ки татобуқи муфрад ва ҷамъ дар муснадунилайҳ ва муснадунбиҳ дар форсӣ зарур нест, агарчи татобуқ аст. Аммо гоҳе бе татобуқ низ оранд, чунонки дар ҳамин байти Калим, ки гузашт. Чи фоил роён аст, ки сиғаи ҷамъ аст ва **буд** муфрад. Ва аз ин олам аст он чи Шарафуддин Алии Шифоӣ гӯяд, байт:

Хубони Исфаҳон чу Шифоӣ писанд нест,
Беҳтар к-аз ин диёр ба Чину Чигил равам.

**РОҲ ЗАДАНИ МОР** — он аст, ки баъзе аз морҳои хабис дар роҳ оянда ва равандаро зананд. Ваҳид гӯяд, байт:

Талх шуд манзил ба коми хеш ин овораро,
Зад чу мори зулфи ӯ роҳи мани бечораро.

**РОҲИ ХОБИДА** — ба маънии роҳи дур; ва аз каломи асотиза мустафод мешавад. Ва дар шеъри Саъдуддини Роқим ҷоддаи хобида дида шуда ва холӣ аз тозагӣ нест, чунонки гӯяд, байт:

Ҷодаи хобида донад пои шавқам барқи роҳ,
Дасти кӯтоҳи маро ҳар ҷо инон гардад баланд.

Лекин дар ин ҷо ба маънии дуру дароз муносиб нест, фа ифҳам.



**РУБЪИ МАСКУН** ва **РУБЪИ ЗАМИН** — маъруф; аввал шуҳрат дорад, дуввум Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Азизи рубъи замин аз тасаллути суханам,
Ба чорпои рубоъӣ бувад савории мо.

**РУХСАТ ҚАРДАН** — ҷудо кардан шахсеро аз пеши худ. Туғро гӯяд, байт:

То накашад ба доми ӯ тухмати болу пар задан,
Мурғи дилам дар ошьён рухсати болу пар кунад.

**РАД ҚАРДАН** — маъруф; ва низ ба маънии қай кардан ва истифроғ кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Эй он ки хотири ту ҳама фикри бад кунад.
Ҳар ратбу ёбисе, ки шунидаст рад кунад.

**РУСТАМИ ЯКДАСТ** — шахсе буд ба зӯру қувват машҳур, ғайри Рустами маъруф. Ва ҳикояти Рустами якдаст афсона аст, ки сохтаанд ва бо Рустами машҳур панҷа гирифта. Ва ин дар вилоят машҳур аст. Салим гӯяд, байт:

Чи зӯру қуввату мардонагист пиндорӣ.
Ки хоки Рустами якдаст шуд сабуи шароб.

**РАСОНДАНИ БОҒ** — тарбият ва парвариши боғ, ки хуб бишкуфад[54]. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Боғбони даҳр боғе к-аз барои мо расонд,
Аз гулу райҳон чи сон гӯем хоре ҳам надошт.

**РАСАНБОЗ** — ҳамон ресмонбоз, ки бозигаре бошад, ки чӯбҳо ё найҳои баланд дар замин муҳкам кунанд ва бар он ресмонҳо ба чӯбҳо ва найҳо бароянд, анвоъи бозиҳои ғариб кунанд. Ва онро дорбоз низ гӯянд. Ва ба ҳиндӣ нат (ба фатҳи нун ва тои ҳиндӣ) хонанд. Ашраф гӯяд, байт:

Дилам ба риштаи тӯли амал расанбоз аст,
Ки бесубот бувад банди ресмонаш аз ӯ.

Махфӣ намонад, ки дар оммаи нусахи девони шоири мазкур мисраъи аввали байти мазкур ҳамин вазъ аст ва ин хатои фоҳиш аст. Зеро ки вазни мисраъи аввал мафоилун фаилотун мафоилун фаилот аст ва вазни мисраъи дуввум мафоилун фаилотун мафоилун фаилотун. Лекин чи тавон кард, ҳамин бечора дар ин муҳлака наёфтода, устодони собиқ ва ҳолро низ дар ин баҳр ҳамин қисм саҳв воқеъ шуда. Аммо номи бузургонро ба хато бурдан хатост.

**РАСАД** — *киноя аз* ҳисса; чунонки гӯянд: ҳисса расад. Таъсир гӯяд, байт:

Кард Фарҳод ба санг он чи ба дил мо кардем,
Ишқ ӯро расаде дод, ба мо ҳам расаде.

Ва ба маънии расади ғалла, ки иборат аст аз корвони ҷинси ғалла ва ғайраи дарбор. Дар аксар ашъори асотиза ёфт нашуд. Ва он ки Толибои Калим дар «Шоҳиҷаҳоннома»-и манзум оварда, эҳтимол дорад, ки мувофиқи рӯзмарраи дарбори подшоҳони Ҳинд оварда бошад. Аз олами **пои даршан**, ки ба маънии зери ғурфа аст ва билиттифоқ лафзи ҳиндист. Ва ин тарзу таври таърихнависони Ҳинд аст, ки мусталаҳоти урду, ки муқарраркардаи салотини Ҳинд бошад, дар иборати форсии худ оранд. Пас гӯё ин ҷиҳати дигар бошад барои овардани алфози ҳиндӣ, сивои он чи дар луғоти қадима гузашт.

**РАСТА** — сафи дуккон ва ғайра; ва *маҷозан* ба маънии бозор. Шифоӣ гӯяд, байт:

Дар растае, ки субҳфурӯшӣ кунад рухат
Як раҳти нимламъаи сиккаи ман ойина.

**РАСАН БАРОИ ҚАСЕ ТОФТАН** ва ҳамчунин **РЕСМОН БАРОИ ҚАСЕ ТОФТАН** — фикр бар асли қасе кардан ҷиҳати шахсе, аз ҷиҳати халок ва таҳриб. Аввал Туғро гӯяд, байт:

Чарх бо он ки сари мӯ зи Ҳамал пашми тар аст,
Ба расантобии мансурвашон устод аст.

Ва яке аз шуаро низ гӯяд, байт:

Ресмон тобидани шоҳон пайи ҷокар хатост,
Ҳаймаи давлат ба по аз зӯри ин истодааст.

Ва Имомқулии Бахтиёрӣ гӯяд, байт:

Чархе ки аҷузи даҳр мегардонад,
Аз баҳри ману ту ресмон метобад.

**РАСОНИДАНИ БАНГ** ва **КӮКНОР** — соҳиби кайфияти ин ҳар ду шудан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Мерасонад ба тоқи абрӯят
Ҳар забон банги кӯкнори самаш.

Ва расонидани май шуҳрат дорад.

**РАСИДАН** — *лозими* расонидан; ба маъние ки гузашт; ва низ ҷавон шудан, чунонки фарзанди расида мегӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба гетӣ ҷуз ту, эй шоҳи гузида,
Қасе кам ёфт фарзанди расида.

Ва ба муроди расидани ашк ва обила, ки пухта шавад, аз олами самар. Ваҳид гӯяд, байт:

Ашкам ба сони обила дар сина хом буд,
Аз заъф то ба дида расидан, расида шуд.

**РИШТА** — маъруф; ва низ маразе, ки онро норӯ гӯянд дар форсӣ ва ҳиндӣ. Салим гӯяд, байт:

Ҳар реша риштааст, ки аз по баромадаст,
Обу ҳавои ин чаманам созгор нест.

Ва ба маънии қаробат, ки дар Ҳинд шуҳрат дорад, бар фақир Орзу ҳанӯз мутаҳаққиқ нест, ки дар форсӣ омада ё наёмада. Ҳарчанд ин шеъри Муҳаммадқулии Салим ишорате ба омадани он дорад, байт:

Камарашро Салим танг бигир,
Бохабар бош, ришта борик аст!

**РИШТАИ БЕҶОН** — иборат аз риштаи тобнадода. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Муносиб аз барои субҳа набвад риштаи беҷон,
Бикаш дар зиндагӣ, Мухлис, ба хоки Қарбало худро.

**РИШТАИ ХАТОӢ** — навъе аз даво. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Бас бо каманди исьён охуи афв ром аст,
Натвон шикор кардан бо риштаи хатоӣ.

**РАФТАНИ ХОР ДАР ПО** — халидани хор дар по. Салим гӯяд, байт:

Дар биёбони ҷунун азбаски гарми ҷустуҷӯст,
Хор месӯзад агар дар пои Маҷнун меравад.

**РАФТАНИ ЧАРОҒ** — хомӯш шудани он. Туғро гӯяд, байт:

Бе васият дилам аз худ наравад шоми фироқ,
Ин чароғест, ки аз рафтани худ огоҳ аст.

**РАФТА** ва **ВОРАФТА** — ошиқ ва азхудшуда ва ҳайрон. Муҳаммадалии Ҳазин гӯяд, байт:

Бастан зулфи мушксо, хастаи чашми фитназо,
Рафтаи чилваи расо, кард, кӣ кард? Ёр кард.

Лекин ин санад меҳоҳад ва қавли ӯ маъқул алайҳ нест.

**РАФТАГӢ** — иртибот ва ихтилот. Муфиди Балхӣ гӯяд, байт:

Ҷуз ашки худ, Муфид, зи кас рафтагӣ надид,
Ҳарчанд пойбӯсии аҳли замона кард.

**РАФТАН ГИРДИ САР** — гирди сар гардидан. Ваҳид гӯяд, байт:

Меравам гирди сарат, гар бишнавӣ аз ман паём,
Шаммаи ҳарфи маро бишнав, ки хотирхоҳи туст.

**РАҚСИ ФАРАНГӢ КАРДАН** ва **РАҚСИ ФАРАНГИЧӢ КАРДАН** — навъе аз рақс. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ба ҷабр бастану рақси фарангчӣ кардан,
Фиреби худ надиҳам, чун заруратест зарур.

Мисоли дуввум Мулло Фавқӣ гӯяд, байт:

Бибинад як сари мӯ чилваи он зулф агар зоҳид,
Кунад рақси фарангичӣ ба мардум куфру имонаш.

**РАҚСИ ҚАССОБОН** — навъе аз рақс. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Домане барзан зи бол, эй мурғи бисмил дар нишот,
В-ар надонӣ рақси қассобон ба ёдат медиҳанд.

**РАГ РОНДАН** — реша давонидан. Зуҳурӣ гӯяд, байт:



Чунон панча дар решаҳон замин
Ки раг ронда дар мағзи гови замин.

Ва реша рондан низ бад-ин маънӣ дида шуд.

**РАГИ ГАРДАН** — даъвои ғурур ва саркашӣ. Салим гӯяд, байт:

Ҷадал аз хасм ҳунар бошаду аз ман айб аст,
Чун раги лаъл зи доно, раги гардан айб аст.

**РАГАШ БАРҶОСТ** — ба маънии он ки ҳолаташ тағйир наёфта. Ва ин аз аҳли забон марвист.

**РАГИ ХОБИ ҚАСЕ БА ДАСТ ОВАРДАН** ва **ОМАДАН** — *кинояаз* инони ихтиёр ба даст овардан ва омадан ба ҳила. Таъсир гӯяд, байт:

Чун ба даст омад инонам аз раги хоби сухан,
Маркаби мазмун ба мизмори фасоҳат тохтам.

**РАМЗАДА** — рамхӯрда. Ваҳид гӯяд, байт:

Риштаи ҷазби муҳаббат накунад кӯтоҳӣ,
Чӣ шуд, эй рамзада, охуи биёбон шудаӣ?!

**РАМЛ ҚАШИДАН** — фол баровардан. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Рамли наврӯзии ту ғунча кашид,
Қуръааш бар шукуфтагӣ ғалтид.

**РАНҶИ БОРИК** — марази диқ. Соиб гӯяд, байт:

Курби хубон ранҷи борик оварад,
Ришта дар иқди гуҳар лоғар шавад.

**РАНГИ МАҲТОБӢ** — ранге сафеди моил ба зардӣ, мисли ранги маҳтоб. Туғро дар сифати каду гӯяд, байт:

Ҳуми бода гар меҳӯрад он нигор,
Бувад ранги маҳтобияш барқарор.

**РАНГИН РАФТАН** — хушрафторӣ. Салим гӯяд, байт:

Ҷилваро зевар набояд чун ба ойин меравад,
Ғозаи рӯ аз ҳино, пое ки рангин меравад.

**РАНГИ ШАҚАР** — навъе аз рангҳо; ва он рангест, ки зардияш кам бошад ва қадре моил ба сурхӣ бувад. Таъсир гӯяд, байт:

Танг кардаст басе ҳавсалаи танги шакар,
Аз лаби пистаи он маҳвашн ранги шакарӣ.

**РАНГИ ТИЛОӢ** — ранги зард мисли тило; ин рангро ҷамеъи устодон, чи қудамо, чи мутааххирин нисбат ба ранги ошиқ додаанд, ба хилофи шуарои ҳиндизабон, ки ранги маъшуқро бад-он ташбеҳ намудаанд. Аҷаб он ки Муҳсини Таъсир, ки ба Ҳинд наёмада ва ранги маъшуқро тилоӣ гуфта ва холӣ аз ғаробат нест, чунонки гӯяд, байт:

Он ранги тилоӣ хати мушкин хоҳад,
Ҳар ҷо ки гули ҷаъфарист бо райҳон аст (?).

**РАНГ ҚАРДАН** — ба маънии рангин кардан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Бар фалак нест шафақ, ин ки аён аст Масеҳ
Домани чарх ба хуни дили мо ранг шудаст.

**РАНГИ ТОЗА БАР ОБ РЕХТАН** — бинои кори нав гузоштан ва фикри кори тоза намудан. Холис гӯяд, байт:

Аз нигаҳ беҳушдору дар шароби ноб рехт,
Соқии мо турфа ранги тозае бар об рехт.

Айзан, байт:

Барои ғорати хуше, ки нест дар сари мо,
Қасе намонд, ки ранге чу май бар об нарехт.

Ва ағлаб он аст, ки ба маънии фиреб додан бошад, чунонки аз ин ду байт зоҳир бошад, валлоҳу аълам.

**РАНГБАСТ** — *кинояаз* ранги пойдор ва қарорӣ. Соиб гӯяд, байт:

Эй вой бар назорагиён, гар дар ин чаман
Мебуд рангбасти гули эътиборҳо.

Айзан, байт:

Сиёҳмастии ман рангбаст афтодаст,
Хумори субҳ надорад майи шабонаи мо.

Лекин аз ин абьёт ба маънии мутлақ пойдор маълум мешавад ва зоҳиран *маҷоз* аст.

**РАНГБАСТӢ** — ба маънии қарорӣ будани ранг. Холис гӯяд, байт:

Ранге ба рангбастии ранги шикаста нест
Маҳтобро ҳамеша ба як ранг дидаем.

**РАНГЗАРДӢ КАШИДАН** — хиҷолат, чунонки аз муҳовара ба таҳқиқ пайваста.

**РАНГИ ЧИРКТОБ** — ранге ки чирк бар он кам маълум шавад, мисли ранги сиёҳ ва сабз ва мошӣ ва тӯсӣ. Асар гӯяд, байт:

Рӯзи сиёҳ пардаи олудадоман аст,
Мамнуни бахти хешам аз ин ранги чирктоб.

**РАНГ РЕХТАН** — тарҳи иморат афгандан. Салим гӯяд, байт:

Кай бувад дар сӯхтан нисбат ба ман хошокро
Ранги оташхона аз хокистари ман рехтанд.

**РАНГУ ОБ БАР РӮИ КОР ОВАРДАН** — ба маънии боравнақ кор кардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Бе ту маҷлис буд ҳамчун гулшани беобу ранг.
Рангеву оре ба рӯи кори мо овардай.

**РАВОНӢ** — навъе усул. Салим гӯяд, байт:

Қомат зи адо рақси равонӣ дорад,
Гардан зи усул дар сурохибозист.

**РАВҒАНИ ҚОЗ МОЛИДАН** — хушомад кардан ва фиреб додан. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**РӮ** — маъруф; ва низ ҷомаи болои дутаҳ, ки онро абра гӯянд ва ҷомаи поинро астар. Ва санади он дар паҳлу додан гузашт. Ва низ ба маънии маҳмил ва тарафи сухан. Таъсир гӯяд, байт:

Зи дӯст нолаи ошиқ ҳамин шикоят нест,
Ҳадиси булбули бедил ҳазор рӯ дорад.

**РӮИ КОР ва РУХИ КОР** — тарафи хуби қумош, ки дар пӯшидан ва истеъмол боло бошад. Аввал машҳур аст ва дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Бо вуҷуди ахтари бад рӯшиноси мардумам,
Тирабахтӣ ҳоли дигар шуд рухи кори маро.

**РӮЙ ГИРИФТАН АЗ КАСЕ ДАР РӮИ КАСЕ ГИРИФТАН** — маҳҷуб шудан ва парда бар рӯй гирифтан аз шарму ҳаё. Таъсир гӯяд ба ҳамин ду маънӣ, байт:

Охир гирифт аз мо он рӯи дилкушоро,
Аз мо гирифт дилро, бигрифт рӯи моро.

Ва баъзе гӯянд, ки рӯи касе гирифтан ба маънии сокит гардонидан ва аз суол боздоштан аст.

**РАВОЙӢ** — баромадани ҳоҷат ва гоҳе баровардан низ. Истеъмоли ин лафз ва ба маънии умед ва ком наздик аст, чунонки гӯяд ҳоҷат ва ком аст, магар дар шеъри Таъсир, ки бо лафзи умед низ дида шуда, байт:

Дар ишқ ҳаст сози ҳамӯшӣ, ки офият
Парвонаро умед зи булбул равойӣ аст.

**РӮИ ДИЛ ДИДАН** — илтифот ва таваҷҷуҳ аз касе дидан ба худ. Салим гӯяд, байт:

Дар муҳаббат баски хорӣ дидам аз паҳлуи дил,
Аз касе ҳаргиз намехоҳам бибинам рӯи дил.

**РӮСАФЕД** — толеъманд ва давлатманд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Рӯсафедӣ нест давлатхонаи айёмро,
Ҳаст дар Ҳинд аз ҳама олам парешон бештар.

Аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**РӮЗЕ БА ШАБ ОВАРДАН** — гузарон кардан. Ибни Ямин аз қудамо гуфта, байт:

Рӯзе ба ҳазор ғам ба шаб меорад,
То худ фалак аз парда чӣ орад берун.

Лекин дар ин ҷо ба маънии ҳақиқии худ аст. Ва дар баъзе ҷоҳо рӯз ба шаб ва шаб ба рӯз овардан аст. Ҷалоли Асир гӯяд, байт:

Беҳуда чу меҳру моҳ дар зери фалак
Рӯзе ба шабу шабе ба рӯз овардем.

**РӮ НИГАҲ ДОШТАН** — Соиб гӯяд, байт:

Рӯ нигаҳ доштан аз софдарунон маталаб.
Айб пӯшидан аз ойинаи урьён маталаб.

Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Дил зи ёди биҳишт рӯ дорад,
Ки нигори биҳиштрӯ дорад.



Ва ба маънии таваҷҷуҳ; ва бар ин қиёс рӯ андохтан. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Метавонам сурати ойина шуд.
Гар бияндозанд хубон рӯ ба ман.

Ва рӯ тофтан низ ба ҳамин маънӣ, чунонки машҳур аст. Ва рӯ додан мутааддист; ва баъзе гӯянд рӯ бурдан ва рӯ кардан низ бад-ин маънӣ. Соиб гӯяд, байт:

Лолаву гул хун кунанд бар сари ҳар шабнаме,
Гар ба гулистон барӣ рӯи арақнокро.

Маҷди Ҳамгар гӯяд, байт:

Зи хуни думи чашми ман дар шино бод,
Ки бо мардуми ошнорӯӣ кардам.

Дар ин ғалат аст, чаро ки дар байти аввал бурдан ба маънии ҳақиқии худ аст. Ва дар байти дуввум гардам (ба кофи форсӣ) муштақ аз гаштан, ба маънии шудан ва ошнорӯ лафзи қарордодаи аҳли Эрон аст, ба маънии зоҳири ошно ва шинохташуда.

**РӮ АНДОХТАН** — суол кардан низ.

**РӮБОҲ ДАР ТАЛА ДОРАД** — тала (ба фавқонӣ) ба маънии доми махсус, яъне кораш хотирхоҳ аст.

**РӮ АЗ САНГ Ё АЗ ОҲАН ДОШТАН** — бемурувват ва бешарм будан.

**РӮИ ТОЗА ДОШТАН** — муътабар будан аст дар назарҳо.

**РӮБОХТА** — *киноя аз* тарсида ва рангшикаста. Ин луғат аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**РӮДОРӢ** — шарми чашм. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Набошад сахтботин чашми рӯдорӣ зи аҳбобаш,
Бувад ойинаи фӯлод кай ҳоҷат ба симобаш.

**РӮИ ҚАСЕ ДОШТАН** — риё аз ӯ намудан. Салим гӯяд, байт:

Миёни Юсуфу маъшуқи ман нисбат намегунҷад,
Ман андар ростгӯӣ рӯи эҳдоро намебинам.

**РӮ БА РӮ ва РӮ БО РӮ** — ба маънии ҳар ду саҳеҳ аст. Аввал маъруф, дуввум Салим гӯяд, байт:

Покдоман рӯ намеёбам, Салим,
Мешавад ойина рӯ бо рӯи зард.

**РӮҲИ ТУТИЁ** — навъе аз доруи чашм. Таъсир гӯяд, байт:

Аз гарди раҳаш, ки Хизри Исоумр аст
Шуд кӯраи рӯҳи тутиё дидаи ман.

**РӮЗГОР** — машҳур аст; ва баъзе аҳли забон ба фатҳ (яъне равзгор)* хонанд, маъруф; ва ба маънии нӯкарӣ ва шуғл ва гузарон низ. Ашраф гӯяд, байт:

Рӯзгор, Ашраф, агар ин вазъу ин ҳангома аст,
Шикваи беҷо мардум аз берӯзгорӣ мекунанд.

**РӮЙДАСТӢ ХӮРДАН** — фиреб хӯрдан ва низ тапонча хӯрдан. Ашраф гӯяд, байт:

Юсуф аз ҳамроҳии ихвон ба ҷуз силӣ чӣ дид?
Содалавҳон рӯйдастӣ аз бародар мехӯранд.

**РӮЙИДАН** — машҳур; ва он *лозим* шуҳрат дорад ба маънии нумув. Ва *мутааддӣ* низ омада, чунончи Мирзоқулии Майлӣ гӯяд, байт:

Ҳамоғӯш аст ёди он қаду рухсор дар хокам,
Пайи ифшои рози сарву гул аз гил бирӯйидам.

Дар ин сурат дар ин байти Шайх Саъдӣ, байт:

Борон, ки дар латофати табъаш хилоф нест,
Дар боғ лола рӯяду дар шӯрабум хас.

*Маҷозан* бувад, чунонки дар шарҳи «Гулистон» ва ғайра навиштаам. Ва бар ҳақиқати худ маҳмул бошад, лекин *мутааддӣ* будани ин боб хеле ғаробат дорад. Маълум нест, ки барбастан муродифи ин аст, ҳамчунин аст ё ғайри он.

**РАВШАН (РӮШАН) КАРДАН** — маъруф; ва ёд кардан. Калим гӯяд, байт:

Зуд рафт он ки аз асрори ҷаҳон огаҳ шуд,
Аз дабистон биравад, ҳар ки сабақ равшан кард.

Пас аз ин дарёфт мешавад, ки савод равшан кардан ба маънии ёд кардани савод ва навиштаи китоб бошад, лекин ба маънии

шинохтани ҳуруф ва хутут низ мустаъмал аст.

**РАВЗАХОН** — шахсе ки китоби «Равзат-уш-шуҳадо» бар минбар рафта рӯзи ошуро бихонад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Гар ба пирӣ худо накарда расанд,
Равзахонони минбари нораид.

**РӮ БАР ЗАМИН АНДОХТАН** — поси рӯи касе накардан ва шарм нанамудан. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Муддаъиро чи шавад, кушта касе ар созӣ,
Рӯи моро ту дар ин ҷо ба замин андозӣ.

**РАВОҚ** — маъруф; ва ба маънии холис ва соф низ. Лекин дар кутуби арабия бад-ин маънӣ дида нашуда, агарчи дар моддаи ин боб маънии мазкура ёфта мешавад. Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Мазоқи Ваҳшиву ин дарду ғам, ки соқии вакт
Насиби косаи ӯ бодаи равоқ накард.

**РӮМОЛИ СИЁҲ** — чизест ки занон бар рӯ ва чашми худ андозанд барои пӯшидани рӯ. Гохе ҳамчунин пешбурқаъ дӯзанд ва он шабакадор бошад. Ва зоҳиран чашми ӯ низ ҳамон аст. Ваҳид гӯяд, байт:

Баста рӯмоли сиях бар чашм он ороми ҷон,
Гашта охуи даруни хаймаи Лайлӣ нихон.

**РӮПОК** — рӯандоз, ки занон бар сар андозанд. Мир Муиззи Фитрат гӯяд, байт:

Чу карда аз хаё бар рух ниқобе шамъи рухсораш
Кунад пироҳани фонус рӯпоки нафисашро.

**РАҲИ ХОБИДА** ва **РОҲИ ХОБИДА** — роҳи дароз. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Зи ғафлати ту раҳи кӯи ёр хобидаст,
В-агарна баҳри сабили баҳона наздик аст.

**РӮЗИИ ПАРОКАНДА ХӮРДАН** — парешонгардӣ барои қут. Асар гӯяд, байт:

Гар ҳама марҳами дилҳои парешон бошӣ,
Рӯзӣ аз захми пароканда маҳӯр чуну ҷаро.

**РЕХТАГАР** — шахсе ки зарфи руйин ва ғайра дар қолаб резад. Ваҳид гӯяд, абьёт:

Зи ҳам рехта рахтагари маро,
Бувад рангам аз рух ҷудо, ҷон ҷудо.
Чу дар кӯраи имтиҳонам гудохт,
Маро ҳамчу худ шуҳраи шаҳр сохт.

**РЕХТАНИ БАҲОР** — *киноя аз* охир шудани баҳор. Шифоӣ гӯяд, байт:

Хуш аст гулшани васлу шукуфаҳои умед,
Вале чӣ суд, ки зуд ин баҳор мерезад.

**РЕЗАИ МИҚРОЗ** — резаҳое ки дар буридан аз дами миқроз афтад. Наҷафқулибег гӯяд, ин аз «Тазкираи Насрободӣ» қаламӣ гашта, байт:

Пироҳани гул резаи миқрози қабояст,
К-аз рӯзи азал бар қади хусни ту буриданд.

**РЕЗИШ** — ба маънии бахшиш. Хошими Санавбарӣ, ки аҳволаш дар «Тазкираи Насрободӣ» мастур аст, гӯяд, байт:

Дидаам гавҳар ба домон рехт аз пахлуи ашк,
Абрувонам резиш аз болои дарьё мекунад.

**РИШГОВ** — хомтамаъ ва тамаъи хом, ки кор ба ҳамоқат кашад. Ашраф гӯяд, байт:

Мешавад з-ин хирс андар дуди дигар ришгов,
Гарчи Фиръавнат шавад лабрези гавҳар ришгов.

Ва ба маънии мутлақи таманно низ дида шуд.

**РЕСМОНБОЗ** — ҳамон расанбоз. Соиб гӯяд, байт:

Дилам аз субҳаву зуннор мукаддар шудааст,
Ресмонбозии тақлид мукаррар шудааст.

**РЕСМОН БАРОИ КАСЕ ТОФТАН** — ҳамон расан барои касе тофтан. Аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**РЕСМОНИ ДАФТАР** — ресмоне ки бад-он ҷумла дафтар банданд. Таъсир гӯяд, байт:

Хунарваре ки зи худ сарҳисоб мебошад,
Каманди ваҳдати ӯ ресмони дафтар шуд.



**РЕСМОН ТОЗА КАРДАН** — шифо ёфтан аз бемории саъб. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**РЕСМОН ДОДАН** — *киноя аз* фурсат додан; ва баъзе давондан гуфтаанд.

**РЕШАИ НОХУН** — ки баъди буридан аз нохун монад, то дур нашавад озор диҳад. Ва ба ҳиндӣ онро кур гӯянд. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Мушкил ки диле з-оҳ азият бирасонад,
Ё раб, ки барафтад зи ҷаҳон решаи нохун.

**РЕША РОНДАН** — ба маънии реша давондан. Зухурӣ гӯяд, байт:

Ману аз нахли умр бар хӯрдан,
Ронда меҳри ту реша дар ҷигарам.

**РИШСАФЕД** — маъруф; ва низ раис ва муаммар, ки арбоб низ гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Ҷуз ном зи рӯшноии рӯзам нест,
Чун ришсафеде, ки бувад ришсиёҳ.

**РЕША БАНД (РЕШАБАНД) КАРДАН** — мухкам кардани дарахт решаро дар замин; ва ин наздик аст ба маънии *реша давондан.* Ваҳид гӯяд, байт:

Чу дар хуққаи сим гавҳар ниҳанд,
Дар-ӯ ҳамчу дору шавад решабанд.

**РИШ ПЕШИ ҚАСЕ НАДОШТАН** — беҳурмат ва беиззат будан. Таъсир гӯяд, байт:

Чу безар пеши кас рише надорад, хоҷа ҷо дорад,
Ки ҷои сиккаи мардӣ шуморад сиккаи зарро.

## БОБУЗЗО-УЛ-МУЪҶАМА

**ЗОНУ ЗАДАН** — таъзим намудан. Ва ин расм дар асл аз туркон аст, ки пеши умаро ва салотин дар вақти мулозимат зону мезананд. Салим гӯяд, байт:

Подшоҳи хубрӯён аст, чандон дур нест,
Сарву шамшоди чаман гар пеши ӯ зону зананд.

**ЗОРНОЛӢ** — заъиф ва оҷизнолӣ. Воҳид гӯяд, байт:

Баъд аз ин дар кӯи ҷонон зорнолӣ мекунам,
Аз дили сахти накӯён раҳмро дуздидаам.

**ЗОБУЛ** — номи шаҳре; ва низ мақоме аз нағма, чунонки аз муншаоти Туғро ба вузӯх мепайвандад.

**ЗОҒ** — ҷонвари маъруф; ва ин лафзи арабист ва **зоғон** *ҷамъи* он аст. Ва он чи дар Ҳиндустон аст чашмаш сиёҳ бошад ва зоғи вилоят чашми сурх дорад. Салим гӯяд, байт:

Булбулам, аммо Салим аз бевафоиҳои гул
Ашки хунин дар чаман ҳамчашми зоғам мекунад.

Ва зоғи камон ба маънии гӯшаи камон шуҳрат дорад.

**ЗОНУИ ҚАФТОР БА ГУФТАНИ КУЛӮХ БАСТАН** — масалест. Кафтор (ба кофи тозӣ) ҷонваре машҳур. Ва ин он аст, ки чун кафторро бибинанд кулӯх гӯянд ва ӯ аз тарс аз рафтан бозмонад. Туғро гӯяд, байт:

Зи музиён ба дуо бояд интиқом кашид,
Кулӯх гуфта тавон баст зонуи кафтор.

**ЗАБОНИ МАҒЗДОР** — забоне ки каломи он таҳ дошта бошад ва соҳиби фасоҳат ва балоғат бувад. Воҳид гӯяд, байт:

Дар он соат, ки аз васфи лаби ширин бувад комам,
Бидеҳ, ё раб, забони мағздоре ҳамчу бодомам.

**ЗАБОН ЗЕРИ ЗАБОН ДОШТАН** — ҳамчунин дар таҳи забон доштан ба маънии ҳар дам чизе гуфтан ва бар гуфтаи худ собит набудан. Қозӣ Асғари Бухорӣ, ки аҳволаш дар «Тазкираи Насрободӣ» мазкур аст, гӯяд байт:

Чи эътимод кунад кас ба ваъдаат, эй гул,
Ки ҳамчу ғунча забон дар таҳи забон дорӣ.

**ЗАБОНБОЗӢ** — муколама ва сухан гуфтан бо якдигар. Салим гӯяд, байт:

Ба худ чу мӯи миёнат зи рашк мепечам,
Чу шона бо сари зулфат кунад забонбозӣ.

**ЗАБОН ДОДАН** — таълим кардан ва ба касе чизе фармудан. Бисотии Самарқандӣ гӯяд, байт:

Ҳалиси бӯсаи ширинлабон агар гуфтам,
Зи ман бидон ту, ки ҷамъе маро забон доданд.

**ЗАДАН** — маъруф; ва мавриди истеъмоли ин беш аз бест, мисли *тез задан* ва *соғар задан* ва *тағофули баланд задан* ва *шабгир задан* ва ғайра. Ва ин қисм истеъмолотро соҳиби «Баҳори Аҷам», ки аз мухлисони фақир Орзуст, дар «Наводир-ул-масодир» ҳасби тоқати башарӣ ва ба қадри табаббуъи хеш, ки мофавқи аксарест, ҷамъ намуда. Ва аксар *маҷоз* аст. Ва ба маънии дур кардан ва буридан низ омада ва чун холӣ аз ғаробат нест, овардаанд. Мавлоно Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Ба ғайри дӯст, ки дар ҷон давонда решаи меҳр,
Задем ҳар чи дигар руста буд аз гили м...



**ЗАДАНИ ХИШТ** — сохтани хишт. Аз ин ҷост, ки **хиштзан** ба маънии созандаи хишт аст. Таъсир гӯяд, байт:

Қасе ки тинаташ аз коҳилӣ мухаммар шуд,
Чу хишт то назанандаш ба кор наншинад.

Ва эҳтимол дорад, ки **задани хишт** дар ин ҷо иборат бошад аз он задан, ки чун банно хиштироратро дар кори иморат сарф кунанд ва дар гил биншонанд, ба тешаи худ мезананд, то муҳкам шавад.

**ЗАР** — ба маънии мутлақи накд, хоҳ сим, хоҳ мис, хоҳ тило. Ва нақдинаи мисро **зари сиёҳ** гӯянд. Ва муродифи зар пул аст (ба вови маъруф), ки пул (پل) *мухаффафи* ин аст, чунонки гузашт. Ғояташ пули сафед ва пули сиёҳ ва пули сурх масмӯъ нест ва **зари сурх** шуҳрат дорад. Салим гӯяд, байт:

Гардид доғ кӯҳнаву ту ҷамъ дар дилам,
Ҳамчун зари қимор сафеду сиёҳу сурх.

Агарчи танҳо сиёҳ бисьёр кам омад.

**ЗАРБАФТИ ҲОТАМ** — қисме аз зарбафти хуб; ва зоҳиран Ҳотам номи бофандаи он бувад, ё ба фармоиши Ҳотами номӣ бофтаанд. Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Чу эҳсони ниҳонӣ зинати дигар намебошад,
Чаро ин ҷомаи зарбафти Ҳотамро намепӯшӣ?!

**ЗАРБАСТА** — заре ки ҳанӯз ӯро хӯрда накарда бошанд. Шуҳрат гӯяд, байт:

Эътибори дилам аз мавҷи тапидан афзуд,
Нақд қалбӣ ки шавад, сиккаи зарбаста шавад.

**ЗАРРИНГИЁҲ** — гиёҳест ки ба кори иксириён ояд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ЗАРИ ТАВФИҚӢ** — заре ки барои худои таоло ҷалла шаънуху ва азза бурҳонуху ва назри бузургон чудо кунанд. Таъсир гӯяд, байт:

Муваффақ гаштаам аз хоки роҳаш дар чунин соле,
Зари тавфиқии ман хуш иёри комиле дорад.

**ЗАРҚӮБ** — касе ки вараки нуқра тило созад. Туғро гӯяд, байт:

Мезанам бар рӯй гоҳе дар саробустони ғам,
Гӯнё заркӯб ранги заъфаронам кардаанд.

**ЗАРҚАШ** — касе ки тори нуқра ва тило кашад барои калобатун ва ғайра. Воҳид гӯяд дар таърифи заркаш, байт:

Қашад чун саре он парирӯ ба ноз,
Шавад банди ман аз кашидан дароз.

Махфӣ намонад, ки устоди мазкур лафзи **заркаш** ба сурхӣ навишта ва ин абьёт дар таърифи он гуфта.

**ЗАРНИШОНГАР** — ҳамон ки ӯро дар Ҳиндустон **куфтгар** гӯянд. Воҳид дар таърифи зарнишон гӯяд, байт:

Ба ҷонам нигар зарнишонгар чи кард,
Маро зарнишон кард аз рӯи зард.

**ЗАМИНДЕВОР** — номи фанне аз куштӣ, чунонки аз «Гулкуштӣ»-и Мир Наҷот ба вузӯх мерасад.

**ЗАНҶАЛАБ** — қурумсоқ; чунонки аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ЗИНДАРӮ** — рӯдхонаест дар Сифоҳон, ки Зиндарӯд низ гӯянд. Ва **зинда** (زنده; ба ҳазфи ро бо вов) **зинда** (زینده). Рукнои Масеҳ гӯяд, рубоъӣ:

Ишқ омаду аз вуҷуди ман дайре сохт,
Лутфе ба ҳазор хубӣ аз қаҳре сохт.
Аз ҳар мижаам чу Зиндарӯ наҳре сохт,
Бар ҳар мавҷа чу Исфаҳон шаҳре сохт.

**ЗАНГ АЗ ДИЛ РУБУДАН** ва **РАФТАН** ва **СУТУРДАН** — кори хотирхоҳи дигаре кардан ва шод намудан ӯро; дуввум ба маънии шод шудан ба кори дигаре, чунонки шоир гӯяд, мисраъ:

Ранг аз рухи гул рубуд, занг аз дили ман...

Ва севвум Салим гӯяд, байт:

На ҷамин аз ту маро гарди ғам аз сина зудуд,
Дар тамошои ту занг аз дили ойина зудуд.

**ЗАНҶИРА** — чизест ки аксар дар атрофи доман ва гиребони ҷома ва кулоҳ ва ғайра дӯзанд. Ва ба Ҳинд онро кур гӯянд. Ва баъзе ба такаллуф қур хонанд. Таъсир гӯяд, байт:

Бе хошия рангин нашавад нусха зи котиб.
Чун котибии сода, ки занчира надорад.

**ЗАНГӮЛА** — маъруф; ва зангула ( زنگله ба ҳазфи вов) *мухаффафи* он; ва низ мақоми суруд, чунонки аз муншаоти Мулло Туғро ба субут мерасад.

**ЗАНГУЛАПО** — ҳар чи зангула дар пояш бошад. Мулло Туғро гӯяд, байт:

Аҷабе нест, ки аз шабнами кӯчак ду лабаш
Гурбае банд шавад зангулапо дар Кашмир.

**ЗАНГИ КАР** — санге ки аз он овоз барнаёяд. Ва санади он дар тахташаланг гузашт. Ва низ Шафеъ гӯяд, байт:

Бигӯй то бишнавӣ сахми нашнидан
Чу занг ҳар ки дар ин арсаи садост, кар аст.

**ЗАНГИ ҚАР КАРДАН** — *киноя аз* хомӯш шудан ва сокит кардан аз ҷиҳати илзом. Чаро ки занги кар беовозро гӯянд, чунонки гузашт. Ин аз аҳли забон ба субут расида.

**ЗАНГУ ЗАНҶИР** ва **ЗАНГИ ЗАНҶИРӢ** — ки фуқарои вилоят ва беқайдон дар камар банданд. Ваҳид дар таърифи қаландар гӯяд, байт:

Бувад шакли ман зинда бар пираҳан.
Дили нолаву зангу занчири ман.

**ЗАНҶИРИ САР** — занҷире ки қаландарони вилоят бар сар печанд. Вахид дар таърифи ӯ гӯяд, байт:

Зи занчири сар тоқ шуд тоқатам,
Ки занчири беҳалқаи ҳайратам.

**ЗУД БУД** — *муқобили* дер будан; ба маънии бехаё ва беҳисоб низ омада. Ва инро дар мақоме гӯянд, ки шахсе бехаёй ва бепарвой кунад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ишқи расвоӣ талаб шуҳрат тақозо мекунад.
В-арна ифшо кардани рози ниҳонӣ зуд буд.

**ЗЕҲИ ПИРОҲАН** — риштае бошад аз абрешум, ки дар даври доман ва сари остин ва гиребон дӯзанд. Ва ба ҳиндӣ дӯрӣ гӯянд (ба доли мазмуми ҳиндӣ ва вови маҷҳул). Ва он гоҳе якранг бувад ва гоҳе дуранг. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Гар кунад аз риштаи ҷонҳо зеҳи пироҳанаш.
Аз латофат ранг меборад баёзи гарданаш.

Ва низ Сайид Ҳасан гӯяд, байт:

Аз тоби ишқ он зеҳи пирохани дуранг[55]
Рӯзу шабам чу ришта ба ҳам тоб мехӯрад.

**ЗЕРБУРӢ** — зоҳиран кисабурӣ ва гиреҳбурӣ ба тарророӣ. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Қиёмат аст ба чизе рухат, ки дар вай зулф
Ба ҷурми зербурӣ номаи сиях дорад.

**ЗЕР(И)ПОЙ ҚАШИДАН** — шахсеро ба икрор овардан. Таъсир гӯяд, байт:

Бигӯ помол имшаб кардаӣ хуни киро дигар
В-агарна аз хиёнат мекашам ин зерпоиро.

**ЗИЧ ДАР КОРЕ БАСТАН** — чунонки дар луғоти қадима навишта шуда: кореро ба итмом ва ниҳоят расонидан ва ба наҳҷи хуб саранҷом додан. Таъсир гӯяд, байт:

Зич дар ишқ чу ман кас натавонад бастан,
Ман зи Табрезам агар Хоҷа Насир аз Тӯс аст.

Ва лутфи ин шеър он аст, ки зич ҷое ки Хоҷа Насир баста дар Мароға, ки аз музофоти Табрез аст, бувад. Ва низ мардуми Тӯс ба камаклӣ шуҳрат доранд, чунонки гови Тӯс ва дар собиқ айём шуҳрат доранд, нест. Балки ҳари Хуросон, ки Тӯс аз он аст, ҳоло низ машҳур аст.

**ЗЕРПЕЧ** — дасторе ки зери имома печанд. Дар Ҳиндустон таҳпеч гӯянд. Шифоӣ гӯяд, байт:



Мешавад зерпечи дастораш
Гилеми печдори так харвор.

Ва **гилем** (ба касри лом) дар ин ҷо *мухаффафи* **гилем** (گليم) аст. Ва низ Ваҳид гӯяд, байт:

Зи дастори гунбад чи созам баён,
Ки ӯро бувад зерпеч осмон.

**ЗАНАХ ЗАДАН** — беҳудагӯӣ; дар мутааххирон **чона задан** гӯянд. Ва танҳо **занах** бад-ин маънӣ омада. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Гӯӣ чи монад ба занахдони ёр,
К-ин занахи мардуми беҳудагӯст.

**ЗАБУНГИР** — касе ки заъифон ва забунонро озор диҳад. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Бар сари кӯи ту камтар равам аз бими рақиб.
Ки саги хона забунгиру ғарибозор аст.

**ЗИСТАН** — ба маънии саломат мондан. Мир Яҳёи Қошӣ дар ҳаҷви акуле гӯяд. байт:

Баъди лесиданаш чу зарфе зист,
Дигараш эҳтиёҷи шустан нест.

**ЗАЙТУН** — меваи маъруф; ва он лафзи арабист. Ва низ номи ғиҷакнавозе машҳур дар Эрон. Туғро гӯяд, байт:

Бувад аз ғиччаки хушсавти гардун
Диёри чархро устод Зайтун.

**ЗЕРЧОҚ** — маҳкуми фармонбардор. Зуҳурӣ гӯяд, мисраъ:

Бечок муроди зерчоқ аст...

**ЗИЁДАСАР** — ба маънии ҳарзагӯ ва мағрур, чунонки аз муҳоварадонон ба таҳқиқ расида.

**ЗЕРҲАЛҚӢ ХӮРДАН** — хӯрдани зарб зери ҳалқ. Асар гӯяд, байт:

Баски бошад ботинат нософ аз ҳирсу ҳаво,[56]
Зерҳалқӣ чун фувоқ аз хеш сад ҷо мехӯрӣ.

## БОБУССИН-УЛ-МУҲМАЛА

**СОҒАР БА ТОҚИ АБРӮИ ҚАСЕ ХӮРДАН** — майпарастӣ намудан ба ёди касе ва шароб хӯрдан. Салим гӯяд, байт:

Онам ки май ба нағман занҷир мехӯрам,
Соғар ба тоқи абрӯи шамшер мехӯрам.

Ва фақир муаллиф гӯяд, байт:

Дил ба тоқи абрӯи ӯ майпарастӣ мекунад,
Чун кабӯтар дар миёни Қаъба мастӣ мекунад.

**СОҒАРӢ** — тахаллуси шоире, ки муосири Мавлавии Ҷомӣ алайҳираҳма буд. Ва ба муқобилаи Ҷомӣ алайҳираҳма Соғарӣ тахаллус мекард. Ва нисбати ин тахаллус чиҳо ки аз Мавлавӣ бастанд, чунонки мастур дар тазкираҳост. Ва низ номи пӯсте, ки кемухт низ гӯянд. Асар гӯяд, байт:

Фитода зоҳиди хазро ба пӯсти ҷомаи ман,
Барои тер бувад соғарӣ ҳамеша ғилоф.

**СОАТИ АҚРАБ** — соати наҳс, ки Қамар дар Ақраб бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Аз таваккул зи бадон нест моро бими газанд,
Соати Ақраби ман ақраби соат бошад.

**СОЗ БУДАНИ ДИМОҒ** — хуш будани димоғ. Асар гӯяд, байт.

Зи шавқи васли ту доим димоғи ман соз аст,
Майи ҳавои ту пайваста дар қаду дорам.

**СОЯИ ҚАСЕРО БА ТИР ЗАДАН** — *кинояи аз* камоли душманӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Гуфтам ки меҳр пеши рухат ранграфта аст,
Ҳар ҷо ки дид сояи моро ба тир зад.

**СОЯИ ДАСТИ ҚАСЕ ГИРИФТАН** — файзёб аз касе шудан ва мутеъу мунқоди ӯ шудан. Ашраф гӯяд, байт:

Дар ин гулшан бувад то нахли тораш,
Гирифта соя аз дасти чинораш.

Ва дарахти **тор** (ба тои қарашат) дарахтест машҳур дар Ҳинд ва таҳқиқи он дар луғоти қадима гузашт.

**СОҚМАНҶА** — чорпоӣ, ки дар Ҳинд барои хобидан мавзӯъ аст. Ва паланг низ гӯянд. Ва ин ҳар ду лафз ҳиндиюласл аст, зеро ки дар Эрон ва Турон нест. Ва баъзе гӯянд, ки ҳоло дар баъзе ҷоҳо ривоҷ ёфта. Ва лафзи **манҷа** ҳиндист. Ва **соқманҷа** иборат аз ду чӯби калон аст аз чаҳорчӯби мазкур. Туғро гӯяд, байт:

Шавад ба Ҳинд чу ҳарроти чарх бар сари кор,
Зи чӯби хушки танам соқманҷа мехоҳад.

**СОҚАЙН** ва **СОИДАЙН** — ҳар ду силоҳе, ки барои муҳофизати ду пой ва ҳар ду даст пӯшанд. Аввал аз олами мӯза. Ва баъзе аз атроқ дида шуд, ки аз ойин соқ бандаид. Ва дуввум ҳамон аст, ки ба туркӣ кулоқ ва ба Ҳиндустон дастона гӯянд. Чунончи Муҳаммадамини Виқории Табусии Яздӣ дар рисолаи «Гулдастаи андеша» навишта: соқайн ва соидайн аз вуҷуди шакли бозу ва чаҳор ойина аз чаҳор қули тарозист ва паҳлу.

**СОЛ ДУЗДИДАН** — он аст, ки касе солҳои умри худро кам зоҳир кунад. Яке аз шуарои «Тазкираи Насрободӣ» гӯяд, байт:

То ба кай аз сол суздидан тавон будан ҷавон,
Бахьяи пирӣ ба рӯ афтода аз мӯи сафед.

**САБУКРОМӢ** — сабукӣ ва камвазнӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

То ба худ вазн ниҳодӣ чу гуҳар маҳбусӣ,
Хас давад бар сари об аз сабукромиҳо.



**САБАҚ ГУФТАН** — дарс додан ва таълим додан. Туғро гӯяд, байт:

Эй муаллим, ҷузви истеъдоди мардум ҷоҳилист,
Кӯдаки моро сабақ аз илми нодонӣ магӯ.

**САБАҚ РАВШАН ҚАРДАН** — ёд кардани сабақ; ва ин наздик аст ба маънии савод равшан кардан. Қалим гӯяд, байт:

Зуд рафт он ки зи асрори ҷаҳон огаҳ шуд,
Аз дабистон биравад ҳар ки сабақ равшан кард.

**САБИЛ** — лафзи арабист; роҳ. Ва форсиён ба маънии бурут ва чизе ки дар роҳ сарф кунанд умуман, алалхусус чунонки аз ин байти Саъиди Ашраф маълум мешавад, байт:

Кунун ки оразат аз хатти сиёҳ пӯшидаст,
Лабат чу оби муҳаррам сабил хоҳад шуд.

Ва ба маънии чизе ки масруфи шахсе созанд ҳар вақт ва ҳар наҳҷ, ки бошад. Ва ин ҳам аз маънии дуввум мустафод аст, байт:

Гашт баҳору тоза шуд шавқи маю ҳавоҷ гул,
Ишқу ҷунун сабили май, хушу хирад фидои гул.

**САБУКПО** — шахси бетамкин. Яҳъёи Кошӣ гӯяд, байт:

Зи сангинӣ наҷунбад поям аз ҷо,
Наям чун шоирон акнун сабукпо.

**САБЗ ШУДАНИ СУХАНИ ГУФТА** — ба вуқӯъ омадани он чи ки гуфта шуд. Салим гӯяд, байт:

Эй хуш он рӯз, ки он себи зақан сабз шавад,
Ҳар чи мегӯямат, эй аҳдшикан, сабз шавад.

**САБЗ ШУДАНИ БАХТ** ва **АХТАР** — ба маънии накӯии аҳвол. Аввал машҳур аст, дуввум Роқим гӯяд, байт:

Он қадар моя намондаст зи чашми тари мо,
К-аз нами гирьяи мо сабз шавад ахтари мо.

**САБЗИНА** — маъшуқи сабзранг. Туғро гӯяд, байт:

Кай шавад дилчасп чун сабзинаи фарбеҳсурин,
К-аз камаргоҳи санавбарро ҷавон лоғар кунанд.

**СИПАРИ ПУРАРРА** — навъе аз сипар. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳар ҷо ки касрат аст намудори ваҳдат аст.
Бошад сипар пурарраву лекин сипар якест.

**СИПОС** — ба маънии ҳамд ва шукр машҳур аст. Ва ба маънии миннат, ки изҳори неъмат аст бар мунъимунилайҳ, низ омада. Дар ин сурат бо лафзи **ниҳодан** омада. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Ақл чи созад ниҳод бар мани бедил сипос.
Бар сари озодагон миннати дастор нест.

**СИТАД** — гирифтан. Ваҳид гӯяд, байт:

Дар ин боргаҳ бе гувоҳу санад,
Бувад гарм бозори доду ситад.

**СИТОРАИ ҶАДВАЛ** — чизе дароз аз чӯб ё оҳан, ки ҳукми мистар дорад барои кашидани ҷадвал. Ашраф гӯяд, байт:

Зи норасоии толеъ тамомдунбол аст,
Ситораам ба фалак чун ситораи ҷадвал.

**СИТОРА НАДОШТАН** — толеъи хуб надоштан. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт:

Ба рафъи пастии иқболи хеш чора надорам.
Ба рутба кам наям аз осмон, ситора надорам.

**САТРПӮШ** — чизе ки сатри аврат бад-он кунанд. Салим гӯяд, байт:

Чу гул аз ҳар тараф ҷоки дигар дорад гиребонам.
Зи расвоӣ чу саҳро сатрпӯшам нест домонам.

**САҶОВАНДӢ ҚАРДАН** — ба шангарф ва оби тило навиштан; ва навишта шудани оёти қуръонӣ мувофиқи нусхаи «Саҷовандӣ», ки китобест дар илми қироат. Ва он *киноя* аст аз тазйин. Ашраф гӯяд, байт:

Хоҳам он рухро зи зулфаш бӯса гулбандӣ кунам.
Мусҳафи рухсораи ӯро саҷовандӣ кунам.

Таъсир гӯяд, байт:

Аз хино гул-гул шавад чун он рухи махҷуб сурх,
Мусҳафи хушхатти рухсораш саҷовандӣ бувад.

**САҶҶОДАИ МЕҲРОБӢ** — ҷойнамозе, ки шакли меҳроб дошта бошад. Ашраф гӯяд, байт:

Мекунам дар саҷда тай роҳи туро, к-аз нақши по
Ҳар қадам саҷҷодаи меҳробиям афтодааст.

**СУХАНГУСТАР** — дар урф ба маънии сухангӯ ва шоир мустаъмал аст. Ва дар асл гӯстардан ба маънии фарш кардан аст ва ба *маҷоз* ба маънии паҳно додани сухан, ки атроф ва маҳомили бисьёр дошта бошад, омада. Лиҳозо Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Муддаъӣ гарчи сухангӯст сухангустар нест,
Муҳмалу маънии бисьёр чи маънӣ дорад.

**САХТБОЗ** — касе ки дар киморбозӣ дасте тамом дошта бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Шуд дучорам сахтбозе дар қимори дилбарӣ,
Ҳар ду оламро ба ӯ дар дови аввал бохтам.

**САХТ ХӮРДАН** — тасдеъ ва ранҷи бисьёр кашидан. Туғро дар «Илҳомия» навиштааст: *«Дар ҷаҳони нафс ҳар кас, ки суст ҷунбида сахт хӯрда».*

**СУХАНИ ЧОВИДА** — ҳарфи ҳарза ва пуч ва бемаънӣ, чунонки дар вақти ҳарза гуфтан шахсе мегӯяд: *чӣ мечовӣ?* Ва дар асл човидан ба маънии хоидан аст. Воҳид дар сифати арра гӯяд, байт:

Бувад паҳн дар чашми аҳли назар,
Суханҳои човидааш чун хабар.

**СУХАН ЗАДАН** — ҳарф гуфтан; ва ин кам аст. Аксар сухан гуфтан аст. Салим гӯяд, байт:

Ишқ омаду бо ман сухан аз ҳусни бутон зад,
Ин ҳарф ба ман то ба дари пири муғон зад.

**СУХАН БО КАСЕ ДОШТАН** — ва танҳо бо касе доштан *киноя аз* чизе гуфтан ба касе ки иродаи дигаре намудан бошад. Салим гӯяд, байт:

Салим гуфтаму дорам ба турраат сухане,
Ба ханда гуфт, ки ҳинду забон чи медонад.

Ва санади лафзи дуввум аз ҳад берун аст ва давовини устодон аз он машҳун аст.

**САРД** — *нақизи* гарм; *киноя аз* чизи бемаза ва бефоида; ва муродифи борид, ки дар форсӣ омада. Бадеъуззамони писари Тоҳири Насрободии соҳиби тазкира гӯяд, байт:

Гирьяҳои сарди зоҳидро намояд кор нест,
Мешавад аз бориши борони дай девор суст.

**САРВИ ПИЁДА** — навъе аз сарв, ки кӯтоҳқад бошад; ва баъзе гӯянд мутлақ сарви кӯтоҳ. Соиб гӯяд, байт:

Чашми қадаҳ ба чилваи минои бода аст,
Ин шӯхчашм қумрии сарви пиёда аст.

**САРОПО** — маъруф; ва ба маънии хилъат, ки иборат аз дастор ва ҷома ва ғайра бошад. Шуҳрат гӯяд, байт:

Ба домонам либоси сӯхтан азбаски мезебад,
Чу шамъ аз тору пуди шуъла пӯшидам сaропое.

Ва бад-ин маънӣ дар Ҳиндустон низ шуҳрат дорад.

**СУРӮШ** — ба маънии фаришта; ва ба маънии овози ғайб, ки илҳом бошад. Воҳид дар меъроҷ гӯяд, байт:

Карда дар ин ҳол сурӯши азал,
Дар чигари рӯҳи амин нур ҳал.

**СУРМАДОН** — маъруф; ва *маҷозан* ба маънии камзарф ва камтар. Салим гӯяд, байт:

Шикаст ранг ба ҷои хумор гулхоро,
Ки лола омаду як сурмадон шароб овард.

**Байт:**

Чашми туам зи хуш тиҳидаст мекунад,
Як сурмадон шароб маро маст мекунад.

**Байт:**

Аз чашми ниммасти ту бо як ҷаҳон шароб,
Мо сулҳ мекунем ба як сурмадон шароб.



**САР ДОДАН** — маъруф; ва низ раҳо кардан мутлақ. Ва сар додани туфанг хусусан. Ва ба маънии гӯзидан ва тир задан низ мустаъмал аст. Ва бад-ин сабаб қабоҳате дар истеъмоли ин лафз пайдо шуда, чунонки дар лафзи ниҳодан. Лекин устодон дар ашъори худ овардаанд. Салим гӯяд, байт:

Нисбате дар ошиқӣ моро ба мурғи бисмил аст,
То зи мо сайёд сар нагрифт моро сар надод.

Ва Мир Илоҳии Ҳамадонӣ гӯяд, байт:

Сари роҳе дучори ёр гаштам,
Гирифту диду ҳандиду сарам дод.

Ва Муҳаммадалии Маҷзуб гӯяд, байт:

Гарчи сайди лоғарам дар роҳи ӯ сар медиҳам,
Навниҳоли хушк гардидам, вале бар медиҳам.

**САР БА САР КАРДАН** — сулҳ ва мувофақат кардан. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Ҷангҳо дорем бо зулфаш, вале дар пои ӯ
Боз гар рафтем бо ӯ сар ба сар хоҳем кард.

**САРГОВЗАН//САРИГОВЗАН** — ба маънии давлати муфт ба даст овардан ва моле муфт ёфтан.

**САРИ ХАР ПАЙДО ШУДАН** — ба даст омадани чизе нокора. Чунонки ҷавҳари лафз низ далолат дорад. Саъиди Ашраф гӯяд, рубоъӣ:

Чун дӯш ба раҳ он симбар пайдо шуд,
Ногоҳ рақиби фитнагар пайдо шуд,
Рафтам ки магар як сари коре бизанам,
Қ-аз дасти қазо як сари хар пайдо шуд.

Ва он ки сари хар ба маънии маҳал ва низ ба мурдан навишта, ба қиёси маънии байт гуфта ва аз ҷавҳари лафз ғофил монда.

**САРИ ЗУЛФ ДОШТАН** — ноз бо касе кардан. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Гар надорад сари зулфе бо ғайр,
Ин қадар аз чи парешон гуфтам.

**САРИ МОҲ** — аввали моҳ. Абдуллатифхони Танҳо гӯяд, байт:

Эй сипоҳи чунун сари моҳ аст,
Аз зари доғ вақти танхоҳ аст.

Чун ҷунун ҳангоми зоидуннур будани моҳ, ки авоили моҳ мебошад, ба ҷӯш меояд, чунин гуфта.

**САРДАРҲАВО** — мардуми ошуфтадил ва димоғ, чунонки ошиқи сардарҳаво дар муҳовара омада.

**САРЗАДА РАФТАН** — бехабар ба хонаи касе даромадан. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Ҳаргиз маро ба сӯи худ он бевафо нахонд,
Доим чу шамъ сарзада рафтам ба базми ӯ.

**САРНАВИШТИ ҚАМОН** — он чи бар камон навишта шавад, мисли номи созанда ва ғайра. Ҳасанбеки Рафеъ гӯяд, байт:

Нигоҳи гӯшаи абрӯ худо шиносам кард,
Ба номи соҳиби кор аст сарнавишти камон.

**САРОИ СУНБУЛХОН** — номи маконест, ки маҳалли ҳумақо бувад. Ва санади он дар лафзи қаламрав гузашт.

**САРБАТӮӢ** — ҳилагарӣ ва зуфунунӣ. Ва лафзи тӯ (ба фавқонӣ, ба вови расида) дар асл ба маънии миён аст. Чунонки гӯянд: *фулонӣ дар тӯи хона нишастааст, ай дар миёни хона.* Пас ба маънии сар ба худ кашида, ки дар фикр буда бошад ва ба *маҷоз* ба маънии мазкур омада. Таъсир гӯяд, байт:

Зи сарбатӯии худ шайхи моргир мудом
Ба дасти худ чу кашаф дар шиканҷаи қафас аст.

**САРПЕЧ ЗАДАН** — ғунудан ва чашм ба хоб гарм кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Аз майи ранги рухат бодаи сарҷӯш зада аст,
Хат ки сарпеч дар он субҳи баногӯш зада аст.

**САРГАРМ БУДАН** — ба маънии ба чид дар коре будан ва маст гаштан. Ва ин ҳар ду шуҳрат дорад. Ва ба маънии ошиқ шудан низ. Салим гӯяд, байт:

Духтари раз гар хама бошад машав саргарми ӯ,
Дар тарики ишқбозӣ сурати Яъқуб бош!

**САРИ КАЛОФА ГУМ КАРДАН** — сарриштаи коре гум кардан ва бедасту по шудан. Таъсир гӯяд, байт:

Сарриштаи зиндагӣ надорад дар даст
Гӯё ки сари калофаро гум кардаст.

**САРОНА** — навъе аз боҷ, ки аз мардум, ки дар баъзе аз мавоқеъ аз хар одамӣ, яъне аз сари одаме як чиз гиранд. Мисли гӯше, ки бар соири ҳайвон аз асп ва шутур ва хар ва гов ва амсоли ин гиранд. Таъсир гӯяд, байт:

Гирифта з-обуранги ошиқона,
Зи гул гӯшиву аз сандал сарона.

**САРБАДОР** — лақаби тоифае аз салотин. Ва чун фидоӣ будан ва худро ба куштан додан дар тарики эшон марсум буд, худро бад-ин ном мавсум сохтаанд. Ва айёми салтанати эшон баъд аз вафоти султон Абӯсаъиди Баҳодурхон ибни Ӯлҷойтухон аст. Чунонки аз кутуби таворих ба вуҷӯҳ меанҷомад.

**САР БАР САРИ КАСЕ ДОШТАН** — низоъ ва хусумат бо касе кардан. Ба номи яке аз шуаро дар «Тазкираи Насрободӣ» оварда, байт:

Бо тунукҳавсала кораш зи хирадмандӣ нест,
Чашми мо беҳуда сар бар сари дарьё дорад.

**СИРЕШУМИ ИХТИЛОТ** — часпони ихтилот. Ва ин аз ахли забон ба таҳқиқ расида.

**САРПЕЧДОР//САРИ ПЕЧДОР** — касе ки мӯйҳои дарози сари худро печад, чунончи санносиён ва мудориён ба сар доранд. Туғро гӯяд, байт:

Не ба ранги саршиносӣ буд дар сар печдор,
Бед агар аз турраи худ чирабандӣ сар кашид.

**САРИ ШИР** — қаймоқ, ки ба ҳиндӣ болой гӯянд.

**САРШЕРӢ//САРИШЕРӢ** — ки аз биринҷ ё мис дар даҳонаи обшор ва ҳавзи об созанд. Вахид дар таърифи ҳаммом гӯяд, байт:

Бувад чун зи лутф аст тахмири ӯ,
Чу пистони модар сари шери ӯ.

Дар Ҳиндустон онро шердаҳон гӯянд.

**САРИ ҚАЛЁН** — чизе ки танбоку дар он пур карда оташ бигзоранд ва қалён бикашанд. Ба ҳиндӣ чилам гӯянд. Ва таҳқиқ он аст, ки дар форсӣ чилим ва қалён ба маънии хуққа аст. Ва сари чилим ва сари қалён ба маънии мазкур. Ва сохибэъҷоз Рашидӣ, ки сари қалён ба маънии беҳтарин ва баргузидаи қалён навишта, хатои фоҳиш намуда.

**САРИ ЗАХМ МОЛИДАН** — *кинояаз* чора андешидан ва раҳм кардан. Ва ин аз аҳли забон ба субут расида.

**СУРХУ СИЁҲ ШУДАН** — *кинояаз* мотами ошуро. Чи дар мотами мазкур сиёҳ мепӯшанд ва худро маҷрӯҳ месозанд.

**СУРХУ СИЁҲ** — иборат аз мардуми мазкур бошад. Ва чун ин амал аксар кори авбош ва аҷлоф бувад, чунин гуфта мешавад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ин муҳаррам, ки мерасад ногоҳ[57]
Мешавад тӯшадори сурху сиёҳ.

**САР ДАР ОБ БУРДАН** — фурӯ бурдани сар дар об. Ашраф гӯяд, байт:

Зоҳид аз имсок, Ашраф, бода камтар мехӯрад,
Рӯзадоронро муносиб нест бурдан сар дар об.

**СУРМАИ АФСУНИ ҒАЙБАТ** — сурмаест, ки хар ки онро дар чашм кашад, аз назар ғоиб шавад. Ин зоҳиран аз хурофоти аҳли тилисм ва найранҷот ва маъхуз аст аз илми ҳиндиён. Ашраф гӯяд, байт:

То бибиниву набинандат туро аз хештан,
Сурмаи афсуни ғайбат гирди чашм афшондаи аст.

**СУРМАИ АЗ ЧАШМҲО НИҲОН ГАШТАН** ва **СУРМАИ ХАФО** — ҳамон сурмаи афсуни ғайбат. Ва ба ҳиндӣ онро алуп анҷан гӯянд, тарҷумаи сурмаи хафо. Алиризои Таҷаллӣ гӯяд, байт:



Нишони оби ҳаётам чи медиҳӣ, эй Хизр.
Куҷост сурмаи аз чашмҳо ниҳон гаштан.

Ва Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Дар чашми кас наёбам з-иқболи норасо,
Бошад сиёҳбахтии ман сурмаи хафо.

**САРЗИНДА** — соҳибҷуръат ва ҷавонмард ва гармҷӯш ва шукуфтарӯ. Ашраф гӯяд, байт:

Нест, Ашраф, бахри таҳсини сухан сарзиндаро,
З-он чу маънӣ рӯзгорам дар сияҳпӯшӣ гузашт.

Ва Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Ғайри лаъбу шӯхӣ аз симинбадан зебанда нест.
Шамъи бенурӣ бувад, маъшуқ агар сарзинда нест.

**СУРХУ ЗАРД ШУДАН** — мунфаъил гаштан; ва гохе лафзи хиҷлат низ ба он оранд. Ашраф гӯяд, байт:

Гар ту бо ин хусни рангомез дар бустон равӣ
Боғ гардад чун гули раъно зи хиҷлат сурху зард.

Ва танҳо сурх шудан аз хиҷлат низ дар каломи баъзе аз асотиза дида шуд.

**САРАНДОЗ** — масти тофеҳ; чунонки дар луғоти қадима гузашт. Ва низ ҷомае ки занон бар сар андозанд, чунонки рӯпок ва микнаъ. Ашраф гӯяд, байт:

Тарки зинат кун, ки зевар хаст махсуси занон.
Парниёни теғи мардонро сарандоз асту бас.

**САРҚӮБ** — иморате ки муртафеъ бошад аз имороти дигар ва бар он мушриф бувад. Лихозо пуштае, ки ба муқобили қалъа созанд, барои гирифтани қалъа, низ сарқӯб гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Фиғон аз чархи дунпарвар, ки бо ин ҳиммати олӣ
Ба гардун диданам шуд гири он саркубро монам.

**САРХОБ ЗАДАН** — навъе аз фунуни куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Дар мухолиф кӣ туро гуфт, ки сархоб бизан,
Гирди мӯи камарат печ шавад, тоб мазан!

**САР АЗ ЯК ГИРЕБОН БАРОВАРДАН** — мислу монанд шудан ба дигаре; ва он ки даъвои ҳамсарӣ кардан гуфта, хато карда. Соиб гӯяд, байт:

Ҳамон бошад гирон аз шӯхчашмӣ бар дили мардум,
Агар сӯзан сар аз як ҷайб бо Исо бурун орад.

Айзан:

Ду субҳи содиқ аст аз як гиребон сар бароварда.
Яди байзои сокиву баёзи гардани мино.

**САР АЗ НАШЪА САБУК КАРДАН** — расонидани димоғ, ки муқобили саргаронӣ, дар хумор ориз шавад. Толиби Омулӣ гӯяд, байт:

То сар аз нашъаи таҷрид сабук сохтаем,
Хирқапораст ба дӯшам хама гар як тор аст.

**САРХАТ** — сармашқ, чунонки шуҳрат дорад. Ва ба маънии тамассук ва қабола низ. Баъзе аз муосирин дар ин маънӣ тараддуд доштанд. Ва он аз қиллати татаббуъ бувад. Таъсир гӯяд, байт:

Гулро бувад аз бандагии рӯи ту сархат,
Чун лола, ки бар чехраи ӯ доғи ғуломист.

Ва низ Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Маҷӯӣ сархати озодӣ аз фалак, Соиб,
Ки худ зи коҳкашон тавқ дар гулӯ дорад.

Ва низ Ашраф гӯяд, байт:

Хаташ сангро дода шармандагӣ,
Пайи ошиқон сархати бандагӣ.

**САРНАШИН//САРНИШИН** — пасрав. Таъсир гӯяд, байт:

Дар гулшане, ки хусни ту махмилсавор шуд,
Гул сарнишини қофилаи навбаҳор шуд.

Ва низ касе ки сари роҳ нишинад ва аз мардум чизе хоҳад ва гадоӣ бикунад. Ва дар ин ҷо ин ҳам часпонтар аст. Ва аз баъзе сиқот таҳқиқ шуд, ки истилоҳи аҳли қофила қаҷованишинист, чи саворӣ дар он ҷо ду тариқ аст: яке махмилнишинӣ, дуввум сарнишинӣ, ки бе махмил ва қаҷова савор шаванд.

**САРРАФТА** — маъруф аст; ва низ

он ки дар қисмат ва насиб бувад; ва ба маънии сарнавишт. Таъсир гӯяд, байт:

Рӯзии саррафта афзунтар ба нодон мерасад,
Тифлро бо як дахан шир аз ду пистон мерасад.

**САРРИШТА** — дафтари ҳисобӣ, ки аз рӯи дафтар бароянд. Ва санади он дар лафзи **вазъи** бешероза навишта хоҳад шуд, иншоаллоҳи таоло.

**САРКАЛЛА ЗАДАН** — ҷанг кардан ба сар ва калла; ва ба ҳам задани ҷанги қӯч ва оху бошад; ва низ *киноя аз* муқобала ва баробарӣ кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Чашмони ёр бингар з-он шохи абрувон,
Саркалла мезананд ду охуи ҷангиям.

**САРҲИСОБ** — воқиф ва огоҳ ва мутанаббеҳ. Таъсир гӯяд, байт:

Сарҳисоб аз кор будан сарнавишти ман бас аст,
Ҳаст чун ойина аз ҷавҳар хати пешониям.

Ва ба маънии хабардор бош низ. Ашраф гӯяд, байт:

Чу теғи шаҳаншаҳ хӯрад бар саҳоб,
Ба хуршед гӯяд фалак сарҳисоб.

**САРКУН** — ибтидокунанда дар коре. Хиёл гӯяд, байт:

Зи чеҳра парда барафган, ки шамъи маҷлисро
Зи рӯи хуси ба ҳар маҷмаъе бувӣ саркун.

Ва баъзе ба маънии мири маҷлис навиштаанд ва ин асле надорад.

**САР АЗ МАЗМУН БАРОВАРДАН** — иборат аз фаҳмидани мазмун; ҳамчунин сар аз ришта барнаёвардан нафаҳмидани чизест. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**САРИ ЧАРОҒ АФГАНДАН** — дур кардани сиёҳӣ, ки аз сӯхтани фатила ба ҳам расад. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Нуре намондааст ба чашми ситорагон,
Афгандаанд шудаст сари ин чароғҳо.

**САРХОНА** — ба маънии моя ва ҳадди муайян. Таъсир гӯяд, байт:

Сад шукр, ки сархонаи лутфам ба камон аст,
Бе чилла чу абрӯ фиганад тир камонам.

Ва низ Мир Наҷот гӯяд, байт:

Фарши вайронаи мо ин дили девонаи мост
Хонаи мо ба сари кӯи ту сархонаи мост.

**САРДАСТӢ (САРИДАСТӢ) ГИРИФТАН** — ионат ва имдоди касе ки бисёр оҷиз бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Як ҷом надодӣ ба чу ман бодапарасте,
Як бор ба ошиқ нагирифтӣ саридастӣ.

Ва низ Сайидҳусайни Холис гӯяд, байт:

Гарчи аз по фитода будам, лек
Саридастӣ гирифт доғи маро.

**САРБАРОҲ//САР БА РОҲ** — касе ки коре ва амале кунад дар Ҳиндустон гӯянд; ва нависандагон *«корро сар ба роҳ кард»* гӯянд. Ва муаллиф инро дар калом ва ибороти устодон надида. Пас сареҳ бар ин маънӣ *«сар ба роҳе кардани коре»* бошад, *киноя аз* саранҷом намудан. Ашраф гӯяд, байт:

Накардаст ҳар кас ба сар тайи роҳ,
Нагардид дар ошиқӣ сар ба роҳ.

**САРКОР//САРИ КОР** — ду маънӣ дорад: яке соҳибэҳтимоми коре. Мирзо Ҷалоли Асир гӯяд, мисраъ:

Яке меъмори саҳроҳо яке саркори дарьё шуд...

Дуввум он ки дар ҳангоми интисоби чизе бар шахсе гӯянд аз роҳи бузургӣ. Мисли корхонаҳо ва нӯкарон, чунонки дар Ҳиндустон низ мутаориф аст. Ашраф гӯяд, байт:

Ба саркори падар будӣ ҳамеша,
Ба ҷои бахшии шогирдпеша.

Ва бад-ин маънӣ аксар ба сукуни рои аввал мустаъмал аст ва гоҳе ба изофат низ. Чунонки Шифоӣ гӯяд, байт:

Дасту дилат тиҳист, Шифоӣ, зи хушдилӣ,
Чизе ки хаст дар сари кори ту ҳасрат аст.

Ва дар Ҳиндустон саркор ҷоеро гӯянд, ки чандин паргана аз тавобеъи он буда. Ва паргана он



ки чандин деҳ дошта бошад. Ва аз тарҷумаи «Маҷолис-ун-нафоис» маълум мешавад, ки дар вилоят ҳам бад-ин маънӣ омадааст. Ва ба маънии маконе, ки парганаҳои бисёр тавобеъи он бошанд. Ва дар муҳовараи аҳли забон назман ва насран надидаам, агарчи дар дафотир ва таворихи салотини Ҳинд марқум аст.

**САРИ ФУЛОН ЧИЗ, ФУЛОН КАС ДАРД МЕКУНАД** — дар он мақом гӯянд, ки шахсе иддиъои чизе дорад ва изҳори он намояд ва дарвоқеъ надорад ва ба такаллуф ихтиёр мекунад ва заҳмат мекашад. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳама сандал ба ҷабинанд бараҳманкешон,
Мекунад дард ҳамоно сари маъшуқишон.

**САРТАВҚ** — чизе ки бар сари гунбад созанд аз мис ва ғайра муламмаъ кунанд. Ва ба ҳиндӣ калас (ба фатҳи кофи тозӣ ва лом ва сини муҳмала) хонанд. Ваҳид дар таърифи гунбад гӯяд, байт:

Зи сартавқи гунбад ба гардун расид,
Чу пире, ки ӯро паронад мурид.

**САРБУРИДА** — *киноя аз* роз ва сир. Ашраф гӯяд, байт:

Рақиб, балки дар он ҷо сарбурида бувад,
Ҷаро ту сарзада ой ба кӯи қотили мо.

**САРИ ФАТИЛА ЧАРБ КАРДАН** — ҷимоъ намудан. Фавқӣ гӯяд, рубоӣ:

Вақт аст, ки бо ҷинну парӣ ҳарб кунем,
Бо номи ту номи ҳешро зарб кунем.
Равған ба чароғи ошноӣ резем,
Он гоҳ сари фатиларо чарб кунем.

**САРИ ҚАЛОФА БАНД АСТ** — яъне сарриштаи кор гум шуда.

**САРИ ХОРҲОИ ОЛАМ БА ХУДСАРӢ МЕКАНАД** — яъне ба худ гумони корҳои умда дорад. Ва ин ҳар се аз забондоне ба таҳқиқ пайваста.

**САРБОР** — илова. яъне бори кӯчаке, ки бар сари бори калонӣ бошад. Асар гӯяд, байт:

Баски дорад хотирам шавқи сабукборӣ Асар,
Зиндагонӣ бору сарбор аст ақли комилам.

**САР КАРДАН** — сулук ва мадади маош кардан бо касе. Туғро гӯяд, байт:

Қосидро метавон дидан ба сарсабзӣ алам,
Чун ба сабзони Сагар дар боғи хубӣ сар кунанд.

Айзан гӯяд, байт:

Ба хунгармие кард бо шиша сар,
Ки дил сард шуд з-оташи шишагар.

Бидон ки лафзи Сагар (ба фатҳи сини муҳмала ва кофи форсӣ ва рои муҳмала) номи шаҳрест аз Дакан.

**САРДАСТӢ** — ба истилоҳи қаландарон ҷӯбдастӣ. Туғро дар «Илҳомия» навишта: *«Сардастии қалам ва пусти таҳти коғаз ҷузви лоянфак гардида».*

**САРСУХАН** — ибтидои калом; ва дар асл ба изофат (яъне **сари сухан**)* буда. Туғро гӯяд, байт:

Зи дарди сарсухан сурхӣ ҷигархун,
Фитода нуқтааш чун қатраи хун.

**САРМОСӮХТА** — чизе ки аз шиддати сармо зоеъ ва табоҳ шавад, хоҳ наботот, хоҳ ҳайвонот. Туғро гӯяд, байт:

Харосон кард яхбандаш малакро,
Зи сармосӯхта рӯи фалакро.

**САРОСАР** — тамошо ва сайри ҷое аз сар то по. Яҳёи Кошӣ гӯяд, байт:

Шуд чу майлаш саросари бозор,
Хоки ғам рехт бар сари бозор.

**САРИ САХТ ХӮРДАН** — хӯрдани садамаи сахт ва расидани балийяи азим. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Адӯ аз кафат гар зи яклахт хӯрд,
Зи сарсахтӣ охир сари сахт хӯрд.

Ва низ **сахтӣ** ба маънии густохӣ ва муқайядӣ аст. Ва бад-ин маънӣ **сарсахтӣ кардан** омада. Яҳёи Кошӣ гӯяд, байт:

Зи шамшераш адӯро гар хабар буд,
Намекард ин қадар сарсахтӣ аз худ.

**САРГИРӢ** — он аст, ки бо муқайядони вилоят чун бо касе, хусусан бо содаръе мурид шаванд, ҷамъе ба ҳам расонда, ӯро ҷое бурда феъли шанеъ кунад. Ва чун са-

ри ӯро яке мегирад ва дигар феъли мазкур мекунад, ин феъл бар саргирӣ шуҳрат гирифта. Шифоӣ гӯяд, байт:

Бо вуҷуди он ки сад саргирӣ аз аҷлоф хӯрд,
Бар сари риндон ҳамон он номукайяд меравад.

**СУРХОБ** — мурғи маъруф; ва низ номи кӯҳе дар Табрез; ва ҳам рӯдхонае дар навоҳии Кобул. Ашраф гӯяд, байт:

Шаҳаншаҳ чу рӯ сӯи Кобул кунад,
Зи Сурхоб хуни адӯ гул кунад.

**САРПОЙ** — ҷимоъ. Муҳаммадшарифи Сифоҳонӣ дар ҳаҷви кулоҳи Мир Муайяди араб гуфта, абьёт:

Гуфт шахсе ки хурад ин зи пайи латтаи ҳайз,
Панҷаи оташакӣ аз ту ба як сарпой.
Биравам дида ба ман гуфт, ки ин нарх кӣ кард?
Ки диҳӣ тубраи харкурраву одам г...й.

**САР БА САР ГУЗОШТАН** — ба маънии мисли дигаре шудан баъзе гуфтаанд.

**САРИ КАМАНД** — таноби курук, ки дар истабли подшоҳон мебастанд ва додхоҳону ситамрасидагон, ки дар он ҷо мерасиданд, ба доди худ мерасиданд ва маҳфуз мемонданд. Шафеъои Асар гӯяд, мисраъ:

Бошад ситамрасида паноҳаш сари каманд...

**САР ВОКАРДАН** — маъруф; ва бараҳна кардани сар дар мотам. Ва ин амали занон аст. Боқири Табрезӣ гӯяд, байт:

Не ҳамин дар мотами дил нола ғавғо мекунад,
Доғ мепӯшад сиёҳу захм сар во мекунад.

**САРИ ТАВАҚҚУЪ ХОРИДАН** — мутаваққеъ шудан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Пеши ҳама кас сари таваққуъ хорӣ,
Он лаҳза, ки ҷои дигарат мехорад.

Аз ин байт ба зуҳур мепайвандад, ки хоридан *лозим* ва *мутааддӣ* ҳар ду омада.

**САРКУН** — муфсид ва мағрур ва фитнаангез. Ва санади он дар лафзи **потобапеч** гузашт.

**СУРХАЙЁР** — номи айёрест. Салим гӯяд, байт:

Равон кун аз барои май, ки раз он Сурхайёр аст,
Ки то рафта савори дасту гарданбаста меорад.

Ва як санади он дар **қангура** биёяд.

**САРИ ҚӮЧ** — ва низ номи фанне аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Даъвии ҳастии ғайр ар ба қиёмат бошад,
Сари қӯчи ту илоҳӣ ба саломат бошад.

Ва баъзе гӯянд, паҳлавонони вилоят қӯчҳои ҷангӣ нигоҳ доранд ва бо ҳам биҷангонанд.

**САФЕД ШУДАН** — зоҳир ва намудор. Салим гӯяд, байт:

Нозам, эй риштаи тасбеҳ, ки дар ҳалқаи куфр
Натавонад шудан аз шарми ту зуннор сафед.

**САФЕД ГУФТАН** — бепарда гуфтан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Сафед гуфтаму з-ин ҳам сафедтар гӯям,
Хати сиёҳи ту дорад ба мушку анбар ҳарф.

**САФЕДӢ КАРДАН** ва **САФЕДӢ ЗАДАН** — ҳамон **сафед шудан**. Аввал Қосими Девона гӯяд, байт:

Нест ҳоҷат Хизри роҳи дастпаймоӣ туро,
Мекунад ин раҳ сафедӣ аз сафои хирқаам.

Дуввум аз муҳовара ба субут расида.

**СУФРАИ ШАТРАНҶ** — бисоти шатранҷ. Асар гӯяд, байт:

Ба ранги суфраи шатранҷ ҳар куҷо аспест,
Низоъ бар сари чодар миёни ёрон аст.

**СУФРАИ ДАВРӢ** — зиёфат ва меҳмонӣ кардани дӯстон; дар ҳафта ё моҳе ба ҳар як муқаррар созанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ишқ аз доғи ҷигар суфраи даврӣ дорад,
То ғаму дарди ту оянд ба меҳмонии мо.

Ва айзан гӯяд, байт:

Баски ғарқи неъмати алвони ҳусни он гулам,
Суфраи даврист гӯё ошьёни булбулам.

**САФАР КАШИДАН** — ба маънии



сафар кардан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

З-ин оҳи сард мондем дар тангнои гетӣ,
Гар бошадат зимистон натвон сафар кашидан.

**СУФРА** — маъруф; ва ба маънии мақъад шуҳрат дорад. Ва баъзе гӯянд истилоҳи форсизабонони Ҳинд аст. Лекин чунон масмӯъ аст, ки ҳар яке аз шуарои зарифи Эрон дар хонаи амире аз Ҳиндустон ворид мешавад ва он амир бинобар шӯхӣ узви махсуси асперо кабоб карда пеши ӯ мегузорад. Ва он мард дида аз рӯи тааҷҷуб мегӯяд, ки: неъматҳои алвони ҳар ҷо дидаам ва ин махсуси суфраи наввоб аст. Ва аз ин ҳикоят маълум мешавад, ки дар Эрон низ бад-ин маънӣ мустаъмал аст. Лекин аз устодони дигар ин маъниро мадди назар надошта, бастаанд. Туғро гӯяд, байт:

Гашт ба даврони фақр суфраи Туғро ҳақир,
Нест аҷаб гар зи шарм об шавад нони ӯ.

**САФЕД ОМАДАН** — ба маънии сафед шудан, ки гузашт. Таъсир гӯяд, байт:

Ба пеши турраш Таъсир натвонад сафед омад,
Ба ғайр аз пухтагӣ зоҳир нашуд аз анбари хомам.

**САҚИФАСОЗӢ** — сақифа (ба қоф, ба ёи расида ва фо) ҳарфҳои дурӯғ бастан. Ва ин зоҳиран ишорат аст ба аҳволи саҳобае мувофиқи мазҳаби имомия, ки баъди вафоти ҳазрати пайғамбар алайҳиссалом дар сақифаи Банӣ Соида нишаста ба Абӯбакр разиаллоҳу анҳу байъат карданд. Бар ин тақдир ба мазоҳиби сунниён суи адаб бошад.

**СИККАИ МАРДӢ** — нишони мардӣ. Ва санади он дар лафзи **риш пеши касе надоштан** гузашт.

**СИККАДУРУСТ** — шахсе ки дуруствазъ бошад ва ростипеша бувад. Асар гӯяд, байт:

Ҳар куҷо сиккадуруст аст чу зар дар олам,
Шуда озодияш аз гардиши айём муҳол.

**СИККА БА ЗАР КАРДАН** — корро хуб ба саранҷом расонидан ва мувофиқи қавл амал кардан ва муҳкам намудан. Ашраф гӯяд, байт:

Гуфта будӣ ки кунам тарки алоиқ, Ашраф,
Чунки гуфтӣ сухане сикка ба зар бояд кард.

**САГИ РӮИ ЯХ** — шахсе ки ҳар тараф давонанд бидавад ва ҳар коре, ки бифармоянд кунад. Ва ин аз муҳовара ба субут расида.

**САГЛАВАНД//САГИ ЛАВАНД** — масхарае буд дар аҳди яке аз салотини Сафавия. Аҳволи ӯ дар «Тазкираи Насрободӣ» ва ғайра мастур аст. Соҳиби ин шеър аст, байт:

Саҳар омадам ба кӯят, ба шикор рафта будӣ,
Ту ки Саг набурда будӣ, ба чи кор рафта будӣ?

Шифоӣ гӯяд, байт:

Меҳтари Саглаванд буд аввал,
Гашт мироҳӯраш дар охири кор.

**САГИ ПОСӮХТА** — *киноя аз* музтариби бисьёр. Ва ба алфози ташбеҳ чун мисли ... ва монанди ... ва амсоли он мустаъмал шавад, байт:

Дар риёзе, ки сухан з-он рухи афрӯхта буд,
Лола берун зи чаман чун саги посӯхта буд.

**САГБОЗ** — маърақагир, ки сагбозӣ кунад ва сагро рақсонад. Ваҳид гӯяд, байт:

Агар буд сагбоз з-аҳли хирад,
Чаро бо саги нафс бозӣ накард.
Бидон аз фусунаш ту, эй пурхирад,
Саги ӯ карора ба мардум ҷаҳад.

Ва ин қисм мардум махсуси вилоят аст ва дар Ҳиндустон набошанд.

**САЛОМ ДОДАН** — салом кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Гӯш рӯҳонӣ фаровон бар каломаш мениҳанд,
Ҳуру ризвон чун бибинандаш саломаш медиҳанд.

Айзан гӯяд, байт:

Саломам медиҳад ҷонону чун ғайр аст ҳамроҳаш
Ба навъе мехалад дар дил, ки дашном аст пиндорӣ.

**САЛОМИ ТАРОЗУ** — майли каффаи тарозу ба тарафе, ки ҷинс бошад. Ва ҳамин қисм салом кардани палла. Навъӣ гӯяд, байт:

Бемузд касе бода ба ҷомат накунад,
То зар надиҳӣ палла саломат накунад.

**САЛЛОҲӢ КАРДАН** — ҳарфҳои дурушт гуфтан ва эътироз намудан. Зоҳиран пӯсткани ҳам аз ин олам аст. Ва ин ҳар ду аз муҳовара ба субут расида.

**САЛОМОНА** — назр ва пешкаше, ки вақти салом ба умаро диҳанд. Ё чизе ки ивази салом ба касе бахшанд, чунонки дар арӯсӣ мардуми тарафи арӯс ба домод диҳанд. Таъсир гӯяд, байт:

Як назар хур чу он ҳусни мусаллам бинад,
Ҳосили боғи ҷинонро ба саломона барад.

**САМАНД ҶИЛАВ ДОДАН** — давондани асп. Ашраф гӯяд, байт:

Халқе саманди умр ҷилав дода хар тараф,
Пургарди кулфат аст ҷаҳон з-ин саворахо.

**СИМСОР** — лафзи арабист; ба маънии даллол мутлақан. Ва дар форсӣ шахсе ки аҷноси мухталифаи мардум фурӯшад. Ва мардум ашьёи худро ба ӯ диҳанд ва ӯ дар дуккон нишаста фурӯшад. Ваҳид дар таърифи ӯ гӯяд, абьёт:

Ба дуккони ӯ ҷинсҳо гашта тоб,
Ҷудо ҳар яке чун фусули китоб.
Чу пушту шикам бошад аз хорпушт,
Дар-ӯ марҳами захму захми дурушт.

Ва низ Ашраф гӯяд, байт:

Ба арзи тафориқ ашъори худ,
Шавам корфармон симсори худ.

**САНГИ КАМ** — иборат аз санги камвазн, ки дар миқдори худи авзон кам бошад. Ду забони тарозу онро доранд. Шафеъои Асар гӯяд, мисраъ:

Санги камвазни тарозуро нигини давлат аст...

**САНГ** — маъруф; ва ба истилоҳи паҳлавонони Эрон бағалсангро гӯянд. Ва онро санги зӯр низ гӯянд. Ва ин аз муҳовара ба таҳқиқ расида.

**САНГИ ДИГАР БАР САНГ НАМЕИСТАД** — *кинояи аз* он ки бисьёр сахт ва шадид аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Вақти дилгири ту шояд ба фусуну найранг
Ки наистад ба ҷаҳон санги дигар бар сари санг.

**САНГИ ЯДА** — сангест мар турконро, ки ҳар гоҳ афсун хонда бар кафи даст муқобили осмон доранд, абр ва борон шавад. Ва ин амал дар туркон шоеъ аст. Соиб гӯяд, байт:

Санги ядаст муҳраи гаҳвораи ятим,
Ҷуз гирья кор нест дили доғдорро.

Гӯё ишорат аст ба ҳамин амал он чи Фирдавсӣ гуфта дар таърифи Афросиёб, байт:

Ҳама корҳои шигарф оварад,
Чу ҷанг оварад, боду барқ оварад.

**САНГИ ҚАНОАТ** — сангест ки дар вақти гуруснагии бисьёр бар шикам банданд, то изои ҷӯъ кам шавад. Ва ин амали бенавоёни масъул аст.

**САНГИ САВДО** — сангест мутахалхили сабуквазн, ки болои об бошад ва фурӯ нанишинад. Ва дар баъзе аз ҷоҳо санги по аз он созанд. Салим гӯяд, байт:

Зи пои раҳравони ту то қиёмат монд,
Нишони обила бар рӯй санги савдоро.

**САНГАК** — навъе аз нон. Ва коф барои нисбат аст, чи онро бар санг мепазанд. Ва санади он дар лафзи **ба сари санг нишондан** гузашт[58].

**СУНБУК** — лафзи арабист; ба маънии киштии кӯчак нисбат ба чиҳоз, ки дар хидмати чиҳоз бошад. Ашраф гӯяд, байт:

Аз дили хеш сунбуке дорам,
На зи дарьё тиракӣ дорам.

**САНГЧИН** — сангҳое ки чида мисли деворӣ созанд бар гирди ободӣ ва маъмура. Ваҳид гӯяд, байт:

Сахтикашони ишқ зи офот эминанд,
З-ин сангчин ҳамеша дило дар ҳисор бош!

**САНГАР** — чизест ки гирди хонаҳо ё хайма аз чӯби дароз ва тӯпхона ва ғайра барои ҷанг созанд.



Аз олами **мӯрчал**. Чунонки вақте ки алавияи нодиршоҳӣ ба Ҳиндустон буна кард, лашкари тӯпхона чидани муғулон ин бандро **сангар** мегуфтанд. Ашраф гӯяд, байт:

Онро ки ҳамин кор ба сингор бувад,
Бо сангари афғон чӣ тавонад кардан?

**СИНГОР** — лафзи ҳиндиюласл аст; ба маънии ороиши занон шуҳрат дорад. Ва санади он дар лафзи **сангар** гузашт. Бинобар муроoти **сангар** аст дар шеъри худ овардааст.

**САНГДОҒ** — касе ки ӯро ба санг доғ кунанд; ва *кинояи аз* ошиқ. Ваҳид гӯяд, байт:

Дар раҳгузори ҷонон хуршед сангдоғ аст,
Рухсори дилбари ман ҳам чашму ҳам чароғ аст.

Масмӯъ аст, ки ба маънии гармовост, чунонки худ гуфта аз Қизилбошхони Уммед тахаллус, байт:

Афканда лаъли тавсан барқи сабукъинон,
Дар водие, ки гашта моро сангдоғ по.

**САНГ БА САНГ ЗАДАН** — кори сахлро ба овоз кардан. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида. Ва низ озор ва тасдеъ расонидан ва хароб кардан. Асар гӯяд, байт:

Хароби лутфу итобам аз ин бутони фаранг,
Надонам аз дурагӣ мезананд санг ба санг.

**САНГИ ОБСО** — санге ки об ӯро соида ва соф намуда бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Рӯзи мулоимат зи дуруштӣ фузунтар аст,
Ойина аст дар назарам санги обсо.

Ва аз баъзе ба ҷои **обсо** осиё дида шудааст. Ва ин ҳам сахех метавонад шуд, лекин нусхаи аввал ба мазоқи аҳли сухан муносибтар менамояд.

**САНГИ ҚОЛӢ ва САНГИ РӮИ ҚОЛӢ** — санге ки бар канорҳои қолӣ гузоранд, то бод онро бардорад. Ва дар Ҳинд мирфарш гӯянд ва зоҳиран милфарш аст (ба лом). Таъсир гӯяд, байт:

Посбони пастфитрат ғафлати саршор дошт,
Санги ин қолӣ ҳамон дар хоби сангини худ аст.

Дуввум Асар гӯяд, байт:

Дар ин вайрона дар ҳар кишт зоҳид хӯшае дорад
Ба ҳар маҷлис чу санги рӯи қолӣ гӯшае дорад.

**СӮХТАНИ ЗАР ва СӮХТАНИ ТАНХОҲ** — талаф шудани зар ва ба даст наёмадан. Аввал Неъматхони Олӣ гӯяд, байт:

Гар мурда ӯ ҷаҳаннам, гар сӯхт ҳам чи ғам,
Аммо заре, ки сӯхт диламро кабоб кард.

Дуввум Салим гӯяд, байт:

Дилро ба ғами ишқ мадеҳ муфт, Сулаймон,
Доғӣ ту ҳам ин сӯхта танхоҳ нигаҳ дор.

**САВОД** — лафзи арабист; ба маънии сиёҳӣ; ва ба маънии нақл кардани китоб низ. Ашраф гӯяд, байт:

Бо мулки Ҳинд нисбати Эрон чӣ мекунӣ?
Чун эътибори асл набошад саводро.

**СӮЗАБОЛ ШУДАН** — иборат аст аз он ки баччаи тоир аввал мартаба ки пар барорад мисли сӯзан ва хор бошад. Ва зоҳиран сӯза *мухаффафи* сӯзан аст, ки *ҳо* дар охир зиёда кардаанд.

**СӮҲОНРӮҲ** — ба маънии озордиҳандаи ҷон, ки суҳбат ба табъи одамӣ насозад. Ва ин ҳар ду аз аҳли муҳовара ба субут расида.

**САВОД БАРДОШТАН** — нақл кардан аз хатте ё китобе. Таъсир гӯяд, байт:

Ғайри дил акнун ба олам дилнишини мо нашуд,[59]
Ин савод аз сиккаи рӯи дирам бардоштам.

**САВОРИ ДАВЛАТ** — соҳибдавлат. Таъсир гӯяд, байт:

Фузудам обрӯ, то сокини вайронаи хешам,
Савори давлатам, то чун нигин дар хонаи хешам.

**САВГАНДИ ГИРОН** — қасам ба чизҳои азим, мисли худо ва Қуръони маҷид. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Гуфтам ба ҳақи он дили сангин, ки вафое
Вақъе набувад пеши ту савганди гиронро.

**ЄАВГАНД** — маъруф; ва ба маънии мутлақ қарор ва аҳд омада. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Арӯси даҳри ҳаждаҳрӯза аҳде баста бо ёре,
Напиндорӣ, ки то охир ба як савганд хоҳад буд.

**САВДО ҚАРДАН** — маъруф; ва ба маънии девона шудан низ. Солик гӯяд, байт:

Баски рафтам пайи он зулф парешон гаштам,
Баски гуфтам сухан аз ҳоли ту савдо кардам.

**СУД** — маъруф; ва ба маънии рибо, ки гирифтани зиёдат аст дар қарз мувофиқи истилоҳи фуқаҳо. Туғро гӯяд, байт:

Бод аз гул натавонад зи рибо суд гирифт,
Баски роиҷ шуда суд аз уламо дар Қашмир.

Низ Ваҳид гӯяд, байт:

Бо айши нақд фикри саранҷом беҳтар аст,
З-он қарзи суд бӯса зи инъом беҳтар аст.

**САВГАНДИ САТТОР** — савганде ва қасамест махсуси қиморбозон. Туғро гӯяд, байт:

Чашмони ӯро ҳар замон дарканду бурда нақди ҷон,
Ҳамчун муқомирпешагон савганди саттор омада.

**СИМ** — ба маънии нуқра шуҳрат дорад; ва ба маънии тор мутлақан низ, чунонки **симдӯзӣ** гӯянд. Ва он ҷамоаест, ки ба ҷои калобатун тори тило ва нуқра дӯзанд. Салим гӯяд, байт:

Нағмаи озодагӣ з-он кас бувад озод, Салим,
Гар тамаъ дорад чу мутриб дар кушоиш симро.

Ва низ симоби кушта, ки бар пушти ойина тило кунанд, то сурат ва акс дар он мунаққаш гардад. Ваҳид гӯяд, байт:

Симу зар дуньёпарастонро мунофиқ мекунад,
Пушту рӯ бошад яке ойинаи бесимро.

Айзан Ваҳид гӯяд, байт:

Ба он ҳиммат, ки буд ойина дар ҳар чиз мустағнӣ,
Чу соҳибсим шуд аксе агар бинад нигаҳ дорад.

Дар ин сурат **сим** *мухаффафи* **симоб** аст, ё он ки ӯро низ ба *маҷоз* сим гӯянд.

**СИЁҲӢ ҚАРДАН** — намудор шудан. Мирзо Разии Дониш гӯяд, байт:

Дар он водӣ, ки ман мебошам, ободӣ намебошад.
Сиёҳӣ мекунад аз дур гоҳе чашми оҳуе.

Ба маънии хирагӣ низ. Салим гӯяд, байт:

Осмон аз бас ба зери миннатам хоҳад ба ман,
Мешуморад сурма гар чашмам сиёҳӣ мекунад.

**СИЁҲИИ ЛАШКАР** — иборат аз мардумест, ки барои намудани касрати сипоҳ ба кор ояд ва ҷангӣ шавад. Шоир гӯяд, байт:

Эй дил, агарат ёр сипоҳист, матарс,
Дар майли дилаш каминахоҳест, матарс.
Дар лашкари ӯ ҳамин ду чашмаш ҷангист,
Боқӣ хату холи ӯ сиёҳист, матарс!

Пас он чи соҳибэъҷоз ба маънии касрати фавҷ ва сипоҳ навишта, ғалат бошад.

**СИВУ ДУ ҶАМОАТ** — *киноя аз* тамоми мазоҳиб, балки зоҳиран иборат аст аз тамоми олам. Сайфии Бухорӣ гӯяд, байт:

Имомзода, ки кораш ба ғайри тоат нест,
Парирухест, ки дар сиву ду ҷамоат нест.

Лекин сабаби таъйини адади мазкур маълум нест.

**СЕЛӢ** — зарбдастӣ, ки бар гардан зананд. Ва баъзе қайди дигар кардаанд. Ва он чи ба рӯ зананд, тапонча аст, ин аст дар оммаи кутуб. Лекин он чи ба таҳқиқ пайваста, хилофи ин аст, чунончи дар луғоти қадима гузашт. Салим гӯяд, байт:

Чандон ки ҳамчу даф зи ҷаҳон мекунӣ фиғон,
Селӣ ҳамон тарона баногӯш мезанад.

**СЕЛӢ ҚАШИДАН** — селӣ задан. Солики Қазвинӣ дар таърифи чорбоғи Сифоҳон гӯяд, байт:



Шохаш, ки ба сидра сар кашида,
Селӣ ба рухи қамар кашида.

**СИПОРА//СӢ ПОРА** — иборат аз тамоми Қуръони шариф, ки ҳар яке аз сӣ ҷузви он алоҳида бошад. Лиҳозо **сӣ пораи Қуръон кардан** ба маънии як ҷо кардани аҷзои мазкур аст. Соиб гӯяд, байт:

Ҷамъ гар аз бастани лаб шуд, дили ман дур нест
Хомушӣ сипораро бисьёр Қуръон кардааст.

Ва ин ки дар Ҳиндустон як харворро сипора гӯянд, аз аҳли забон масмӯъ нест.

**СЕР** — *муқобили* **гурусна**; ва ба маънии бисьёр аз ин маъхуз аст.

**ЗАРДСЕР** — ба маънии ҷое, ки барф борад ва *муқобили* он **гармсер.** Лекин дар ин ду маънӣ ҳукми илм ба ҳам расонад. Чи дар асл ба маънии сарди бисьёр ва гарми бисьёр аст. Ва ба маънии ҷои чунин *маҷозан*; фулониро **сер надидам** аст, ба маънии бисьёр надидам. Ва аз ин олам аст серу **нимсер,** ки ба маънии якранги бисьёр сер ва дигаре кам сер мустаъмал аст. Рӯзе бар ин байти Насруллоҳхони Нисор, байт:

Сербум аст ин равоқи куҳан,
Осмонро чӣ метавон гуфтан?

Дар миёни ёрон мубоҳаса шуд. Охир мурофаа пеши Абдулғанибеки Қабул фиристоданд. Қабул байте навишта, ки лафзи **сероҳу** дар он буд, маълум нест, ки аз худаш буд ё аз дигаре. Ба ҳар ҳол назар ба қиёси **сербум** дуруст метавонад шуд. Ва назар ба истеъмоли Муҳтоҷ санад ва таҳқиқи фақир он аст, ки ба маънии аввал низ дар асл маъхуз аз маънии дуввум аст. Лекин дар ин маънии он қайд шуҳрат дорад, ки ҳукми иштирок ба ҳам расонида. Лиҳозо дар ин байти Ғанӣ иҳом пайдо карда, гӯяд байт:

Гурусна омаду нохӯрда хуни ман бигзашт,
Ҳазор ҳайф, ки он шӯхро надидам сер.

**СИРОБАПАЗ** — шӯрбое ки пухта фурӯшанд; аз олами наҳорӣ дар Ҳиндустон. Ва аз баъзе забондонон масмӯъ аст, ки он каллавупоча бошад, ки бозориён фурӯшанд. Сайфии Бухорӣ дар сифати сиробапаз гӯяд, байт:

Ҳаром бод, ки ҳасрат хӯрам ба хони касон,
Маро ба косаи сироби ӯ чу дастрас аст.

**СИМИ ШОХДОР** — ҳамон нуқраи шохдор, ки иборат аст аз нуқраи холис. Ва ин аз муҳоварадоне ба таҳқиқ расида.

**СИЁҲӢ ЗАДАН** — худнамоӣ кардан ва муфохарат ва мубоҳот намудан. Салим гӯяд, байт:

Гул зи бӯят дар гулистон лофи шоҳӣ мезанад,
Лола аз доғи ту бар гулҳо сиёҳӣ мезанад.

Айзан гӯяд, байт:

Эй ба хуршед сиёҳӣ зада аз рӯи сафед,
Моҳи наврo зи раҳат гард бар абрӯи сафед.

Ва низ Шафеъии Гелонӣ гӯяд, байт:

Зи ҷоки синаи он моҳи симтэн пайдост,
Сафедие, ки сиёҳӣ бар офтоб занад.

Салим гӯяд, байт:

Ҳар ҷо ки нишинад нафасе Хоҷа Ҳасанро,
Аз гову зи гӯсолаи худ гуфтушунид аст.
Азбаски сиёҳӣ занад аз мост ба мардум,
Бовар накунам, гӯяд агар мост сафед аст.

**СИРАТ** — дар арабӣ ба маънии хислат шуҳрат дорад. Ва форсиён ба маънии номӯс ва шарми мардум ва воҷиб донистан низ оранд. Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

Хонаи дуньёву қасри осмон бепарда аст,
То ба кай бинанд аҳли сират ин саркӯбро.

**СИМИ РӮПӮШ** — сими дағалӣ; ва он чизест, ки сим бар рӯи он бипӯшанд. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Давои ҳуққаи афлок сими рӯпӯш аст,
Умед бар дари ӯ беҳуда мабар ранҷур.

**СИХГОҲИ ҚАС ЁФТАН** — *киноя аз* донистани он ки ба кадом ҳила аз ҷо дароянд ва дафъ шавад. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Килкат ки зи нӯки ӯ чакад баҳр,
Хуш ёфта сихгоҳи конро.

**СИНА ҚАРДАНИ ТИР** — ба истилоҳи тирандозон, ба замин раси-

да аз чо бархостани тир. Малики Қумӣ гӯяд, байт:

Қунун ки тири фалак сина кард, сина мадузд.
Бичаст барқи бало, нам дар обгина мадузд.

Ва дар шуарои қадим ба маънии тафохур ва мубоҳот кардан мустаъмал аст.

**СИМБАНДӢ** — навъе аз чароғон, ки шамъхоро ба тори оҳанин баста равшан кунанд. Ва вақти шаб чунон намояд, ки гӯё шамъҳо афрӯхтааст, зеро ки тори оҳанӣ ба шабҳо ба назар намеояд. Ва сим дар он чо ба маънии тор аст, чунонки гузашт.

**СИРИСОФ** — дар асл сиррисоф (бидуни ё) аст. Туғро гӯяд, байт:

Шӯх зар хоҳад ба маҳчуби Дакан шуд ҳамлибос.
Гар зи сиррисоф насрин баҳри худ меъчар кунад.

Муаллиф гӯяд ҳар ду ин лафз истеъмоли Ҳиндустон аст. Ва зоҳиран аз роҳи тафрис ба рои муҳмалаи мушаддад кардаанд. Пас зиёдати ёи таҳтонӣ таҳриф бошад.

**СИЯҲСАРВ** — навъест аз сарв. Туғро гӯяд, байт:

Баски туғьён кард бе ӯ дар гулистон гирьям,
Шуд сияҳсарв аз нами ашк оҳи дудосои ман.

**СИМИ ДАСТАФШОР** — симе ки ба даст афшорда шавад. Лекин **тилои дастафшор** шуҳрат дорад ва дар кутуби таворих ва дар ашъори устодон воқеъ аст. Ва лафзи **сими дастафшор** дар шеъри Зуҳурӣ ва Мавлавии Чомӣ дар маснавии «Юсуф ва Зулайхо» ба назар омада. **Ёқути дастафшор** дар шеъри Дороббеги Чӯё дида шуда ва вачҳи ин маълум нест. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Ба ранчи сими дастафшори Хусрав,
Анори синаи ширинвашон гӯй.

**СЕБИ ОЗОИШ** — навъе аз себ. Мир Начот гӯяд, байт:

Хол чун бӯса гиреҳ гашта ба кунчи даҳан аст,
Себи озоиш беҳтар зи далели зақан аст.

**СИМАҚ** — яке аз авзорҳои алоқабандон. Таъсир гӯяд, байт:

Бошад зи хат калофаи абрешимӣ туро,
К-аз нозукиш шаъшаи моҳ симак аст.

**СЕБИ ОФТОБӢ** — себи доғдор ва пажмурда. Таъсир гӯяд, байт:

Гарчи аз тоби узораш офтобӣ гаштааст,
Бӯи чон меояд аз себи занахдонаш ҳанӯз.

**СИНӢ** — табақи хурд. Таъсир гӯяд, байт:

Равшандил он ки бар раҳ худ гум накард ҳаргиз,
Пих аз чароғ резад, дар синии чароғ аст.

**СИМОВАР** — Шуҳрат гӯяд, байт:

Миёни мардуми дуньё ба ғайри симовар
Надошт чашм касе бар вафои симбарон.

**СИМГИЛ** — гилест ки хонаро бадон сафед кунанд. Ва аз баъзе сиқот шунидам, ки он махсуси Сифоҳон аст. Таъсир гӯяд, байт:

Дар кеши ман захира зи бас тангҳиммат аст,
Қорун шавам чу хонаи худ симгил кунам.

Ва **симгил кардани хона** сафед кардани хона аст ба гили мазкур аз рӯи *мачоз.*

**СИНАИ БОЗ** — синаи кушода монанди паҳлавонон. Ва санади он дар лафзи **барикор**, дар боби бои муваҳҳада, гузашт. Ва низ Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Назаргоҳи гиребонаш зи хоки мард мардона.
Балои сайди дил аз синаи бозе, ки медонӣ.

**СИМИ БЕҲБЕҲОНӢ** — навъе аз сими машғуш. Фавқӣ дар мазамматн аҳли риё гӯяд, байт:

Ало, эй шайх, бар Санъои сонӣ,
Ки бошад сими зуҳдат беҳбеҳонӣ.



## БОБУШШИН-УЛ-МУЪЧАМА

**ШОҲИ ЛИМУН** — навъе аз лимун, ки бузург ва мумтоз дар навъи худ бошад, чунонки муқтазои лафзи шоҳ аст. Таъсир гӯяд, байт:

Сар фурӯ н-орад ба чизе, чуз ба шоҳӣ фитратам,
Шоҳи лимун бишканад ночор сафрои маро.

**ШОНАГИР** — бемор ва эътирозкунанда. Салим гӯяд, байт:

Зулфи шоми ғамам азбас бувад ошуфта, Салим,
Шонагир аст зи омезиши ӯ кокули субҳ.

Ва бар ин қиёс **шона печидан** ва **шона дуздидан** эъроз ва рӯ гардонидан, чунонки дар муҳовара дида шуд.

**ШОНАОВЕЗ** — овехтани одамӣ ба вазъе, ки дасти ӯро бар шона баста бошанд. Туғро гӯяд, байт:

Ба дуздии дили Туғро намекунад иқрор,
Илочи ҳиндуви зулфи ту шонаовез аст.

**ШОҲИДБОЗ** — одами фосиқ ва аҳли тахта. Салим гӯяд, байт:

Сарву гул суде надорад зуҳди шоҳидбозро,
Токро ҳам дӯст медорад ба завқи духтараш.

Ва ин ки дар Ҳиндустон бад-ин маънии шоҳидбоз шуҳрат дорад, агарчи мин ҳайсулқиёс дуруст метавонад шуд, лекин санади он дар каломи устодон ёфта нашуд.

**ШОНАСАР** — ҳудҳуд, ки чонварест машҳур. Таъсир гӯяд, байт:

Анбарбӯяш ба сад тачаммул,
Ин шоназабони зулфи сунбул.
Ёр аз хабари шамими чонон,
Ин шонасар асту он Сулаймон.

**ШОЛИ ТӮС** — навъе аз шолҳои рангин, ки маъруф аст. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Шеъри Фирдавсӣ кучову гуфтаи Ашраф ки нест.
Бо камарбанди мурассаъ қадри шоли Тӯсро.

Ва баъзе аз аҳли Эрон, ки дар Ҳинд ба фанни шеър шуҳрат доранд, мегуфтанд, ки **тӯс** ба маънии ранг, ғалат аст. Ва **туз** (توز) саҳеҳ аст (ба зои муъчама). Пас **ранги тӯсӣ** дуруст набошад ва саҳеҳ **тузӣ**. Дар ин сурат *мурод аз* **шоли Тӯс** дар ин чо шоле бошад, ки дар шаҳри Тӯс бофанд. Гуфтам, бад-ин маънӣ шоли Тӯс ҳаргиз шуҳрат надорад. Метавонад шуд, ки зои **тузӣ** ба син бадал карда бошанд. Пас *мубаддали* **тузӣ** бошад ва **тӯс** *муарраби* он. Ё аз олами тило ва тапидан бувад.

**ШОХИ БАҲОНА** ва **ШУҚУҚИ БАҲОНА** — чунонки гӯянд, ки *баҳонаи фулонӣ шох пайдо кард,* яъне баҳонаи ӯ шох дар шох гашт. Ашраф гӯяд, байт:

То ба худ чафсидаӣ аз якдигар пошидааст,
Бар сари шохи баҳонаст ошьёни зиндагӣ.

**ШОНАҚОРӢ** — фиреб ва хушомади зоҳирӣ. Қамоли Хучандӣ гӯяд, байт:

Қамол ар сар дарорад бо ту зулфаш,
Маҳӯр бозӣ, ки он аз шонақорист.

**ШОХ БАР ДЕВОР КАРДАН** — *кинояи аз* такаббур ва ғурур намудан. Ҳаким Рукнои Масеҳи Қошӣ дар хитоби подшоҳ гӯяд, байт:

Бо рӯи ту кард шох бар деворе,
Ин кор, ки гӯсфанди қурбонӣ нест.

**ШОНА ХОЛӢ КАРДАН** — паҳлу тиҳӣ намудан ва эъроз кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Рӯйталхе, ки бибинӣ зи бузургӣ чун мавч,
Шона холӣ кун аз-ӯ гар ҳама дарьё бошад.

**ШОХИ ҒАЗОЛ** — дар муҳовараи форсиён ба маънии шохи оҳу мутлақан. Ваҳид гӯяд, байт:

Забон зи шарми нигоҳи туам чу шохи ғазол
Чунон натофта бари якдигар, ки боз шавад.

Ва аз ин дафъ мешавад эътирозе, ки баъзе аз шуаро бар ин байти Носиралӣ кардаанд, байт:

Ғамат он ҷо, ки дорад мотами шӯридаҳолонро,
Парешонтар зи мӯи сар кунад шохи ғазолонро.

Ки ғазол оҳубарра аст ва оҳубарра шох надорад.

**ШОЛИ ҚУҲНА ДОШТАН** — *киноя аз* камоли муфлисӣ, зеро ки **шол** дар асл ба маънии кумлист, чунонки аз муҳовара ба таҳқиқ пайваста[60].

**ШОХ АЗ ПУШАЙМОНӢ БАРОВАРДАН** — бағоят нодим ва пушаймон шудан. Ашраф гӯяд, байт:

Ғазол агар ба ту медошт лофи яксонӣ,
Баромадаст кунун шохаш аз пушаймонӣ.

**ШОХ** — маъруф; ва низ ба маънии тараф ва канора. Ашраф гӯяд, байт:

Қашида бурқаъ аз рухсор густох,
Фиганда чодар аз шӯхӣ ба як шох.

Ва маънии **ба як шох афгандани чодар** дар фасли ёи таҳтонӣ (яъне дар **як шох чодар афгандан**)* биёяд. Ва низ он чи борут дар он андохта бар камар банданд. Вахид дар таърифи туфангсоз гӯяд, байт:

Бувад ёри мо фитнаро чун баҳор,
Ба ҳар ҷост шохе аз-ӯ фитнабор.
Қасеро ки ин шох сар зад ба сар,
Ба ин шох зад калла бо шери нар.

Ва аз ин байт маълум мешавад, ки зоҳиран дар вилоят шохи мазкурро бар сар мебастаанд.

**ШОҲАНДОЗӢ** — даъвии баланд кардан. Мухлиси Қошӣ гӯяд, байт:

Меҳри дарвеш бигӯ дар дили шоҳандозӣ,
Дар сухан он ки кунад ин ҳама шоҳандозӣ.

**ШОҲБАНДАР** — ҳокими бандар. Ва факки изофат ба сабаби касрати истеъмол аст ва ҳукми як калима пайдо карда. Ашраф гӯяд, байт:

Чу гардиданд фориғбол яксар,
Зи дастандози ҷаври шоҳбандар.

**ШОҲӢ** — зари роиҷи Эрон; чунончи холӣ роиҷи Турон. Ваҳид гӯяд, байт:

Наварзид як тан зи ҳарфам удул,
Ба шоҳӣ маро кард ҳар як қабул.

**ШОҚУЛ** — яке аз олот ва адавоти меъмор ва банноён. Ва он сангест ба ришта баста, ки ба ҳиндӣ **соҳул** (ба замми ҳо) хонанд. Ваҳид гӯяд, байт:

Чу шоқулаш ин ранги мо рехта,
Дили ман ба мӯест овехта.

**ШОГИРДПЕША** — лафзест мустаъмали дафотир ва дарбори салотини Ҳиндустон. Ва муаллиф ин лафзро дар каломи асотиза, ки ба Ҳинд наёмадаанд, надидааст. Ва мисоли он дар лафзи **бахшии шогирдпеша**, ки зоҳиран ҳам лафзи мустаъмали ҳамин ҷост, навишта шуда.

**ШОБОШ ҚАРДАН** — ба маънии бахшидан ва нисор кардан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Хоҳар гузаре кард такаллуф ба бародар,
Модар ду табақ кӯфта шобоши писар кард.[61]

Ва низ Туғро гӯяд, байт:

Ба таҳсини мастони кайвонкулоҳ,
Ба шобошҳои зари меҳру моҳ.

**ШАБИ ГУЛ** — шабе ки дар айёми баҳор тамоми гулҳо бишкуфад ва мардум ба сайри он оянд. Муфиди Балхӣ гӯяд, байт:

Хатти шабранг бурун з-он лаби гул меояд,
Мужда, эй бодапарастон, шаби гул меояд.
Андалебон чи бало шӯру фиғоне доранд,
Бе ту бӯи шаби хун аз шаби гул меояд.

**ШАБИ ТЕҒ** — шаби даҳуми ошуро. Ашраф гӯяд, мисраъ:

Кардай Ибни Мулаҷҷам шаби теғ...

**ШАБЧАРА** — нуқле монанди писта ва бодом, ки шабҳо нишаста бо ҳам хӯранд. Таъсир гӯяд, байт:

Рӯзии фитратбаланд дархӯри ҳиммат расид,
Лоиқи дандони субҳ шабчараи анҷум аст.

Чаро кардани ҳайвонот дар вақти шаб. Ва зоҳиран ин ҳақиқат



аст ва аввал *маҷоз*. Мисоли маънии дуввум шоир гӯяд, байт:

Гург омада гурусна дар дашти пурбара,
Афтода дар рама, рама рафта ба шабчара.

**ШАБХУН ОВАРДАН** ва **ЗАДАН** — ҷанг кардан дар шаб. Аввал шуҳрат дорад, дуввум Таъсир гӯяд, мисраъ:

Занад бар ҳусни лайлигир шабхун...

Ва низ Абдии Исфаҳонӣ гӯяд, байт:

Сайли ашкам гиреҳе дар дили Ҷайҳун задааст,
Тири оҳам ба сафи чарх шабехун задааст.

**ШАБНИШИН** — маъруф; ва низ нишастан дар маҷлиси айш ҳангоми шаб. Разии Дониш гӯяд, байт:

Файзи маҳтоби чаман помоли доно кай шавад,
Вақти мо дар шабнишини сояи мино хуш аст.

**ШАБГИР ҚАРДАН** ва **ЗАДАН** ва **ШАБГИР РАФТАН** — охири шаб кӯч кардани қофила ва задани вақт. Ва ин истилоҳи аҳли сафар аст. Ва *муқобили* он **эвор** аст. Аввал машҳур ва дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Ҳамчу донӣ, ки дам аз зулфи гиреҳгир заданд,
Шаб дар оғӯши фано буд, ки шабгир заданд.

**ШАБ ШИКАСТАН** — ба сар шудан ва ба сар бурдан. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Шаб шикастан баҳри шабгир аст андар зулфи ту,
Шаб шикасту ҳеч дилро заҳраи шабгир нест.

**ШУТУРҲУҶРА** — каломи бенисбат ва номарбут, ки алфози ӯ бо ҳам нисбат надошта бошанд. Ва ин аз он ҷиҳат, ки баъзе аз шуаро қасоид гуфтаанд ба илтизом овардани лафзи **шутур** ва **ҳуҷра**, аз ҳар мисраъ. Чунонки Қошӣ гӯяд, байт:

Маро ғамест шутурборҳо ба ҳуҷраи тан,
Шутурдилӣ накунам, ғам куҷову ҳуҷраи ман.

Лекин машҳур ба маънии мазкур шутургурба аст. Аввал Яҳъёи Қошӣ гӯяд, байт:

Шутур дар ҳуҷра аз гармост пинҳон,
Шутурҳуҷраст ҳарфи сорбонон.

Лекин ин холӣ аз ғаробат нест.

**ШУТУРҒАЛТ** — факнест аз куштигирӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҳамчу маъшуқи арабзодаи ҷаммозасавор,
Як шутурғалти дурустӣ ба бағалгирии ёр.

**ШУТУРСАВОРӢ//ШУТУРСУВОРӢ** — *киноя аз* рӯза хӯрдан. Зеро ки дар савории шутур, ки *киноя аз* сафар аст, дар араб хӯрдани рӯза мубоҳ ё воҷиб аст, бинобар ихтилофи мазҳабин. Салим гӯяд, байт:

Хуш он ки накарда дар ҳама умр,
Ҷуз дар рамазон шутурсаворӣ.

**ШАДДУ МАДД** — лафзи арабист; форсиён онро ба маънии шаъну шавкат ва такаллуф истеъмол намоянд. Таъсир гӯяд, байт:

Лоларухон зи дил шуда бандаи ранги оли ту,
Ҷома ба шадду мад барад гирди сари ниҳоли ту.

**ШАД(Д)** — лафзи арабист; ба маънии кашидан мутлақан; ва форсиён ба маънии дароз кардан ва кашидани овоз ва ҳарф оранд. Таъсир гӯяд, байт:

Шеъре ки камандаш набувад шадди расое,
Бар гардани як сайд биёфганда расанро.

Лиҳозо **шад кардани замзама** ба маънии дароз кашидан аст. Ваҳид гӯяд, байт:

То аҳли дард замзамаву шад намекунанд,
Дил булбулон ба нола муқайяд намекунанд.

Ва ваҷҳи кашидан ба зот дар ашъори Эрон аст, ки соҳибмазоқи сухан чун ба ғаври маънӣ расида, лаззати он бармедорад ва табиат мутаваҷҷеҳи лаззати мазкура мегардад. Дар ин сабаб аз ҷои ғаное дар хондан мешавад. Аз ин ҷиҳат ба зот такаллуфе рӯ медиҳад ва ин далолат дорад бар

камоли дарёфти сухан. Лиҳозо ин ҳолати суханношиносон бисьёр ногувор аст. Ва ин ваҷҳро муаллиф баъди таҳқиқ ва таҷрибаи тамом дарёфта, ҳамдуллоҳи таоло.

**ШАРОБИ ГӮР** — шароби қандӣ. Соиб гӯяд, байт:

Бодаи ангуру оби Хизр аз як чашма аст,
Марддил дар синааш ҳар кас шароби гӯр хӯрд.

Махфӣ намонад, ки дар асл **гур** аст (ба замми гоф). Ва чун мардуми Ҳиндустон, хусусан ҳиндиён, бинобар рафъи иштибоҳ, ки **гур** ба маънии пайрав ва муршид низ бошад ва ба маънии қанди сиёҳ **гӯр** нависанд. Мирзо онро ба вови маҷҳул фаҳмида ва ин маънӣ баста. Ва ин ғалат аст, аз олами **чутморонӣ**-ён, ки гузашт. Ва аз ин олам аст, ки **ҷагал кишвар** хонанд. Ҳол он ки аввал ба касри кофи тозӣ ва сини муҳмала ва вови маҷҳул ва рои муҳмала (яъне **кисӯр**)* аст. Ва инҳо ба сукуни шини муъҷама ва фатҳи вов (яъне **кишвар**)* хонанд, бо вуҷуди он ки муддатҳо дар Ҳиндустон будаанд ва бошанд. Ва агар ҳиндӣ дар як лафзи форсӣ ғалат кунад, калоғ мегиранд. Ва худ ин қисм ғалат мекунанд, балки дар ашъори мавзун мекунанд. Ба ҳар ҳол чун ба тасарруфи кодирсуханони ақолим моро намерасад, ки нукта гирем, валлоҳу аълам.

**ШАРОБИ ҚАҲРАБОЙ** — навъе аз шароб, ки рангаш моил ба зардӣ бошад. Салим гӯяд, байт:

Арғавон гул мекунад дар боғи ман аз заъфарон,
Чеҳралаълӣ аз шароби қаҳрабой мекунам.

**ШАРБАТӢ** — навъе аз зардолу; ва низ навъе аз ранг, ки маъруф аст. Ва **ақиқи шарбатӣ** ақиқе, ки ба ранги мазкур бувад. Ва ин маънӣ аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ШУРБУЛЯҲУД** — пинҳон хӯрдан ва кам хӯрдани шароб. Чи яҳудон аз тарси мусулмонон шароб махфӣ хӯранд. Ва чун хӯранд, кам хӯранд, то мастӣ зоҳир нашавад. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Тавба бар шурбуляхуди зоҳидон дорад шараф,
Мехӯранд он бар сари бозор мебояд кашид.[62]

**ШАРБОШАРАН** — муқаддиматулҷайш ва ҳировули фавҷ; ва ин лафзи туркист, чаро ки аз «Бурҳони қотеъ» маълум мешавад. Ашраф гӯяд, байт:

Оғози мулоқоти бутон кун ба ҳавас,
Шарбошарани мусоҳибат ҳирсу ҳавост.[63]

**ШАРБАТ** — маъруф; ва ба истилоҳи атиббо ба маънии мутлақи хӯроки даво, хоҳ моеъ бошад ё набошад. Ва аҳли забон **як шарбат об** ба маънии як хӯрок об, оби хӯрданӣ истеъмол кунанд.

**ШАРҲИ «ҚАШШОФ» ХОНДАН** — *киноя аз* зиёдагӯӣ ва ба такаллуф ҳарф задан. Ашраф гӯяд, байт:

Бар мусҳафи рӯи ӯ назар кун носеҳ,
Бисьёр магӯю шарҳи «Қашшоф» махон.

**ШУСТУШӮИ ХУБ ДОДАН** — *киноя аз* заҷр кардан ва ҳарфи дурушт гуфтан аз роҳи насиҳат, то мухотаб аз амали ношоиста бозояд. Ашраф гӯяд, байт:

Бо рақиб он маҳ сирешумихтилот афтодааст,
Шустушӯи хуб хоҳам дод ин часпондаро.

**ШАСТ** — адади маъруф; ва қуллобе ки бад-он моҳиро шикор кунанд; ва низ нарангушт, ки ба арабӣ ибҳом хонанд. Таъсир гӯяд, байт:

Лоиқи шаъни бузургон нест шуғли ҳар хасис,
Шаст аз он дар вақти хориш фориғ аз харидан аст.

**ШАСТОВЕЗ** — навъе аз шиканҷа; ва ончунон аст, ки одамиро ҳар ду нарангушт баста, ба ҷои баланд овезанд. Таъсир гӯяд, байт:

Чу доми зулф анбарбез карда,
Дили саднофа шастовез карда.

**ШЕЪРИ ОМАДА** — шеъре ки бе фикру тааммул гуфта шавад; ва ин ба муқобили **шеъри** оварда аст. Таъсир гӯяд, байт:

Зи қайди сохтагӣ ҳусни шӯхаш озод аст,
Чу шеъри омада мавзунияш худо додаст.



**ШУЪБАИ РАҚСИ ЗАРИНА** — номи шуъбае аз мусиқӣ. Туғро гӯяд, байт:

Чу хоҳад шуъбаи рақси зарина,
Нуҳуфта кай бимонад з-ӯ дафина.

**ШАЪРБОФ** — дар зоҳир ба маънии мӯйбоф аст, лекин маълум мешавад, ки ба маънии бофандаи махмал ва зарбафт ва ба зоҳир ончунон аст. Ваҳид гӯяд дар таърифи ӯ, абьёт:

Дилам дар бари шаърбоф аст банд,
Ки ҳар бор бошад ба дасташ каманд.
Раҳи рафтанам нест з-он ҷойгоҳ,
Чу пудам саросар равад арзи роҳ.
Чу зарбафт он ҷо чу сар мекунам,
Шавад пур зи гул худ ба худ доманам.
Зи дил карда тороҷ тоби маро,
Чу махмал буридаст хоби маро.
Ба ҳар кас чу ёр аст он моҳрӯ,
Ба сад роҳ рафта дил аз кори ӯ.
Аз-ӯ ошиқонрост дармону дард,
Зи як реша сар зад гули сурху зард.
Чӣ созам ба он ёри носозгор,
Ки бофад зи абрешуми нарм хор.

**ШАФАҚАТ//ШАФҚАТ** — ҳар ду мустаъмали форсиён аст. Ва дар арабӣ ба маънии тарс ва бим омада. Ва форсиён ба маънии ғамхорӣ ба ташдиди қоф (яъне **шафаққат**)* низ оранд. Чунонки Воизи Қазвинӣ гӯяд, байт:

Сарбаландӣ орзу дорӣ шафаққат пеша кун,
К-ин аламро резиши борони эҳсон парчам аст.

**ШИКАСТАБАСТА** — *киноя аз* чизи муҳаққар ва камбаҳо. Салим гӯяд, байт:

Шикасти кори дили ман аз-ӯст, к-оинаро
Худо чу чашми бад аз чеҳраи ту дур кунад.

Ва бар ин қиёс шикастани бозор ва равнақ ва маърака. Ба маънии севвум чунонки Салим гӯяд, байт:

Ҳеч кас маъракаи шуҳрати Маҷнун нашикаст,
Ин тилисмест, ки бар номи Сулаймон бастанд.

**ШИКАСТ** — маъруф; ва ба маънии овоз **шикаст** *маҷозан* низ омада. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ба дасти дилшиканӣ оҷизам, ки ҳар нафасам
Шикасти шишаи хотир ба гӯш меояд.

**ШИКАМДОР** — шахсе ки шиками калоне дошта бошад. Ба ҳиндӣ тавандила (ба фавқонии мафтӯҳ ва вову нуни ғунна ва доли муҳмала ба ёи расида ва ломи мафтӯҳ). Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Ҳамешуд зи ташбеҳи ӯ муътабар,
Фалак будӣ аз зин шикамдортар.

**ШИКАМ АЗ АЗО БАРОВАРДАН** — **азо** (ба айни муҳмала ва зои муъҷама) *киноя аз* шикам сер кардани фақири гурусна. Ашраф гӯяд, байт:

Андар ин чоршанбеи сурӣ,
Шиками аз азо бурун овар.

**ШАҚАРӢ** — навъе аз рангҳои одамӣ; ва он сафедии моил ба зардии кам аст. Таъсир гӯяд, байт:

Танг кардаст басе ҳавсалаи танги шакар,
Аз лаби ташнаи он маҳвашу ранги шакарӣ.

**ШАҚАРОБ** — ранҷе ки дар миёни дӯстон ояд. Ва бад-ин маънӣ **шакарранҷӣ** ва **шакаррангӣ** низ шунида мешавад. Аммо санади он дар шеъри асотиза ва каломи акобир ба назар наёмада.

**ШАҚАРИ ХОМ** — шакари холис; ва лафзи **хом** бад-ин маънӣ бисьёр омада, чунончи **нуқраи хом** ва **анбари хом** ва **майи хом** ва ғайраҳо. Таъсир гӯяд, байт:

Ширин лаби мо бо ғайр, шуд ҳамдаму бадном аст,
Хом аст нигори ман, аммо шакари хом аст.

Ва метавон гуфт, ки навъе аз шакар дар Ҳиндустон пайдо шавад, ки онро каччӣ кҳонд гӯянд. Ва он тарҷумаи **шакари хом** аст. Дар ин сурат низ маънии байт саҳеҳ мешавад.

**ШИКАМРО НОФИ СУФРА ҚАРДАН** — *киноя аз* бисьёр пур кардани шикам ва акул будан. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Рӯй чун дар масофи суфра кунад,
Шиками хеш нофи суфра кунад.

**ШИКАНБА БАР САР ҚАШИДАН** — навъе аз таъзиб ва шиканҷа. Абӯтолиби Қалим дар таъзияти Мумтозмаҳалбегим гӯяд, абьёт:

Ҳар он к.ӯ таблро орад ба овоз,
Кашандаш пӯст чун табла зи сар боз.
Шиканба таблсон бар сар кашандаш,
Дудаста чӯбҳо бар сар занандаш.[64]

**ШИКАСТА** — маъруф; ва хароб ва беравнақ ва ҳарфи лукнатдор низ. Боқири Қошӣ гӯяд, абьёт:

Бурун кардам зи по хори шикаста,
Бурун рафтам зи гулзори шикаста.
Ба савдои ғамат суде надидам,
Чу бозаргони бозори шикаста.
Аз он бадмаст некӯй намояд
Лаби ширину гуфтори шикаста.

Махфӣ намонад, ки мавориди **шикастан** ва **гусастан** аз ҳам, масалан: *шиша шикаст* ва *банд гусаст* гӯянд, на баръакс. Ва ин гӯё калимаест ва гоҳе мухолифи ин низ дида шуд. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Агар хоҳӣ шикаста мушк дар Чин,
Зи зулфи анбарин як тор бишкан.

Бар соҳиби фаҳм зоҳир аст, ки шикастан ин ҷо ба маънии зоҳир кардан, балки *киноя* аст аз хам кардан, мисли шикастани зулф ва шикани он. Ғояташ дар зулфу тораш мустаъмал аст, ки ин аст *маҷози* мавқуф бар самоъ.

**ШУКУФТАН** — хандидани гул; ва ба *маҷоз* ҷабини шукуфта ва замини ғазали шукуфта низ омада; ва ба маънии ҷӯшзада низ. Боқири Қошӣ гӯяд, байт:

Имсол хазон васвасафармои ҷунун шуд,
Ин сабза, ки бар оразп ҷонон бишукуфта.

**ШИКОРӢ** — шикорандоз; ба маънии нахчир ва шикор низ. Аввал маъруф ва дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Буруни хона бувад чун нигин савории мо,
Зи интизор насӯзад ҷаро шикории мо.

**ШИКАСТАНИ ЧАШМ** ва **ГӮШ** — нобино шудан ва кар гардидан. Аввал Соиб гӯяд, байт:

Тарсам зи гирья чашми гуҳарбор бишканад,
Ин косаи гадоии дидор бишканад.

Дуввум Ҳусайни Саноӣ гӯяд, байт:

Васфи асои ҳоҷиби қаҳрат намекунам,
То гӯш аз шунидани гуфтор бишканад.

**ШИКАСТАНИ ХОБ** — бедор кардани бевақт ва шӯронидани он. Ваҳид гӯяд, байт:

Дили маро агар он шӯх аз итоб шикаст,
Ба чашми ӯ дили ман ҳам зи нола хоб шикаст.

**ШИКАСТАНИ ШАБ** — кам мондани шаб. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Шаби зулфаш магир, чун бишкаст,
Шаб чу бишкаст, вақти шабгир аст.

**ШАҚАРАНГУР** — навъе аз ангур. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Аз шакарангури самарқандиён
Себи занахдони ту ширинтар аст.

**ШАЛОЙИН** — шӯхушанг. Таъсир гӯяд, байт:

То ба он ҳусни шалойин сарукор аст маро,
Даст бар сар чу занам домани бор аст маро.

**ШАМЪӢ** — рангест сабзи моил ба сиёҳӣ. Чунончи аз муҳоварадоне ба таҳқиқ расида.

**ШИНОСОНДАН** — *мутааддии* **шинохтан**. Ваҳид гӯяд, байт:

Шуҳрати бедоди ӯро нотавониҳои мост,
Мешиносонад ба мардум мӯи теғи тезро.

**ШӮРА БАСТАНИ САР** — кал шудани сар. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Сари ҳар кас, ки шӯра баст аз ҷаҳл,
Чархаш аз меҳру маҳ кулоҳ диҳад.

**ШАҲРИ ЗАНОН** — номи шаҳре, ки сокинонаш тамом зананд, то он ки подшоҳи он ҷо зан бувад. Чунонки мулки Тириёроҷ, ки дар Ҳиндустон шуҳрат дорад. Ағлаб, ки *киноя аз* **шаҳри занон** ҳамин мулк бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Бувад ҷинси ҷуръат дар он пайкарон,
Хуми май бувад гарчи шаҳри занон.

**ШАҲД** — маъруф; ва ба маънии мутлақ ширинӣ ва таъми ҳаловат. Мир Сайидҳусайни Холис гӯяд, байт:

Шеър аст, ки дар суҳбаташ афсурдагие нест,
Шаҳде ки дилатро назанад дар шакари мост.

**ШАҲОДАТ ГУФТАН** — хондани калимаи шаҳодат. Толиби Омулӣ дар таърифи қатил гӯяд, байт:



Намудӣ агар бар мазоре гаъор,
Шаҳодат нагуфтандӣ аҳли кубур.

**ШИРДОН** — гӯсфандро ғайр аз шиканба болои шиканба чизе мисли каду бошад. Кабобпазон пур аз гӯшту масолеҳ ва биринҷ карда фурӯшанд. Ва **ширдон** иборат аст аз ҳамон. Ваҳид гӯяд, байт:

Чу бо ӯ нишастаст ошиқ ба хон,
Нагунҷида дар пӯст чун ширдон.

**БА ШИРДОН БАРГАШТАН** — аз баъзе сиқот шунида шуд. ки чун касе ба касе низоъе дорад, бигӯяд: *«Ба зӯри гурз ба ширдонат бармегардонам».* Дар ин сурат *киноя аз* вожуна овехтан бошад. Ва он иборат аст аз шиканҷа ва таъзиб. Пас **ширдон баргаштан** *лозими* ин бошад. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Бар сари хон чу ҷилвагар гардад,
Ширдони таом баргардад.

**ШЕРАНДОМ** — ҷавоне ки синааш фарох ва камарборик бувад. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Боз дил бурда зи ман пурфани ботадбире,
Шерандом буте, навҷаи куштигире.

**ШЕРИ ҚУЛЛОБ** — оҳане ки қаландарон бар сари давол гиреҳ зананд. Аз олами чапу рост. Ва аксар ба сурати шер бошад. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ШИРИНИХӮРОН** — ҷашнест, ки дар вақти муқаррар кардани нисбати арӯсу домод кунанд, пеш аз катхудоӣ. Ва дар ҳиндӣ мангнӣ хонанд. Ашраф гӯяд, байт:

Чу ақди гуфтугӯ бастӣ даҳонаш,
Шудӣ ҷон сарфи ширинихӯронаш.

Ва метавон гуфт, ки *киноя аз* ҳолате, ки баъди никоҳ бар сари арӯс ширинӣ нисор кунанд. Ва ин авлост.

**ШИРИНИИ ШАНБЕ** — расмест дар Эрон, ки салотин онро рӯзи шанбе ба умаро ва хосони даргоҳ тақсим менамуданд. Ва ин зоҳиран аз он ҷиҳат бошад, ки рӯзи ҷумъа ба рӯҳи бузургон фотиха хонда, рӯзи шанбе тақсим мекарда бошанд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида. Асар гӯяд, байт:

Мусаллам дорад ойини фалак бо зердастонаш,
Диҳад ширинии шанбе зи ҷини ҷабҳа тифлонро.

**ШИША БАР САР ҚАШИДАН** — он аст, ки ғаввос бар вақти ғӯта хӯрдани дарьёи шӯр барои муҳофизати сурат ва дам ҷизеро аз обгина сохта бар сар мекашад. Ашраф гӯяд, байт:

Ҷому соғар кай мани ғампеша бар сар мекашам?
Ҳамчу ғаввоси гуҳар чун шиша бар сар мекашам.

Муаллиф гӯяд: мисраъи дуввум биайниҳи аз устод Муҳаммадқулии Салим аст ва мутаворид гашта. Ва асли маънӣ аз Туғро.

**ШЕРИ ФУЛУС** — сурати шер аст, ки дар як тарафи фулус бошад ва тарафи дуввум номи шаҳрест. Ва ин дар Исфаҳон ва Шероз ривоҷ дорад. Лавандии Шерозӣ гӯяд, байт:

Овардани зар ба даст осон набувад,
Хобида ба рӯи ҳар фулусе шере.

**ШЕРИ БАРФӢ** — сурати шере, ки атфол аз барф дар роҳҳо созанд ва аз дидани он инсон рам хӯранд. Ва ин расм аксар дар шаҳрҳои сардсер ривоҷ дорад, чунончи аз аҳли Қобул ва ғайра ба таҳқиқ расида.

**ШЕРИ САНГӢ** — шере бошад, ки бар сари қабри паҳлавонон аз санг тарошида насб кунанд. Ва ин аломати паҳлавонист. Таъсир гӯяд, байт:

Чун кӯҳкан набуд касе паҳлавони ишқ,
Бар сар зи Бесутун бинигар шери сангияш.

**ШИРИН** — маъруф; ва номи маъшуқаи машҳур; ва ба *маҷоз* бар атфол ва ҳаракоти такаллуми эшон итлоқ карда шавад; ва *киноя аз* хуб ва азиз. Таъсир гӯяд, байт:

То набошад роҳи нисбат, нест омезиш ба ком,
Буд чун фарзанд ширин хуни модар шир шуд.

**ШИРАХОНА** — яъне шаробхона; ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ШИШАБАНД ҚАРДАН** ва **ШИШАКӢ БАНД КАРДАН** — истеҳзо намудан. Ва ин аз муҳовара маъхуз аст.

**ШИШАИ ГУЛЗОР** — шишае, ки бар авроқи тасовир гузоранд, то осеби нам ва ғайра бад-он нарасад. Пас агар сурати мазкур аз зиҳаёт бошад, **ойинаи тасвир** ва илло **шишаи гулзор** хонанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ба ранги шишаи гулзор аз латофати тан,
Шавад аён зи руҳаш дил чу дар хаёли худ аст.

Ва агар **гулдор** (ба доли муҳмала) бувад, пас ба маънии шишае бошад, ки гулҳо дар он рехта бошанд, то гулҳо ҳам аз шишаи булур, ки дар шиша таъбия карда месозанд, чунончи ҳуққаҳои гулдор.

**ШИШАИ ҲАҶҶОМ** — шишае ки ҳаҷҷом бад-он хун аз бадан макад. Ва дар баъзе аз амроз шишаи холӣ бувад ва хун дар он набошад ва ин аз барои имолаи моддаи мараз аст. Ва расми шиша дар вилоят аст. Ва дар Ҳиндустон шох ривоҷ дорад ва шиша мутлақан ривоҷ надорад. Ашраф гӯяд, байт:

Баски ранги хун зиҳмат боғ дар андоми ман,
Қори пистон менамояд шишаи ҳаҷҷоми ман.

Айзан гӯяд, байт:

Хун хӯрдани ман чунонки дар тифлӣ буд,
Пистон ба даҳан шишаи ҳаҷҷом маро.

**ШИШАҶОН** — нозукдил ва нозукмизоҷ; *муқобили* **сахтҷон**. Ва аз муҳовара маъхуз аст.

**ШИР ДАР ҚАРОБА** — навъе аз рангҳо ва он нилии моил ба сафедист. Салим гӯяд, байт:

Дар ҳавои ту чокҳо дорад.
Ҷомаи шир дар қаробаи субҳ.

**ШАЙТОНӢ ШУДАН** — ба шаб муҳталим шудан. Туғро гӯяд, байт:

Зи баски табъи ман аз айши даҳр муҷтаниб аст,
Намешавам ба арӯси замона шайтонӣ.

**ШЕРҒАЛТ** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Шер ғалтида зи зӯри бути симинтани мо,
Шерғалт аст фани дилбари шерафгани мо.



## БОБУССОД-УЛ-МУҲМАЛА

**СОБУНИ КАСЕ БА КАСЕ РАСИДАН** — файзи касе ба касе расидан. Ваҳид дар таърифи намадмол гӯяд, байт:

Намадпӯш ҳам гашта мафтуни ӯ,
Ба ҳар кас расидаст собуни ӯ.

**СУБҲИ МУҲАРРАМ** — субҳи ошуро. Таъсир гӯяд, байт:

Онро ки ба ҳаҷри ту асир аст, аҷаб нест
Гар субҳи муҳаррам бидамад аз шаби идаш.

**СУҲБАТ** — маъруф; ва форсиён ба маънии ҳангома оранд. Чунонки дар вақти ҳангомаи шӯру шар гӯянд: «Аҷаб суҳбатест». Толиби Омулӣ гӯяд, байт:

Чи гавҳаре, ки надонам, дило, ки бегаҳу гоҳ,
Миёни нӯшлабон бар сари ту суҳбатхост.

**СИҲҲАТНОМА** — таснифе ва қавлест дар мусиқӣ сохтаи Хоҷа Насируддини Тӯсӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Сал дили бемор кард эҳёъ ба таснифи сухан,
Ҳар сарири хомаро, Таъсир, Сиҳҳатнома аст.

Айзан гӯяд, байт:

Навои булбулон шармандаи ӯ,
Ба Сиҳҳатнома дилҳо зиндаи ӯ.

**САҲН** — ду маънӣ дорад: яке саҳни хона ва дуввум табақча, ки зарфи хӯрдан; ва ба маънии навъе аз қумош, ба сини муҳмала ва ҳои ҳавваз (яъне سحن )* лафзи ҳиндист. Лекин форсиён ба сод ва ҳои муҳмалатайн истеъмол кунанд, аз оламӣ бандари **Сурат** ( [illegible] ), ки сурат ба сод нависанд. Ва ин навъ тасарруф аз шуарост, на тасарруфи фирқаи дигар, ба хилофи алфози дигар, ки дигаронро низ дар он тасарруф аст.

Ва санади ин дар лафзи **тос** хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло.

**САД КӮЗА ФУЛОНӢ АГАР СОЗАД ЯКЕ ДАСТА НАДОРАД** — *киноя* аст аз он ки фулонӣ агар сад ҳарф гӯяд яке асле надорад. Салим гӯяд, байт:

Сад кӯза агар чархи фусунсоз бисозад,
Чун кӯзаи дулоб яке даста надорад.

**САДБАРГ** — гуле ки баргҳо бисьёр дорад ва онро дар Ҳиндустон ҳазора гӯянд. Ва он чи маънии гуле, ки дар Ҳиндустон шуҳрат дорад, дар каломи устодон дида нашуд. Таъсир гӯяд, байт:

Чун шуд шугуфа садбарг дигар самар набахшад,
Онро ки зар бувад беш доду диҳиш надорад.

**САД ДАР САДИ КИРМОН** — ҷоест дар Кирмон, аз оламӣ Ҳазор ҷарибӣ Сифоҳон. Ва санади он дар лафзи **ҳалалум** хоҳад омад, иншоаллоҳи таоло.

**САД ДАҲАН** — яъне сад қисм овоз. Солики Қазвинӣ гӯяд, абьёт:

Маро ҳам агар будӣ он баргу соз,
Яке қадрдон шоҳи шоирнавоз,
Чунон додаме дар ҷаҳон доди фикр,
Ки ҷуз ман набудӣ кас устоди фикр.
Чу булбул бар-ӯ сад даҳан хондаме,
Бар-ӯ сарвболо гул афшондаме.

**СУРНО ЗАДАН** — нолаву фарьёд кардан. Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

Нола то кай кунам ба фурқати зар,
Чанд сурно задам ба ҳасрати зар.

Ва дар ашъори баъзе мутааххирин ин **сурно задани шикам** ба маънии қароқар ва овози шикам дида шуд. Ва дар девони Мулло Фавқӣ ба маънии олати таносул бисьёр аст.

**СУРОҲИБОЗӢ** — навъе аз рақс; аз оламӣ шишабозӣ. Салим гӯяд, байт:

Комат зи адо ракси равоне дорад,
Берун зи усул дар сурохибозист.

**САРФА** — лафзи арабист; форсиён ба маънии фоида оранд. Чунонки гӯяд: *«Сарфаи ҳалолӣ дар ҳамин аст».* Ва **сарфа бурдан** ба маънии пешдастӣ кардан ва ғолиб омадан. Чунонки Ҳофиз фармояд, байт:

Тарсам, ки сарфае набарад рӯзи бозхост,
Нони ҳалоли шайх зи оби ҳароми мо.

**САРФА ДОДАН** — ба маънии фурсат ва навбат додан. Салим гӯяд, байт:

Хандаи шӯхи ту фурсат ба тағофул надиҳад,
Зулф дар бурдани дил сарфа ба кокул надиҳад.

**САФИРИ ХОБ** — овозе ки аз гулӯи хуфта барояд. Ваҳид гӯяд, байт:

Чашми мо аз ҳайбаташ худ банди доми ҳайрат аст,
Гуфтугӯи мо сафири хобҳои ғафлат аст.

Ва баъзе бад-ин маънӣ **нафири хоб** (ба нун) гӯянд.

**САФО** — маъруф; ва ба маънии сулху сафо; агарчи дар ин иборат ҳар ду ҷамъ аст, лекин танҳо ба маънии сулҳ низ омада. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Миёни сафои маю шиша, боз
Маро бо ту чангу итоб орзуст.

**САЛАВОТ** — *ҷамъи* **салот**; лафзи арабист. Ва форсиён ба сукуни дуввум (яъне **салвот**)* аз олами **зулмот** низ оранд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба салвот шуд хатм он қилуқол,
Ба ин қисм кӯтоҳ гашт он ҷидол.

Ва низ Имтиёзи Холис гӯяд, байт:

Тафсири ҳар садо, ки ба гӯшат расад зи ғайб,
Салвот бар Муҳаммаду оли Муҳаммад аст.

**САНДУҚИ СИР(Р)** — *киноя аз* роздорӣ. Шифой гӯяд, байт:

Якчанд лаб ба муҳри ҳаё зистам, бас аст,
Сандуқи сир зи мухтасибӣ ҳастам, бас аст.

**САНДАЛИНОМА** — қасди ҷанг кардани писарони Амир Ҳамза бар сари сандалӣ дар айёме, ки Амири мазкур ғоиб шуда буд. Ва ин *киноят* аст барои худ, сивои қиссаи Амир Ҳамза.

**СУРАТ** — лафзи арабист, ба маънии маъруф; ва дар форсӣ ба маънии чеҳраи одамист. Туғро гӯяд, байт:

Нахӯрда ҳеч гаҳ хуршеди тобон захм бар сурат,
Зи рӯяш арчи тири осмонӣ хунчакон рафта.

Ва ба маънии бандари машҳур низ шуаро овардаанд, чунонки гузашт.

**САНЪОН** — шаҳрест машҳур дар Яман, мансуб ба дӯсти Шайхи Санъон, ки Хоҷа Аттор қуддиси сирруху дар «Мантиқ-ут-тайр» аҳволи он манзум намуда. Ва ба маънии Шайхи мазкур низ омада. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Бигсалонам субҳаву зуннор бандам бар миён,
Ишқи тарсобаччае хоҳам, ки Санъонам кунад.

Лекин ин *маҷозан* машҳур аст, лихозо соҳиби «Кашф-ул-луғот» ба ҳамин маънӣ оварда.

**СУРАТНАВИСӢ НАВИШТАН** ва **БАРДОШТАН** — нақли хатти дигаре бе он ки алфозро фаҳмида бошанд. Разии Дониш гӯяд, байт:

Булҳавас нақши хататро баст агар дар дил, чӣ шуд?
Моҳи ман, суратнависӣ бесаводон мекунанд.

**СУРАТ БАСТАН** — *муродифи* **нақш бастан;** ва дар корҳо ба маънии саранҷом шудан. Ва дар маънии аввал **сурат кашидан** бисьёр мустаъмал аст. Аввал Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Чун кушоӣ дафтари гул як варақ донӣ аз он,
Сурати ӯ гар ба рӯи дафтаре ҳоҳам навишт.

**СУРАТБОЗ** — шахсе ки рӯзона ашколи мухталифа созад; ва **шаббоз** он ки ҳангоми шаб суратҳои мухталифа намояд. Салим гӯяд, байт:

Ҳар чи дар дил бартавонад аз зуҳурӣ мекунад,
Гар ба маънӣ бингарӣ ойина суратбоз нест.



Ва дар ҳиндӣ амали аввалро беҳруп ва дуввумро сукҳия гӯянд. Салим гӯяд, байт:

Рӯзи равшан вақти суратбозии ойинаест.
Нест айбе дар ҳунар онро, ки шаббозӣ кунад.

**СӮФӢ** — қавме маъруф, ки тавсифу таърифи эшон ба таҳриру тақрир нагунҷад. Хулосаи мавҷудот баъди анбиё алайҳимуссалоту вассалом эшонанд. Ва низ фадавиёни салотини Сафавия. Ва ин истилоҳи салотини мазкура аст. Ваҷҳаш он аст, ки инҳо чун дарвешзода буданд, истилоҳи мазкурро ба ҳол дошта, муътақидон ва фадавиёни худро агарчи амр месохтанд назар бар суннати аслоф сӯфӣ мехонданд. Таъсир гӯяд, байт:

Ба ҷуз байъат набошад ҷораи ранҷурии ишқат,
Чу он сӯфӣ, к-аз ихлос обдасти шоҳ мегирад.

**СУРАТИ ҶОДУ** — тасвире ки мусаввирон дар он сурати дигар ҳайвонот кашанд ва тамоми он суратро сурати ҷоду хонанд. Ва ҳар сурати чизеро ном ҷудо бувад, мисли филҷоду ва шутурҷоду ва аспҷоду. Ва ин истилоҳи мусаввирон аст. Ашраф гӯяд, байт:

Зи бас ҳар лаҳза аз ёди парирӯе дигар сӯзам,
Танам аз доғи алвон сурати ҷодуст, пиндорӣ?!

**СУРАТХОН** — шахсе ки дар бозор нишинад ва ашколу сувари аҳли қиёмат ва малоикаи азоби дӯзах ва дӯзахиёнро ба мардум намояд ва аҳволи ҳар як баён кунад ва аз мардум чизе ситонад. Чунонки Тақии Авҳадӣ дар «Тазкира» нависад, ки: Алии Суратхон, Суратӣ тахаллуси марде буд забоновар ва дар майдони Сифоҳон, ки ватани ӯст, маъракагирӣ кардӣ ва суратхонӣ намудӣ ва фунуни ин умур бағоят хуб доштӣ ва ӯро бисьёр дида ва достонҳо *ез* ӯ шунидаам.

## БОБУЗЗОД-УЛ-МУЪҶАМА

**ЗАРБУЛФАТҲ** — навъе аз навохтани кӯс ва нақора, ки дар вақти фатҳ навозанд ва гӯё шодиёна ҳамон аст. Аз аҳли забон ва каломи Туғро ба таҳқиқ пайваста.

**ЗАРУРАТ** — ба маънии биззарурат. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Ба пои боми кохи эҳтишомаш,
Зарурат Қаҳкашонро нардбон гӯй.



## БОБУТТО-УЛ-МУҲМАЛА

**ТОСИ ЧИҲИЛКАЛИД** — он чи аз баъзе сиқот таҳқиқ карда **он** аст, ки бар як даста калидҳои оҳанин адъия нақш кунанд ва ҳамчунин бар тос. Ва калидҳои мазкурро дар он тос андозанд. Пас дигар адъияро хонда ва об дар он резанд. Ва баъд аз он барои ҳусули муроди адъия оби мазкур бар сари худ резанд. Ва аз баъзе масмӯъ аст, ки навъест хос аз тос, ки бар шакле ва вазъе муайян созанд. Салим гӯяд, байт:

Зи барги бед, ки дар об рехт боди хазон,
Ҳаёт ёд зи тоси чиҳилкалид диҳад.

**ТОСИ ЧИЛҚАЛИД** — низ ба ҳазфи ҳо омада. Ваҳид гӯяд, байт:

Дар даҳан бошад карам дар васли ӯ чандин забон,
Гуфтугӯ аз ман намеорад чу тоси чилкалид.

Муаллиф гӯяд аз ин байт маънии аввал мустафод мешавад. Форсизабонони арабидон ба тои ҳуттӣ навиштанд ва ривоҷ гирифт. Аз олами тапидан ва тило ба маънии маъруф. Ва низ ҷомаест зарторӣ. Ашраф гӯяд, байт:

Зи косе пардаи чинӣ сақирлот,
Зи саҳни осдору тоси Гуҷрот.
Бигустурданд чандин фарши алвон,
Қи кардӣ тангзарфӣ саҳни бустон.

**ТОСБОЗ** — касе ки ба тос бозӣ кунад; аз олами шишабозӣ. Ва он шахсе бошад, ки тосеро бар ҳаво андохта бар сари чӯбе бигирад ва бар ин бигардонад. Салим гӯяд, байт:

Афтад зи баски ташти касе ҳар нафас зи бом,
Рӯи замин чу маърακаи тосбоз шуд.

Лекин аз ин қитъаи Қамоли Хуҷандӣ маънии дигар мустафод мешавад, байт:

Тосбозе надидам аз Бағдод
Чун Ҷунайд аз сулукаш огоҳӣ.
Сар фурӯ бурда зери хирқаву гуфт:
Лайса фӣ ҷуббатӣ сииллоҳӣ.

Балки аз ин ҷо маънии шаъбадабоз маълум мешавад. Аз ин олам аст, ки Урфии Шерозӣ гӯяд, байт:

Либоси Хизр бипӯшиду тосбозӣ кард,
Зи баччагони мушаъбид диҳад нишон ҳар кас.

Як-ду сол пеш аз ин мушаъбиди бозигарон аз тарафи Турон дар Ҳиндустон омада буданд ва худро **тосбоз** мегуфтанд. Ваҳид гӯяд, абьёт:

Зи куштӣ чу гаштем ҳангомасоз,
Бигӯем ҳарфе ҳам аз тосбоз.
Чу зад чарх аз чархи он дилрабо,
Ба ман ҳол гардид чун ошно.

**ТОРАМ//ТОРУМ** — лекин чун **то** (ط) дар форсӣ нест, *муарраби* **торум** (تارم) ба фавқонӣ бошад. Дар ин сурат ғолиб он аст, ки ба касри рои муҳмала (яъне **торим**)* бувад, ба вазни **фоил**. Зеро ки аксар калимоти ин вазн ба касри айн аст. Ва лиҳозо Муҳаммадиброҳими мутахаллис ба Солики Қазвинӣ дар таърифи Мирзоҷалоли Асири Шаҳристонӣ гуфта, байт:

Сайёраи ин баландторим,
Хонанд ӯро абулмакорим.

**ТОҚИ МАДАНӢ** — навъе аз тоқи иморат. Воиз гӯяд, байт:

Накунӣ гар сафари Маккаву Ясриб чӣ ғам аст,
Тоқи даргоҳ зарур аст, ки бошад маданӣ.

**ТОҚНАМОӢ** — нишоне ки ба сурати тоқнамо дар девори иморат созанд барои хушнамоӣ ва қарина. Амиршаҳми Суҳайлӣ гӯяд, байт:

Дар сина ҳама лол буридам, ки нашояд
Меҳнаткадаеро беҳ аз ин тоқнамоӣ.

Ва дар Хиндустон онро **хубнамо** гӯянд.

**ТАБХИ НАЗАР ПУХТАН** — таом пеши рӯи худ (пухтан)*. Ин мусталаҳ ва расми аҳли давлат аст. Таъсир гӯяд, байт:

Бар ҷузву кул хуш аст назар пухтатар кунам,
Дил гарми шавқ гашта, ки табхи назар кунам.

**ТАРАШТ** — номи мавзеъест хушобу ҳаво аз мулки Рай, ки Теҳрон доруссалтанат аст. Салим гӯяд, байт:

Тоза ба оху ашки дилам кӯи ӯ, Салим
Чун мулки Рай ба обу ҳавои Тараштимо.

**ТУРРА** — лафзи арабист; ва форсиён ба маънии зулф истеъмол кунанд. Лекин аз каломи баъзе **турра** ғайри зулф зоҳир мешавад. Туғро гӯяд, байт:

Кам задани шона нест хотири боди сабо,
Турра чу гардид ҷамъ зулфи парешон хуш аст.

Ва ба маънии торҳои тилоӣ, ки як ҷо карда бар гӯшаи дастор зананд, низ омада. Имтиёзхони Холис гӯяд, мисраъ:

Турраи тило бар сари ҷома накунӣ пӯшӣ (?)...

Аммо маълум нест, ки ин мувофиқи расми Ҳиндустон аст, ки гуфта, ё истилоҳ низ ҳаст.

**ТУРРАИ АЙВОН** — чизе ки аз сангу чӯб бар сари чашмҳо ё айвон созанд. Ва баъзе онро **боронгир** низ гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Чашмаш аз сурма чу Лайлӣ дар сияҳчодар ниҳон,
Турраи айвони Лайлӣ дилнишин мижгони ӯст.

Айзан гӯяд, байт:

Чашми ӯ бар тоқи абрӯ, Лайливу айвони ӯ,
Турраи айвони Лайлӣ ҷарган мижгони ӯ.

**ТАРҲ ДОДАН** — *муродифи* ба **тарҳ фурӯхтан**. Ва он фурӯхтани ҷинсест аз роҳи ҳукумат ва зӯр. Таъсир гӯяд, байт:

Гар ба гулшан кунад он сарви париҷеҳра хиром,
Сунбулистон ба чаман тарҳ диҳад гесӯяш.

**ТАРҲКАШ** — ба маънии маҳкум ва фармонбардор ва мазлум. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Солик, ҳамеша тарҳкаши ишқи золимам,
Ин ҷону дил, ки медиҳам имрӯз боҷ нест.

**ТАРАФ** — лафзи арабист; ва форсиён ба маънии ҳариф истеъмол кунанд ва бо лафзи **суҳбат** оранд. Таъсир гӯяд, байт:

Тарафи суҳбати ман як тараф афтоду нарафт,
Булбуле нест, чӣ лаззат зи ғазалхонии ман.

**ТАРАФҲО ДОШТАН** — ҳарф муҳтамили маънии бисьёр будан. Исмоили Кошифи Сифоҳонӣ гӯяд, байт:

Овехта зулфи мушкбӯ аз чапу рост,
Ин мисраъи рангин чи тарафҳо дорад.

Зулфро мисраъи рангин гуфтан холӣ аз ғаробат нест.

**ТАБАҚОСЬЁ** — чизе ки дар вақти ос кардан аз ҷаву гандум ва амсоли он кам шавад. Ва ин лафзи арабист. Шафеъои Асар гӯяд дар ҳаҷви Наҷафқулихони садри Эрон, байт:

Норуста тухми кишт ҳанӯз аз замини вақф,
Бар зореъон чу лола кунад табақосьё.

**ТАШТ КӮФТАН** — расмест дар вилоят, ки дар вақти гирифтани моҳ ташт мекӯбанд. Ва онро **мис кӯфтан** низ гӯянд. Зулолӣ гӯяд, байт:

Мезанам бар сина, мегӯям ки оҳ,
Ташт мекӯбам, ки бигрифтаст моҳ.

Ва низ ӯ гӯяд, байт:

Садои ин яке бар дашт мезад,
Бари моҳи гирифта ташт мезад.

**ТИФЛРО АЗ ПИСТОН БУРИДАН** — боздоштани тифл аст аз хӯрдани шир. Ашраф гӯяд, байт:

Хатти мушкин олати қатъи муҳаббат мешавад,
Бо сиёҳӣ тифлро модар ба пистон мебурад.

Ва биноӣ қофияи ин ғазал бар лафзи **мебурад** аст, ки маъхуз аз буридан аст.

**ТИФЛИ ШИР** — тифли ширхора; пас изофат ба андак мулобасат бошад. Ваҳид дар таърифи майдони Анфуси Ҷаҳони Исфаҳон гӯяд, байт:



Аз ин сурдон гашта гар тифли шир,
Аз он сар чу баргашта, баргашта тир.[65]

**ТИФЛИ ҲОЛА** — тифли навзода, ки зиёда аз чанд рӯз ба зоданаш нагузашта бошад. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ТИЛОИ ДАСТАФШОР** ва **СИМИ ДАСТАФШОР** — тилое ки Парвез дошт ва ба ҳар сурат, ки мехост, месохт. Ва таҳқиқи он дар лафзи **сими дастафшор** гузашт.

**ТАҚТАҚ** — навъе аз нон. Ваҳид дар таърифи коғазгар гӯяд, байт:

Чу тақтақ бувад коғази нони ӯ,
Бар ин нон ҷаҳонест меҳмони ӯ.

Ва аз ин дарёфт мешавад, ки **тақтақ** аз олами нони тунуке маъхуз аз **тунук**; ва маънии овоз ҳам гӯё малҳуз аст, фа ифҳам.

**ТУЛӮЪИ ҚАЙФ** — расидани нашъа. Асар гӯяд, байт:

Қайфам зи чини ҷабҳаи дунон кунад тулӯъ,
Тарьёкро диҳад турушӣ бештар ҷило.

**ТИЛОИ ДУБУТӢ** — зоҳиран тилое бошад, ки аз пайкари ду бут гирифта маскук намудаанд. Воизи Қазвинӣ гӯяд, байт:

Қиблаи тоати ин қавм тилои дубутист,
Тоқи дарҳои хасон ноиби меҳроб бувад.

**ТУЛӮЪИДАН** — ба маънии тулӯъ кардан низ омада. Ва ин лафзро дар шеъри Яҳьёи Кошӣ дидаам.

**ТАНОБИ ҚӮРУҚ** — ҳамон **сари каманд**, ки гузашт. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ТӮМОР//ТУМОР** — маъруф; ва ба маънии китобат ва нома. Таъсир гӯяд, байт:

Бе духтари раз бикри суханро мазае нест,
Хуб аст, ки тӯмор ба Шероз фиристам.

**ТУИШОХ** — фанне аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Рӯидастӣ меҳӯр аз чарх, ки кораш бозист,
Туишохӣ бизанаш, кори фалак, гӯ бозист.

**ТАЙЁР** — лафзи арабист, ба маънии парранда. Ва форсиён ба маънии муҳайё ва омода истеъмол кунанд. Ашраф гӯяд, байт:

Мепарад боз аз ҳавои ишқи ӯ ранги рухам,
Гарчи бо занҷир мавҷи бода тайёраш кунам.

Айзан гӯяд, байт:

Ба фарқи аблақи сӯзон гиронбор,
Ҳама дар раҳравӣ чун мурғи тайёр.

Дар байти дуввум **мурғи тайёр** агар ба тавсиф хонда шавад ҳам, балоғат наменамояд. Ва ҳам лутфи шеър, ки манзури шоир аст, аз миён меравад. Ва баъзе аз ёрони муаллиф мегуфтанд, ки **тайёр** (ба тои қарашат) дар арабӣ ба маънии ҷаҳанда омада. Дар ин сурат ба тои мутаббақа дуруст набошад ва ба маънии тои қарашат дуруст мешавад. Гуфтам бар ин тақдир низ *маҷозро* дахлест. Ва дар аксари нусах ба тои мутаббақа дида шуд. Пас таҳқиқ он бошад, ки дар асл истилоҳи қушчиён аст, ки чун ҷонвари шикорандоз омада ва муҳайёи шикорандозӣ мешавад, гӯянд тайёр шуд. Ва чун бар ин маънӣ шуҳрат гирифта, *маҷозан* ба маънии мутлақи муҳайё истеъмол ёфта.

## БОБУЛЪАЙН-УЛ-МУХМАЛА

**ОШИКУ МАЪШУҚ** — ду нигин, ки дар як хона бошанд. Абулхасани Инчуи Шерозӣ гӯяд; байт:

Бо вуҷуди иттиход аз якдигар бегонаем,
Чун нигини ошиқу маъшуқ дар як хонаем.

**ОРАЗ** — лафзи арабист; ба маънии рухсора дар форсӣ шуҳрат дорад. Ва аз ин байти Бисотии Самарқандӣ ғайри рухсора маълум мешавад, байт:

Бе ҳусну руху орази он бадри мунир,
Чор моҳ аст, ки медораму мемонаму бас.

**ОҚИБАТ НАДОРАД** — яъне саранҷоми хуб надорад, лиҳозо беоқибат аст, ба маънии бадоқибат.

**ОСӢ** — маъруф; ва лафзи арабист. Ва ба истилоҳи атиббо касе ки мусҳил дар табиати ӯ кам асар кунад. Ва дар форсӣ ба маънии мутлақ саркаш омада. Ашраф гӯяд, байт:

Расид дилбари ман масту гарми раққосӣ,
Кашида теғ ба хунам гуруснаву осӣ.

**АБДУҲУ** — лафзи арабист, ба маънии бандаи ӯ. Форсиён ба маънии ман бандаи ӯ оранд. Пас *тахфифи* **ано абдуҳу** хоҳад буд. Таъсир гӯяд, байт:

Абдуҳу гуфта бар-ӯ он ки ду абрӯ бошад,
Ҳама гар Анварию Майлию Ваҳшӣ бошад.

**АБИР** — хушбӯии маъруф; ва он чизе хушк аст, ки бар ҷомаҳо резанд. Ва гоҳе ба маънии уд низ омада. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Маҷлис муаттар асту ба он вақти ман хуш аст,
К-аз ҳоли рӯи ёр абире бар оташ аст.

**АҶОИБӢ** — ҷомае ки зери ҷомаи дигар пӯшанд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста аст.

**УЗРИ ЛАНГ** — узри номасмӯъ. Салим гӯяд, байт:

Барои ваъдахилофӣ абас махӯр савганд,
Ки эҳтиёҷи асо нест узри ланги туро.

**АДЛ БУДАНИ ТАРОЗУ** — бетафовут ва баробар будани тарозу. Ваҳид гӯяд, байт:

Дар забону дили ман нест тафовут мӯе,
Мекашам бори ҷаҳоне, ки тарозу адл аст.

**АРАБӢ** — навъе аз кафш, лиҳозо масал шуда: *«арабиро арабӣ»*. Ва ваҷҳаш ин аст, ки яке аз аъроб ба Хуросон расида шунид, ки ҷамоае аз араб дар он ҷо сокинанд. Ва он ҷамоа худ аслан забони арабӣ намедонистанд. Арабӣ мазкур ба хонаи яке аз он рафт ва шурӯъ дар арабӣ кард. Соҳиби хона забонаш намефаҳмид ва танг омада кафше, ки дар пой дошт баровардa бар сари ӯ мезад ва мегуфт: *«арабиро арабӣ»*. Қазо фӣ «Рисолат-ил-амсол».

**АРАҚИ БАҲОР** — араҷе ки аз гули норанҷ ва турунҷ гиранд ва хушбӯ бошад. Ва шукуфаи норанҷ ва турунҷро **баҳор** гӯянд ба хусуса. Салим гӯяд, байт:

Бар ҷомаи шоҳидони бустон
Шабнам арақи баҳор афшонд.

**АРАҚИ ФИТНА** — навъе аз атриёт; ва дар Ҳиндустон **атри фитна** шуҳрат дорад. Ва санади он дар ашъори устодон дида шуд. Салим гӯяд, байт:

Аҳли майхона гулоб аз гули саҳбо гиранд,
Араки фитна зи дурди таҳи мино гиранд.

Ва низ шоире гӯяд, мисраъ:

Шишаҳо аз араки фитна тавон пур кардан...

**АРАҚРЕЗ** — шогирд ва ходим; ва баъзе ба маънии варзишкунанда гӯянд; ва баъзе ба маънии аҳли бахья гуфтаанд. Ҳамин муносиб аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Захми амри ту ба ҷону дили риндон корист,
Мо арақрези туем, ҳукми ту бар мо ҷорист.

**АРАҚ КАРДАН** — бахшидани чизе, хусусан дар ҳаққулилоҷ. Ва ин аз муҳовара масмӯъ аст.

**АРРУГУР** — ба маънии овоз ва фарьёди номаъқул ва ҳарза ва тумтароқи беҷо. Ва девони Мулло Фавқӣ бад-ин лафз мамлув аст.



**АРЗИ УМР** — *кинояаз* лаззати умр; чунонки аз Шайх Абӯалии Сино манқул аст, ки чун Шайх ҳариси ҷимоъ буд, бо ӯ гуфтанд, ки: тарк боиси тӯли умр аст. Шайх гуфт ки: ман арзи умр мехоҳам. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Тӯли умри ту агар арз надорад чи ҳунар,
Тор дар ҷома бувад бе мадади пуд абас.

**АРАҚИ ШАКАР** — шароби қандӣ, ки дар Ҳиндустон ривоҷи бисьёр дорад. Туғро гӯяд, абьёт:

Биё, соқӣ, имшаб арақ кун ба ҷом,
Қи аз тундияш ғам нагирад мақом.
Ба шарте ки бошад арақ аз шакар.
К-аз-ӯ нест майхорaро дарди сар.

Ва низ Ваҳид гӯяд, байт:

Рехт зи акси лаъли тар, ашк зи чашми тар маро,
Маст намуду бехабар ин араки шакар маро.

**АРАҚ** — маъруф; ва ҳар шаробе, ки онро чаконанд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста. Ва низ Соиб гӯяд, байт:

Арақ ба покии гавҳар куҷо чу бода бувад,
Ҳаромзода куҷо чун ҳалолзода бувад.

Лекин аз ин байти Мирзомалики Машриқӣ маълум мешавад, ки арақ ғайри ин аст, байт:

Хуни ҷигар ба софии хунноби дида нест,
Кайфияти арақ чу шароби чакида нест.

Ва зоҳиран *мурод аз* **шароби чакида** он аст, ки аз намад бигзаронанд, валлоҳу аълам.

**АЗИЗМУРДА** — ба маънии касе ки дӯст ё азиз ва хеши ӯ бимирад. Ва ин дуои бад аст, ки дар вилоят ривоҷ дорад. Ва зоҳиран мақулаи занони он ҷо бошад. Мухлиси Кошӣ гӯяд, байт;

Зи фавти мол надоранд ошиқон парво,
Азизмурда дуое бувад Зулайхоро.

**ИШҚ** — ифроти муҳаббат; ва муҳаққиқон муҳаббати муфрит гуфтаанд. Дар баёни ин, балки фосила, ки ҳеҷ на мавҷуде аз он холӣ нест. Забони қалам ва қалами забони як қалам қосир аст. Ба ҳар ҳол дар форсӣ ба маънии офарин омадааст. Субҳонӣ гӯяд, байт:

Гуфтам: чӣ ҷамоли бокамоле дорӣ.
Гуфто: ишқ аст дидаи биноро.

Ва ба маънии дуову салом, Саъдӣ фармояд, байт:

Чунон қаҳтсолӣ шуд андар Димишқ,
Ки ёрон фаромӯш карданд ишқ.

Агарчи маънии ҳақиқӣ ирода кунанд саҳеҳ намешавад, чи ишқ маликаи росиха бошад, ки фаромӯш наметавонад шуд. Ва соҳибэъҷоз Рашидӣ ба маънии алвидоъ гуфта. Ваҳшӣ гӯяд, байт:

Зи ман ишқе бигӯ девонагони ишқро Ваҳшӣ,
Ки ман занҷир кардам пора аз дорушшифо рафтам.

Лекин дар ин байт ба маънии салом аст. Ғояташ дар русуми рухсат аст, ки вақти видоъ кунанд.

**ИШВАИ ЛОҶВАРДӢ** — ишваву нозҳои рангоранг. Ва дар лафзи **абрӯи заррин** санади ин гузашт. Ва дар «Фарҳанги Рашидӣ» ва ғайра ба маънии нози бемаҳал оварда. Ва таҳқиқи он дар луғоти қадима гузашт. Ва ин *муқобили* ишваи мармарӣ аст, чунонки Фавқӣ гӯяд, байт:

Он яке чашмак занад, к-инак биё аз ман бихар,
Нозҳои нимрангу ишваҳои мармарӣ.

Пас ба маъние, ки соҳиби «Рашидӣ» навишта, асле надорад.

**АСОИ СЕҲАРФӢ** — ба маънии к..., ки се ҳарф дорад. Ашраф гӯяд, байт:

Ин тоифа чун кӯрсаводони ҷаҳон
Муҳтоҷи асоҳои сеҳарфӣ ҳастанд.

Ва дар баъзе нусаҳ **чӯби сеҳарфӣ**[66] воқеъ шуд. Дар ин сурат ишорат ба чӯбе бошад, ки тифлонро ба даст диҳанд, то ҳуруфи китобатро зоеъ накунад ва ҳуваcсаҳеҳ. Лекин дар тақтеъи ин рубоӣ, ки ҳазфи таҳтонӣ, ки аз лафзи сеҳарфӣ заруррист андак халал менамояд. Ва аз масали Мулло Саъиди Ашраф мустабъад.

**АСОИ ШАМШЕР** — шамшере рост, ки ба ҷои асо дар даст доранд ва он ду қисм аст. Яке гирд бошад, ки онро ба ҳиндӣ гуптӣ гӯянд. Ва он чи як тараф ё ду тараф дам дошта бошад ва паҳн бувад, онро дҳуп хонанд. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Чарх аз оҳи ман истода ба по чун Солик,
Оҳи ман дар кафи ин пир асошамшер аст.

**УЗВИ АЗ ҶО РАФТА** ва **УЗВИ АЗ ҶО ҶАСТА** — узве ки аз бандгоҳ ба сабаби зӯрӣ ё садама беҷо шавад. Аввал машҳур аст, дуввум Салим гӯяд, байт:

Салим ӯро ба базми хеш овардан на осон аст,
Дили овораи ман узви аз ҷо ҷастаро монад.

Ва қавофии ин ғазал **хаста** ва **гулдаста** аст.

**АТРФУРӮШ** — он ки хушбӯиҳо фурӯшад; ва ба ҳиндӣ гандҳӣ гӯянд. Чунонки Тоҳири Ваҳид дар маснавии худ оварда.

**АТР ПОШИДАН** — маъруф; дар Ҳиндустон **атр молидан** шуҳрат дорад. Ва зоҳиран аз **атр пошидан** пошидани гулоб ва анбар бошад. Ва илло пошидани дигар атрҳо марсум нест. Асар гӯяд, байт:

Ҳусни хулқат нест аз баҳри худо чун шоҳидон
Бар худ ин атр аз барои дигарон пошидаӣ.

**АТРИ ҶАҲОНГИРӢ** — атре ки аз гулоб гиранд. Ва чун ин атр собиқ набуд, дар аҳди Ҷаҳонгир подшоҳ пайдо шуда ва аз тасарруфоти аҳди ульёи Нурҷаҳонбегим маҳалли хоси подшоҳи мазкур аст. Лекин ба **атри Ҷаҳонгирӣ** шуҳрат ёфта. Ва ин форсии вилоят набувад. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Ранги хомиро бадал кардам ба бӯи пухтагӣ,
То Ҷаҳонгирӣ кунам атри гулобам кардаанд.

Ва зоҳиран чун Солики Яздӣ ба Ҳинд омада, ба истилоҳ оварда.

**УҚОР** — тоирест ки аз пари он ҷиға ва калғӣ созанд. Ва аксари парҳои он сиёҳ бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Баски рӯ гардонӣ аз ман, эй нигори гулъузор,
Пеши чашми кокулат зулф аст монанди уқор.

**ИЛЛАТИ СУРХ** — маразест, ки онро сурхбод гӯянд. Ва он аз ҷӯши сафро ва хун ба ҳам расад. Таъсир гӯяд, байт:

Тарсам аз май бесафо он ҳусни рӯзафзун шавад,
Иллати сурх офати рухсори гандумгун шавад.

Ва низ офате, ки дар кишти ҷав пайдо шавад ва баргҳои онро зарду сурх гардонад ва кишт беҳосил гардад. Дар ин байт ин низ метавонад шуд.

**АЛАМИ МУРДА** — аламе ки дар вилоят пеши тобути мурдагон баранд. Таъсир гӯяд, байт:

Гузаштан аз ҷаҳон гар хусравӣ нест,
Алам пас пеш-пеши мурдагон чист?

**АЛАМБОЗӢ** — дар Машҳади муқаддаси разавия ало сокинуҳаттаҳиёт ҷамоате бошанд, ки ҳар сол аламҳои равзаи мунаввараро берун оварда ба онҳо бозӣ кунанд, яъне гоҳе боло баранд ва гоҳе поин оянд. Ва ин амалро аламбозӣ гӯянд. Ва ин лафз дар ашъори Шафеъои Асар дида шуд ва маънӣ аз соҳибзабоне ба таҳқиқ расонида.

**АЛОҚОПӢ//АЛИҚОПӢ** — номи мақомест дар Сифоҳон, ки остонаи ҳазрати Амирулмӯъминини Алий алайҳиттаҳиёт муқаррар кардаанд. Ва он ҳукми Каъба дорад, ки дохили он эмин аст аз офот. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Ҳайдар ки дари мадинаи илми набист,
Меҳраш зи ғами ҷаҳон Алии қопист.

Ва зоҳиран **қопӣ** туркист ва маънии он ҳанӯз бар муаллиф зоҳир нашуда ва ғолибан ба маънии остона бошад.

**АЛЛОФ** — касе ки коҳ ва хезум ва зуғол фурӯшад. Ваҳид дар таърифи аллоф гӯяд, абьёт:

Диламро чу аллоф аз ғам фусурд,
Раги ман ба ҳам тоб чун барма хӯрд.



Ба дуккони он шӯх доғи зугол
Чу лоласт сармояи ранги ол.
Зи парвози ранги асирони ӯ,
Бад-ин гуна коҳист дуккони ӯ.
Чу аз баҳри хезумнамо ошност,
Зи хезум калиди дари васли мост.

**УМРИ ХУД БА ҚАСЕ ДОДАН** — бахшидани умри худ аст ба дигаре ба дуо. Ваҳид гӯяд, байт:

Мешавад дил оқибат аз лаъли майгунаш хароб,
Шиша умри хешро охир ба соғар медиҳад.

**УМРИ БАЛАНД** — умри дароз. Бидон ки лафзи **баланд** ба маънии дароз чанд ҷо дида шуд. Яке *домани баланд* ва дигар *рӯзу шаби баланд* ва севвум *ҳиндуи баланд*, ба маънии ҳиндуи дароз. Салим гӯяд, мисраъ:

Нола бурдан эҳтиёҷе нест ҳиндуи баланд...

Ваҳид гӯяд, байт:

Бинӯшад маст заҳри ошноӣ,
Аз он умри тағофулҳо баланд аст.

Ва дигар тағофул ва аксари инҳо машҳур аст. Ва ҳоло дар каломи баъзе аз шуаро **баланд** ба маънии мутлақ дароз ёфта ва муқайяд ба мавориди мазкура набувад.

**АНБАРБӮЙ** — гулест машҳур дар Эрон. Ва аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**АНБАРӢ** — навъе аз харбуза. Таъсир дар таърифи харбузаи Язд гӯяд, байт:

Ҳар анбарияш ба таъми шаккар,
Бигрифта хароҷи бӯ зи анбар.

Ва низ навъе аз себ, чунонки шуҳрати **анбарча** (ба ҷими форсӣ) дорад. Мулло Туғро дар «Миръот-ул-футӯҳ» навишта: *Лолаи анбарча, ки пасандоз намуда буд, аз сар қадам сохта пешкаш намуд.*

**УДӢ** — ранге моил ба сиёҳӣ монанди уд. Туғро гӯяд, байт:

Пушти рағбат ҷомаи удӣ ба дӯши зор дод,
То чу миҷмар печадаш бӯи тараб дар дудмон.

**АЙНИ МУҲАЙЯР** — қисме аз айн, ки ҳарф аст. Ва ин истилоҳи хушнависон аст. Ашраф гӯяд, байт:

Туғрокашони қитъаи ёқути ҳусни ӯ,
Ишқи маро ба айни муҳайяр навиштаанд.

**АЙН ШУДАН** — ба маънии маръӣ шудан. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд. байт:

Толиб ба ду дида нақши авлост,
Матлуб чу айн шуд ҳамон ёфт.

**АЙНУЛҲИР(Р)** — ҷавҳаре бешбаҳо, ки ба ҳиндӣ лаҳсуна гӯянд, мансуб ба **лаҳсун**, ки дар ҳиндӣ сири бародари пиёзро гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Айнулҳири супурда дар шабчароғи моҳ,
Ҳукми туро ба зери нигин устувор бод.

**ИДИ ҒАДИРИ ХУМ** ва **ИДИ ҒАДИР** — танҳо идест наздики имомия. Дар он рӯз, ки ҳазрати пайғамбар алайҳиссалом дар ҳаққи Амирулмӯъминини Алий алайҳиттаҳиёт ба ҷое ки Ғадири хум ном дошт, дар ҳадиси: *«Ман кунта мавлоҳу фа Алиюн мавлоҳу»* фармудаанд, байт:

Нишоти сайл занад шона аз думи моҳӣ,
Ба зулфи мавҷ, ки иди ғадир меояд.

**АЙНИҲИ** — мухаффафи муродифи таъбия, дар ташбеҳот мустаъмал шавад.[67] Гоҳе бо калимаи кӯҳ низ мустаъмал шавад. Аввал Шопури Теҳронӣ гӯяд, байт:

Гул ба чашмам айниҳи пироҳани Юсуф шавад,
Гулситон байтулҳазан гардид Яъқуби маро.

**АЙНАКИ ДУРНАМО** — айнаке ки аз дур ҳуруф намояд. Ва ба маънии дурбин, ки аз олоти расад аст, дида нашуда. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Нест мумкин, ки замин давр тавонӣ гардид,
Айнаки софдилон дурнамо мебошад.

Ва аз ин маънӣ дурбин мустафод мешавад.

**АЙНАКИ ҲАЗОРБИН** — ки аз он як чиз бисьёр намояд. Ва дар ашъори баъзе **ҳазорнамо** дида шуда. Ва Асламӣ Солим **айнаки касратбин** дар ашъори худ оварда. Чун эътимоде ба забондонӣ ва татаббуъ ва муҳоварати ӯ дорад, гумон дорам ки саҳеҳ бошад.

## БОБУЛҒАЙН-УЛ-МУЪҶАМА

**ҒУБОР ОВАРДАНИ ЧАШМ** — хира шудани чашм. Салим гӯяд, байт:

То ба кай он оҳуи ваҳшӣ нагардад роми мо,
З-интизори ӯ ғубор овард чашми доми мо.

**ҒАШ ҚАРДАН** — ба маънии беҳуш шудан; ва дар асл **ғашӣ**-ст (ба таҳтонӣ). Ва ин лафзи арабист, ки форсиён ба ҳазфи таҳтонӣ оранд. Туғро гӯяд, байт:

Ба рақсе, ки хубони дилкаш кунанд,
Ба савте, ки ушшоқ аз он ғаш кунанд.

Ва низ **ғаш** ба маънии чизест, ки барои фиреб дар чизе дохил кунанд, мисли тило ва нуқра ва кофур ва шароб ва ҷуз инҳо. Ва лиҳозо майи софро майи беғаш гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҷои он аст, ки бо софдилонат санҷанд,
Ҳамчу май, к-аз ғаши худ санги тарозу созӣ.

**ҒУРРИДАН** — овоз баланд кардани раъд ва ҳайвонот; ва ба маънии овоз кардани кабӯтар низ омада. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Чун кабӯтар, ки биғуррад зи нишот, эй шиша,
Кул-кули бодаи рангин зи гулӯят пайдост.

**ҒАЗОЛ** — дар арабӣ оҳубарра аст ва форсиён ба маънии оҳу оранд. Лиҳозо нисбати шоҳ бад-он кунанд. Носиралӣ, ки аз шоирони Ҳиндустон аст, гӯяд байт:

Ғамат он ҷо ки дорад мотами шӯридаҳолонро,
Парешонтар зи мӯи сар кунад шоҳи ғазолонро.

Яке аз камтатаббуъон гуфт, ки **ғазол** оҳубарра аст ва ҳиндустониён ин қисм алфоз ғалат оранд. Гуфтам: тахсиси Ҳиндустон баёни беҷост, эрониён ҳам оранд. Ваҳид гӯяд, байт:

Забон зи шарми нигоҳи туам чу шоҳи ғазол
Чунон наёфта бари якдигар, ки боз шавад.

**ҒУЛОМБОРА** — шоҳидбоз, ки амрадпараст бошад; ва *муқобили* он **духтарбора** аст. Ва таҳқиқи лафзи **бора** дар луғоти қадима навиштаанд. Ашраф гӯяд, байт:

Бар даври ӯ зи хайли ғуломон бувад ҳисор,
З-ин рӯ ғуломбора тавон гуфт ҳоҷаро.

Бидон ки лафзи **бора** дар ҳиндӣ ба маънии ҳалқаи мардум аст. Ва лиҳозо дар байти мазкур иҳоме пайдо шуд ва тарафи лутф ҳамон аст.

**ҒАЛАТАНДОЗ** — коре ки дигаронро дар ғалат андозад. Соиб гӯяд, байт:

Дил ба толиб зи нигоҳи ғалатандоз расад,
Ин ҳадаф толеъе аз тири ҳавоӣ дорад.

**ҒАЛЁН** — ҳуққа; ва аҳли Эрон, ки ба тағйири лаҳҷа **қалён** (ба қоф) хонанд. Ва баъзе гӯянд дар асл **ғалён** ба таҳрик аст ва форсиён аз ин ҷиҳат ба тахфиф ҳарфи дуввумро сокин кардаанд. Ва чун оби ҳуққа ба сабаби кашидан ба ҷӯш меояд, **ғалён** номидаанд. Дар ин сурат ба фатҳи аввал бояд, лекин ба каср шуҳрат дорад. Ва дар «Маосир»-и Раҳимӣ мастур аст, ки танбоку дар авоили аҳди Акбар подшоҳ аз тарафи Фаранг ба Дакан омад, баъд аз он ба Ҳинд расид ва ривоҷ ёфт. Таъсир гӯяд, байт:

Пур зи дасти хеш чун ғалён кудурат мекашам,
Ҳамдаме ку, то зи худ дуди диле холӣ кунам.

Бидон ки дар ин байт ба сабаби холӣ кардани мазруф аст, ки дуд аст. Ва ин холӣ аз ғаробат нест.

**ҒИЛМОН** — *ҷамъи* **ғулом**; ва лафзи арабист, аз олами **ҳур**, ки *ҷамъи* **ҳавро**-ст. Ва форсиён ба



маънии муфрад оранд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҳар ки қурбони ту ғилмон нашавад, одам нест,
Садқаат мешавам, эй мисли ту дар олам нест.

**ҒУНЧАХУСП** — касе ки аз бепӯшишӣ дасту по ҷамъ карда хуспад; ва он *киноя аз* муфлис бошад, Таъсир гӯяд, байт:

Сари кӯи ту чи ҳоҷат ба гулистон дорад,
Ғунчахуспони ту дар сояи девори ту бас.

**ҒУНЧАПЕШОНӢ** — чин бар абрӯ ва ғамгин. Соиб гӯяд, байт:

Дар рикоби барқ дорад пои ҳусни навбаҳор,
То гуле дар боғ дорӣ ғунчапешонӣ мабош!

**ҒУНЧА ХОБИДАН** — ба маънии ғунча низ омада. Соиб гӯяд, байт:

Роҳати дунъё ҳиҷоби дидаи бедор нест,
Бар бисоти гул чу шабнам ғунча меҳобем мо.

**ҒУНЧА БАСТАН** — ғунча овардан. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Ба таклифи баҳорон шохсорам ғунча мебандад,
Агар дар дасти ман мебуд аввал бор мебастам.

Ва ин аз олами **бор бастан** аст.

**ҒУНЧАИ ТАРЁК** — гули кӯкнор. Разии Эронӣ гӯяд, рубоъӣ:

Тарёкӣ агар сина кунӣ сад ҷокаш,
Аз дил наравад хиёнату имсокаш.
Чун ғунчаи тарёк сарафганда ба пеш,
Сар бар накунад, то бирасад тарёкаш.

**ҒӮРААШ МАВИЗ ШУД** — ба маънии он ки дар ғӯрагӣ мавиз шуд. Ва ин ибораи машҳур аст, ба маънии камоли пухтагӣ нарасида зоеъ гашт ва заъф расонида. Боқири Қошӣ гӯяд, рубоъӣ:

Аз зиндагии дурӯза дилгир шудем,
Шуд ғӯраи мо мавизу пурсер шудем.
Тифлему чу бузаи кабудем думӯ,
Афсӯс, ки болиғ нашуда пир шудем.

Лекин мисраъи дуввуми вай фаҳмида нашуда ва саҳеҳ ба маънии тифл аст, ки ба сабаби заъфи мизоҷ ҳолати пирон ба ҳам расонида.

**ҒАЙРИ ҲАҚ** — маъруф; ва низ ба маънии ноҳақ ва ғазаб. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Боғи ҷонамро тасарруф кард шӯхе ғайри ҳақ,
Нақши он аз суҳбати боғи Фадак бардоштаст.

## БОБУЛФО

**ФОҚ** — зоҳиран лафзи туркист, ба маънии суфор. Воҳид дар таърифи бахьядӯз гӯяд, байт:

Зи мижгони он шӯх чун фоқи тир,
Набошад лаби захми ман бахьягир.

**ФОРУҚ** — ба маънии тарӗқ аст, ки давое машҳур аст. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Хӯрда форуқ қасри пунбаи ман,
З-онам аз осмон газанде нест.

**ФОЛИ ГӮШ** — фоле ки мардум аз шунидани каломи дигарон гиранд. Ва ин расм дар Ҳиндустон низ миёни занон шуюъ дорад. Таъсир гӯяд, байт:

Рухат зи ҳусни сафаркарда то нишон гирад,
Зи хат калид фиғанду ба фоли гӯш нишаст.

Ва зоҳиран дар Эрон расми калиди афгандагӣ дар ин фол бошад ва дар Ҳиндустон худ нест.

**ФОНУСИ НОРАНҶ** — фонусе ки норанҷро холӣ карда ва нақшҳо дар он карда чароғе дар он афрӯзанд. Чунонки дар Ҳиндустон аз кадуи худрӯи талх ва аз тарбуз ва аз гил созанд. Воҳид дар таърифи рангрез гӯяд, байт:

Аён аз ҳами нили он акси лаб,
Чу фонуси норанҷ дар тирашаб.

**ФИТНА ДАР ЗЕРИ САР БУДАН ва ДОШТАН** — боиси ҳангома будан. Тоҳири Ғанӣ гӯяд, байт:

Болиши хубони дигар аз пар аст,
Шӯхи маро фитна ба зери сар аст.

Ва Сайидмуҳаммади Урфӣ **фитна ба зери кулоҳ** низ ба ҳамин маънӣ оварда. Чунонки гӯяд, байт:

Тоҷи зар гар бувадаш фитнае аз баҳри худ аст,
Фитна ин аст, ки дар зери кулоҳи намад аст.

**ФАТҲ ЗАДАН** — баъзе гӯянд ба истилоҳи муштро гиреҳ карда задан. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Мушт аз таъна ба Фарҳод занад, чо дорад,
Фатҳ бар қалъаи фӯлод занад ҷо дорад.

**ФАРОХДОМОНӢ** — соҳиби ҷамъият ва сомон будан. Ва мисоли он дар тангайш гузашт. Ва бар ин қиёс **доманфарох (домани фарох)**. Назирӣ гӯяд, байт:

Соқӣ, салои ом аст, коре ба ком гардон,
Домони хум фарох аст, даври тамом гардон.

**ФАРО ГИРИФТАН** — омӯхтан ва ёд гирифтан. Таъсир гӯяд, байт:

Буте дорам, ки аз дин оварад берун фарангиро,
Фаро гиранд аз чашмаш ғазолон шӯхушангиро.

**ФАРБЕҲ** — *зидди* лоғар; ба *маҷоз* ба маънии пур ва касир ва бисьёр, чунонки **ҷоми фарбеҳ**. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Чу тори соз, ки аз заъф соҳибовоз аст,
Бадан заъиф чу шуд ном мешавад фарбеҳ.

Ва аксар аз ин ғазал бар ин ватира аст.

**ФАРАҲОБОД** — номи ҷоест дар Эрон. Ашраф гӯяд, байт:

Фараҳободи гулистон бати минотালаб аст,
Мавҷи май боли тазарви чаманорои ман аст.

**ФАРМОНИ БИЛМУШОФАҲА** — ҳукме ки салотин рӯ ба рӯ диҳанд ва он муҳточи муҳру нишони дафтар намешавад. Таъсир гӯяд, байт:

Сарриштa бӯсаам зи хати пушти лаб наёфт,
Фармони билмушофаҳааш дафтарӣ нашуд.



**ФУРӮКАШ ҚАРДАН** — мондан ва таваққуф намудан ва фурӯд омадан дар ҷое. Салим гӯяд, байт:

Чун гиреҳ ҷо дар хами он зулфи саркаш кардаам,
Пои худ печида дар домон фурӯкаш кардаам.

**ФАРМОН РАСИДАН** — ба маънии мавт. Яҳьёи Шерозӣ гӯяд, байт:

То кай кашам интизори фармон, тарсам
Фармон нарасад марову фармон туро.

**ФАРЬЁДИ САНАВБАР** — он аст, ки ба андак насиме ва боде овоз аз баргҳои санавбар хезад. Воҳид гӯяд, байт:

Нест бе нолаву фарьёд санавбар ҳаргиз,
То зи дил нест нишон нолаву шеван бокист.[68]

**ФАРДИ АВВАЛ ва ФАРДИ АЪЛО** — ба маънии чизи бисьёр хуб. Аввал машҳур аст ва дуввум Асар гӯяд, байт:

Надидаем ба чизе ки мунтаҳои воҳид,
Асар, ба дафтари айём фарди аълое.

**ФАРАҲ//ФИРЕҲ** — нанг ва ор ва наҳс ва палид ва макруҳ ва бад. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Зи каф нарехтӣ об, эй Хазир надонистӣ,
Ки дар замонаи мо зиндагӣ фиреҳ бударст.

**ФИРИСТОДАН** — ба маънии эҷод ва хилъат; ва бар ин қиёс фиристода ба сифате. Волаи Ҳиравӣ гӯяд, байт:

Дар ҳафта агар ҷумъа намебуд, намешуд
Дар қудрати ҳақ боз, ки айём фиристод.

**ФУСУНИ ҶУДОӢ** — фусуне ки барои ҷудоии ду кас хонанд; ва ба арабӣ дуоъулбуғз хонанд. Калим гӯяд, байт:

Дами теғро соҳире шуд падид,
Фусуни ҷудоӣ бар аъзо дамид.

**ФИШОРИШ** — ҳосил билмасдари фишордан. Воҳид гӯяд, байт:

Ту гӯӣ аз фишоришҳои афзун,
Зи хок афтад ба мурдан ганҷи Қорун.

**ФИШШАСТ** — овози нафас задани мор. Ашраф гӯяд, байт:

Мор чанданд магар бар сари ганҷе ба низоъ,
Ки зананд аҳли ҷаҳон ин ҳама фишшаст ба ҳам.

**ФИҒОН** — *мухаффафи* афғон; ва он ба каср шуҳрат дорад. Ва лаҳҷаи ироқиён ба зам (яъне фуғон)* аст. Ва маълум чунон мешавад, ки *фарьёд* ва *фиғон* ва *нола* муродифанд. Лекин аз шеъри Нуруддини Зуҳурӣ чунон зоҳир шуд, ки нола ғайри фиғон аст, балки дар кайфияти овоз зиёдатар аз нола бошад. Чунонки фармояд, байт:

Чунин барад ғами ӯ гар тавони мардумро,
Аҷаб, ки нола насозад фиғони мардумро.

**ФАЛАК КАРДАН** — навъе аз таъзиби атфол, ки муаллимон кунанд. Ва он вожуна овехтан аст. Салим гӯяд, байт:

Замона мактаби атфол гашта, пиндорӣ,
Ки ҳар ки ҳаст дар-ӯ шиква аз фалак дорад.

Лекин аз ин шеъри Зуҳурӣ ба маънии тасма, ки муаллимон бар атфол зананд маълум мешавад, байт:

Гарчи таъдиби халқ бар фалак аст,
Қаҳкашон ҳам барои ӯ фалак аст.

**ФАННУ ФАРАҶ** — ва зоҳиран ҳар ду муродифанд аз олами **ҷҳанду банд**, ки ҳар ду лафзи ҳиндист ва истилоҳи куштигирон аст. Ва санади он дар лафзи натъӣ биёяд, ба маънии фанни куштӣ ва дафъи он.

**ФАВВА** — чӯбе ки бад-он ҷомаҳо ранг кунанд ва ба ҳиндӣ маҷитҳ хонанд. Ва дар форсӣ ба тахфиф (яъне фава)* чизе ки дар зери ҷавоҳир вақти тарсеъ гузоранд барои зиёдати сафо ва ранг. Ва дар ҳиндӣ донг хонанд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ёқути бодаро фава ғайри шуъла нест,
Соқӣ ба пеши шамъ нигаҳ дор шишаро.

**ФУТАРУБО** — касе ки ногаҳ ва бехабар дастори касеро аз сар барад аз роҳи дуздӣ ва айёрӣ. Ва дар Ҳиндустон онро учакко (ба замми ҳамза ва ҷими форсии мафтӯҳ ва кафи тозии му-

шаддад) гӯянд. Лекин учакко ом аст ва хусусият ба дастор надорад. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Нест аз футарубоёни чаҳон парвояш,
Мӯи жулидаи худ ҳар ки ба сар мепечад.

**ФАВТИ ДАВЛАТ** — рафтан ва заволи давлат, ва ҳамчунин фавти вақт ва фавти бемор. Салим гӯяд, байт:

Қорҳоро саҳл нашморӣ, ки фавти давлат аст,
Мулк гар аз дасти Ҷам берун ба киндорӣ равад.

**ФАЙЛӢ** — номи ҷоест дар Эрон, ки сокинони он ҷо қавми луранд ва ба дуздӣ шуҳрат доранд. Ва баъзе гӯянд **лур** қабои қавмеанд аз лур. Таъсир гӯяд, байт:

Дузди он шӯх ачаб дузднигоҳе, Таъсир,
Мерубояд дил агар аз лури Файлӣ бошад.

Ва бинои қофияи ин ғазал майле ва **Лайлист**.

**ФИЛБАНД** — ба истилоҳи шатранчбозон маъруф; ва низ девори чапу рост, ки дар қалъа созанд. Ашраф гӯяд, байт:

Карданд шомиёнаи гулдӯз шаб бапо,
Бар филбанди қалъаи ин нилгун ҳисор.

**ФИРӮЗАИ РАГДОР** — навъе аз фирӯзаи қиматӣ. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Қадр меҳоҳӣ зи мардум чун фалак бо соф бош,
Нест аз он фирӯзаи рагдорро қимат гирон.

**ФИРӮЗАИ ҲУБОБӢ** — фирӯзае ки ба шакли ҳубобӣ бошад.

**ФИЛЗӮР** — маъруф; ва низ фаннест аз куштӣ. Ва санади он дар боби мим дар лафзи **маймуна** биёяд, иншоаллоҳи таоло.

**ФИЛБОРОН** — борони башиддат. Ва аз баъзе шунида шуд, ки борони охири баршигол, ки ба ҳиндӣ ҳатийя гӯянд ё тарҷумаи **филборон** аст. Ва чун баршигол дар вилоят намешавад, зоҳиран борише, ки дар он мавсим шуд. Ва гоҳе ба сурати мазкур онро **филборон** мегуфта бошанд, валлоҳу аълам. Қалим гӯяд, байт:

Шудӣ фил аз тир ларзон, чунон
Ки аз филборон бараҳнатанон.

**ФИН-ФИН** — овози нафас дар вақти хӯрдан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Сар ба боло накунӣ, гар ҳама ҳанҷар борад,
Фин-финӣ ба худ андозиву бебок хӯрӣ.



## БОБУЛҚОФ

**ҚОЛАБКОРӢ//ҚОЛИБКОРӢ** — иморате ки сақфи он аз оҳак ва санг ё хишт ба вазъи гунбад созанд. Ва дар Ҳиндустон **рехта** гӯянд. Ҳарчанд **рехта** ҳам форсист, лекин санади он дида нашуд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳандаҳо дорад зи равзанхона бар меъморият,
То чӣ бар қолаб занад баҳри ту қолабкорият.

**ҚОЛАБ//ҚОЛИБ** — чизе ки бад-он нақши чҳит шавад ва ба ҳиндӣ чҳапа гӯянд. Ваҳид дар таърифи чҳитсозон гӯяд, байт:

Нашояд гузаштан аз-ӯ сарсарӣ,
Ки дар қолаби ӯст рӯҳи парӣ.

Ва Имтиёзхони Холис, ки вилоятзо буд, лафзи **чҳапа** аз рӯи шӯхӣ оварда, байт:

Агар зи васли ту нақшам ба ком наншинад,
Зи бӯса чҳапа кунам атласи фаранги туро.

Ва ин на аз роҳи аҷз аст, ки баъзе аз мардуми Ҳиндустонро дар бастани маънӣ ба сабаби каммашқӣ даст медиҳад, ки яқин ӯ шӯхӣ аст. Пас ин ҷиҳати дигар шуд барои овардани лафзи ҳиндӣ дар ашъори форсӣ.

**ҚОРСӢ** — ба маънии рикобии калони таом; ва дар «Қомус» аст қобили таом: «қобуттаом ясиъу аклуху вал-моъу шурбуху шурба кулла мо филаноъи ва қасбун минашшароби қобо». Ва чун лафз ба маънии аввал туркист, аз наводири иттифоқот бошад.[69]

**ҚОБ** — хонаи айнак ва ойина. Зоҳиран лафзи туркист. Таъсир гӯяд, байт:

Бахти кӯби айнаку ойина дорад хонаам,
Ғайри равшандил надорад роҳ дар кошонаам.

Ва он чи дар бозии «миру вазир» ба сабаби гирифтани он миру вазир мешаванд. Туғро гӯяд, байт:

Шабе ки бозии «Миру вазир» тарҳ шавад,
Ба сони гург битобанд дар гирифтани қоб.

Ва **қоб** дар асл ба маънии устухонест, ки бо ӯ қимор мебозанд ва заррабозӣ мекунанд. Ва **қоббозӣ** номи бозист бад-он устухон. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Хӯрдани қобҳои моломол,
Пеши ӯ қоббозии атфол.

**ҚАБО ГАРДОНДАН** — тағйири либос. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Чун ба гулшан меравад сарви ман аз тағйири ранг
Баҳри таъзимаш гулистон дар қабо гардондан аст.

**ҚАБОИ ПЕШВОЗ** — қабое ки аз пеш кушода ва боз бошад ва монанди пироҳан бувад. Таъсир гӯяд, байт:

Фурӯғи лолаи гулшан ба симои ту мезебад,
Қабои пешвози гул ба болои ту мезебад.

Ва дар Ҳиндустон, ки пешвоз фақат ҷомаи занонро гӯянд, санади он дар ашъори устодон дида нашуд. Ва дар форсӣ танҳо **қабо** ба маънии ҷомаи пешвоз омада. Лиҳозо **қабо кардан** ба маънии **чок кардан** омада, чунонки дар луғоти қадима гузашт. Дар ин сурат пешвоз сифати кошифа хоҳад буд. Ва дар Ҳиндустон, ки **қабо** ҷомаи пунбадорро гӯянд, бад-ин маънӣ дар форсӣ низ омада. Туғро гӯяд, байт:

Шаб ҳаво сард аст, Туғро, чун ҳабоб,
Бе қабо машин, ба пироҳан махоб.

**ҚАҲТ** — маъруф; ва ба маънии ноёбӣ *маҷозан* машҳур аст, чунонки фулон чиз қаҳт нест, чунонки меояд. Пас ё **қаҳтӣ** масдарӣ бу-

вад, на зиёда, чунончи баъзе гумон бурдаанд. **Қаҳти фулон ва фулон чиз қаҳт нест** *киноя аз* каммоягӣ ва ноёбӣ. Аввал машҳур аст ва дуввум Салим гӯяд, байт:

Ҳусн баҳри ишқбозон қаҳт нест,
Ҳар ки шамъе дорад аз парвона аст.

**ҚАДАМ КАШИДАН** — роҳ рафтан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Марав ба Қаъбаи ирфон ба пои истидлол,
Қадамкаши ҳарами дил ба чашми иқон бош!

Ва ба маънии оҳиста-оҳиста бирафтан **низ**. Салим гӯяд, байт:

Чу мури хаста аз он мекашам қадам дар роҳ,
Ки тӯшае ба ҷуз аз заъф нест дар камарам.

Дар ин маънӣ муродифи **по кашидан** аст. Чунонки Ҷалоли Асир гуфта, байт:

Ланг-лангон аз рикоби чашми тар по мекашам,
То нафас дорам сари занҷир дар по мекашам.

**ҚАДАМ КУШОДАН** — рафтан. Низоми Дастғайб гӯяд, рубоъӣ:

Душман ба гурез чун қадам бикшояд,
Он нест, ки вақти фурсат аз пай н-ояд.
Гар соя равад пеш зи хуршед, вале
Чун вақти завол шуд зи дунбол ояд.

Лекин фақир Орзуро дар сиҳҳати қофияи ин рубоъӣ таъаммул аст.

**ҚАДРАНДОЗ ва ҚОДИРАНДОЗ** — иборат аст аз тирандозе, ки ҳукмандоз бошад. Шоир гӯяд, мисраъ:

Қамон дидӣ надидӣ қодирандоз...

Зоҳиран аввал мухаффафи дуввум аст.

**ҚАДАҲИ ЗИН** — қоши зин. Собит гӯяд, байт:

Ҷилва мекард саманди туву тамкин мерехт,
Оби ҳайвон ба канори қадаҳи зин мерехт.

**ҚАДАҒАНЧӢ** — касе ки бар қадаған маъмур бошад. Ва қадаған аз оламӣ эҳтимоми подшоҳон, байт:

Қадағанчӣ ба таҳи ҷӯб ҳалокаш мекард,
Чархи дун гар нашудӣ аз сафи ашроф бадар.

**ҚАРОВУЛХОНА** — макони будани қаровулон; ва **қаровул** дар урф ба маънии шикорандозест, ки барқандоз бошад. Ва чун ин мардумро ба оҳувони хонагӣ сарукорест, ба маънии макони бастани оҳувон омада. Таъсир гӯяд, байт:

Миёни абрӯяш пурреву ранг аст,
Қаровулхонаи шаҳри Фаранг аст.

**ҚАЗЗИ АБРЕШУМ** — навъе аз абрешум, чунонки гузашт. Ва ба маънии кирми пила, ки қаз аз он пайдо шавад низ. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

ازین بار هم از نفس نفس تك خویش
مسیحا چون قریفن خویش کنم رشتهٔ خودرا

**ҚИРМАЗ** — ранги сурхи маъруф; ва зоҳиран туркист. Чи қоф дар форсӣ нест. Ва метавонад муарраб ё мутағаййир бувад, чи дар асл **кирмказ** буда бошад ва баъд тахфиф ва таъриб ё тағйир қирмаз шуда. Ва фатҳи мим аз он гуфта шуда, ки аксари шуаро бо **марказ** қофия **кардаанд**. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Обуранги гардаи тасвир аз қирмаз бувад,
Бодаи гулгун диҳад сурат ҳаюлои маро.

**ҚУРЪОН** — Мусҳафи маҷид; ва форсиён ба тахфифи ҳамза (яъне **Қурон**)* истеъмол кардаанд. Манучеҳрӣ гӯяд, байт:

Хусрав танаи мулк аст, ӯ чун дилаи мулк,
Хусрав чу Қурон, ӯ чу маонии Қурон аст.

**ҚИРҚОВАЛ** — ҷонваре хушранг, ки шикорандозон болу пари он бар сар зананд. Ва аз баъзе забондонон ба таҳқиқ пайваста, ки **тазарв аст**, ки хурӯси саҳроӣ бошад, чунонки дар луғоти қадима навишта шуд. Ва ағлаб, ки лафзи туркист. Таъсир гӯяд, байт:

Мерасад ҳамчун баҳор аз сайд ранги ошиқон,
Боли қирқовал ба сар аз дастаи гул мезанад.[70]



**ҚАРОВУЛ** — маъруф; ва низ тукма, ки бар лаби туфанг созанд ба вақти сар додан. Ва чашми туфангандоз дар вақти андохтан бар ҳамон бошад. Ва ба ҳиндӣ маккҳӣ хонанд, ки тарҷумаи магас аст. Абӯтолиби Калим дар таърифи туфанг гӯяд, байт:

Ба лаб қаровули зебош дилнишин холест,
Ки дидбонаш аз-ӯ чашм барнамедорад.

**ҚАРОСӮЗАН** — шахси муқаррар дар Эрон барои танбеҳ ва таъдиби duздон ва роҳзанон, аз олами **роҳдорӣ**, ки дар Ҳиндустон муқаррар аст. Таъсир гӯяд, байт:

Охир он чеҳра қаросӯзани хат хоҳад шуд,
Баски холи ту раҳи қофилаи хуш занад.

Чун дар туркӣ **қаро** ба маънии **сиёҳ** аст ва **сӯзан** дар форсӣ маъруф, лутфи шеър аз даст меравад. Лекин аз сиқа ба таҳқиқ расида, ки **қаросӯзан** ба рои мухмалаи дуввум (яъне **қаросӯран**)* аст. Дар ин сурат лутфи шеър ба ҷо мемонад. **Қаросӯзан** лафзи туркист ва ба форсӣ онро **дуздгир** хонанд.

**ҚАРЗИ БАҒДОД БАД АСТ** — масалест машҳур дар Эрон, зеро ки қарз додани бағдодиён, ки савдогарони Бағдоданд, бисьёр бад бошад. Ҳатто ки аз мадюн нависонида гиранд, ки агар бар ваъ**да** нарасонад ду баробар бидиҳад. Салим гӯяд, байт:

Розӣ шудаам ба қарз ҳам гар бошад
Медонам агарчи қарзи Бағдод бад аст.

**ҚИРОН** — ба маънии ҷамъ шудани ду кавокиб ё зиёда дар як бурҷ ба истилоҳи мунаҷҷимин. Ва форсиён ба маънии ҳангома ва фасод низ истеъмол кунанд. Яке аз шоирон гӯяд, байт:

То ба рӯи ту гирифтанд муқобил худро,
Ба маҳу меҳр шабу рӯз қирон аст маро.

**ҚИРОН ГУЗАРОНДАН** — наҷот ёфтан аз офот ва таклифот.

**ҚАРҚАР** — чархест, ки гунаҳкоронро ресмон баста бад-он овезанд.

**ҚУРУТӢ ШУДАН** — иборат аст аз сурат нагирифтани коре. Ва ин ҳар ду луғат аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ҚИЗИЛОЛА//ҚИЗИЛАЛА** — навъе аз моҳӣ, ки бисьёр сурхранг бошад. Ва дар Дакан аз банодири дигар меоранд. Ва фақир муаллиф дар Дакан ва Хондес моҳиҳои алвон дида, ки сурху зарди мунаққаш бувад. Таъсир гӯяд, байт:

Побаст кард дасти ҳинобастаи маро,
Ин моҳии қизилола онҷи дом кард.

Ва ин лафзи туркист.

**ҚАСОС//ҚИСОС** — лафзи арабист; ба маънии куштани шахсе ивази хуни шахсе. Ва форсиён ба маънии мутлақи таъзир оранд. Салим гӯяд, байт:

Ба ҷурми як нигаҳам з-оташи фироқам сӯхт,
Қасоси ошиқу тақсирро тамошо кун!

**ҚАСРИ ШИРИН** — номи ҷоест дар кӯҳи Бесутун, ки сурати Ширин дар гулгун, ки аз корпардозии Фарҳод аст, дар он ҷост. Чунончи аз кутуби таворих ва аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ҚУЗОТ** — *ҷамъи* **қозӣ**; чунонки **дуъот** ва **рувот** ва **куфот** *ҷамъи* **доъӣ** ва **ровӣ** ва **кофӣ**. Ва Ҳаким Шифоӣ ба ташдиди дуввум (яъне **қуззот**)* оварда, байт:

Барои шоирон дар нафю исбот,
Биёяд дафтаре сабтӣ чу қуззот.

Ва ин ду сурат дорад, ки бар қиёси лафзи **туллоб** ва **куттоб** (ки ба ташдиди дуввуманд) оварда. Ва ин хатост. Чи он суратест, ки калима саҳеҳ бошад ва ин ноқис аст. Дуввум он ки ба тариқи тасарруф ва қудрати сухан оварда ва ба гумони фақир он аст, ки аз ҳамин олам аст, чи ҳукм аз идоди комилон аст дар ин фан, валлоҳу аълам.

**ҚАТЗАН** — маъруф; ҳарчанд мисдоқи ин лафз ҳақиқатан котиб аст ё корд, лекин бар миқат итлоқи он низ омада. Таъсир гӯяд, байт:

Намебинй ки қатзан зердасти хома мегардад,
Зи ҳамворй макун бар худ мусаллат тезмағзонро.

**ҚУФЛ ПЕЧИДАН** — ба зўри даст шикастани қуфл. Ваҳид гўяд, байт:

Дар дил аз хоҳиши асбоби ҷаҳон ҳеч набуд,
Қуфли ин хонаи холй ба абас печиданд.

**ҚУФЛИ ЗАБОНБАНДЙ** — афсуне, ки хондани он забони мардумро банд кунад. Асар гўяд, байт:

Лаби изҳор дорам баста пеши мардуми дуньё,
Бувад қуфли забонбандй маро ҳар чини абрўе.

**ҚАЛАМ КАРДАН** — буридан дар тўл, мисли шох ва хома.

**ҚАЛАМ БАНД КАРДАН** — навиштан; ва баъзе қалам бастан низ бад-ин маънй овардаанд. Шоир гўяд, байт:

Камар чун дар фани суратгарй баст,
Қалам аз турраи ҳуру парй баст.

Ва ин ғалати маҳз аст, чаро ки **қалам бастан** дар ин ҷо ба маънии сохтани қалам аст. Ва чун хома аз мў созанд, нисбати турра бад-ў кардаанд.

**ҚАЛАМ САРТАРОШИДА ШУДАН** — ба маънии охир шудан шуҳрат дорад, пас аввал *маҷоз* бошад. Туғро гўяд, байт:

Дар кори тирабахт фалак низ оҷиз аст,
Бо теғи офтоб қалам сар намешавад.

**ҚАЛЧОҚ//ҚИЛЧОҚ** — силоҳе ки барои муҳофизати даст пўшанд. Ва ин лафзи туркист. Ва дар Ҳиндустон дастона хонанд. Ваҳид дар таърифи қалчоқ гўяд, байт:

Гарчи дасти ялон ба сурат буд.
Лек чун новдон ба маънй буд.

Ва ин лафз дар «Шарҳи Маснавй», ки ин байт аз ўст, мастур аст.

**ҚУЛЛОҶ** — ба зўр кашидани камон ва танбоку. Туғро гўяд, байт:

Чун панча ба қуллоҷ задй сўи камон,
Аз зўри ту ҳам гирифт бозуи камон.

Ва қуллоҷи танбоку аз аҳли забон масмўъ аст. Ва **қуллот** (ба тои тозй) бад-ин маънй, ки дар Ҳиндустон гўянд, хатост.

**ҚИМОР ДАР РОҲИ ҚИМОР** — иборат аст ва масале; ва он дар ҷое гўянд, ки касе чизе кунад, ки кардани он надонад. Ва асли ин дар бозии қимор аст. Ҳосили маънй он аст, ки то аз роҳу расми қимор огоҳ набошад, шурўъ кардан дар он хуб нест ва ҷуръат муносиб на. Туғро гўяд, байт:

Дило ба муҳраи холаш далер даст мабар,
Ки гуфтаанд ҳарифон қимори роҳи қимор.

**ҚАНТУРА** — ҷомаест кўтоҳи махсуси айёрон ва шотирон, ки пешдоман надорад. Ва зоҳиран лафзи арабист, лекин дар «Комус» ва «Суроҳ» дида нашуда. Ашраф гўяд, байт:

Дашт аз лола чу қантураи сурхи айёр,
Кўҳ аз сабза чу қайтули зумуррудшоҳй.

**ҚАНДИ ГУРҶЙ** — навъе аз қанд, ки аз Гурҷистон оранд. Таъсир гўяд, байт:

Ҳам зи шарми оразат аз ҳола зиндонй шавад,
Қанди гурҷй аз лаби лаъли ту насронй шавад.

**ҚАНТАР КАРДАНИ АСП** — ба маънии ҳира кардани асп аст. Аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ҚУНДОҚ** — ҷўбе ки бо ноли туфанг васл карда бандҳо бананд. Зоҳиран муарраби кунда аст. Ваҳид дар таърифи кундоқи туфанг гўяд, байт:

На ўро ба қундоқ афтода роҳ,
Ки дар ҷадвале хуфта мори сиёҳ.

Ва низ қундоқ ҷомае ки тифли навзодаро дар он печанд. Аз баъзе ғундақ (ба ғайн ва ҳазфи алиф) шунида шуда. Айзан гўяд дар таърифи туфанг, байт:

Адўбанду хунрезу рўйинтан аст,
Ба қундоқ з-ин тифли рўафган аст.

**ҚАНДИЛИ ТИР** — маъруф; ва чизе миёнтиҳй, ки тирҳо дар он андозанд барои мухофизат. Туғро гўяд, байт:



Боли булбул аз сипардорй шавад қандили тир,
Дар камондорй агар аз гулфишонй мекунам.

**ҚУРУҚ ШУДАН** — ва ин лафзи туркист, ба маънии манъ шудан. Асар гўяд, байт:

Қуруқ шуд гуфтугўи ман бад-он наҳв,
Ки соқинома шуд з-ин нусхаҳо маҳв.

**ҚУ ДАР ФУЛОН ҶОЙ НАМЕПАРАД** — масалест; ва дар маҳалле гўянд, ки ҳеҷ касро дар он ҷой дахл набошад ва аз ҳоли он ҷо касе хабардор набувад ва бисьёр ҷои даҳшатнок бувад. Ва қу ҷонвар аст, ки ба маънии шутурмурғ аст. Ва аз баъзе масмўъ аст, ки пари ў барои болинҳо ба кор ояд. Ва зоҳиран лафзи туркист. Таъсир гўяд, байт:

Хайли малик зи бим дар он қў намепарад,
Он ҷо ки ранг мепарадам қу намепарад.

Низ Ашраф гўяд, мисраъ:

Дар базми мо фалакзадагон қу намепарад...

**ҚАВ** — пунба ё латтае, ки оташи чақмоқ дар он гирад. Таъсир гўяд, байт:

Бо тинати мулоим кор аз фалак барояд,
З-оташзан аст доим равшан чароғи қавро.

**ҚАЙД** — ба маънии шерозаи китоб; муродифи **шиканҷа**. Тоҳири Ваҳид гўяд, байт:

Маро ёри саҳҳоф то карда сайд,
Наёрад бурун чун китобам зи қайд.

Қазо қила, лекин аз ин шеър маънии шероза зоҳир намешавад, фа таммал.

**ҚАЙМАИ САРМЎРЙ** — навъе аз қайма, ки бисьёр хурд ва борик бошад. Таъсир гўяд, байт:

Гар ба зулфи анбарин дил гоҳ-гоҳам мекашад,
Қаймаи сармўрй он хатти сиёҳам мекашад.

Лекин муқобалаи мисраъи аввал ба дуввум бад-ин маънй дуруст намешавад.

**ҚАЙҚОҶ** — баргашта тир андохтан. Ва зоҳиран лафзи туркист. Таъсир гўяд, байт:

Чи ғам рухсораш аз қайқоҷ мижгони расо дорад,
Ки чавшан аз хати норуста дар зери қабо дорад.

**ҚИМА-ҚИМА КАРДАН** — реза-реза кардан. Таъсир гўяд, байт:

Намедиҳад дили равшан зи дасти ҳамворй,
Ба ранги каҷ гараш аз теғ қима-қима кунанд.

**ҚАЙЗАБАНДЙ** — бастани порча аст бар аврат; ва банд кардани сари дигари он ба тарафи сурин дар камар. Ва **қайзабандро** лангутабанд низ гўянд. Ва қайза машҳур аст.

**ҚАЙД ШИКАСТАН** — гусастани банд. Шонй гўяд, байт:

Қайди ҳастй бишикан, пайрави озодон шав,
Ки ту ин ҷо ба асири қафасе меҳмонй.

## БОБУЛКОФ

**КОФ** — гохе чунон ояд, ки моқабли он маҳзуф ё муқаддар бувад муносиби мақом, мисли табиин ва танкир ва ҷуз он. Ваҳид гӯяд, байт:

Метавон кардан ба нармӣ ҳукм бар равшандилон,
Аз ду сӯ дандон, ки дар пеши забон истодааст.

**КОРИ ДАСТБАСТА КАРДАН** — коре ки аз дасти дигаре наёяд ва осон сурат нагирад. Салим гӯяд, байт:

Нашуд дуруст ба Ҳиндустон шикастаи мо,
Намоз бувад дар-ӯ кори дастбастаи мо.

Ва ин аз он ҷиҳат аст, ки намози мазҳаби имомия ба ирсоли дастҳост. Ва аҳли Эрон, ки шиъаанд дар Ҳиндустон ба сабаби тақийя мувофиқи мазҳаби ҳанафия дастбаста намоз гузоранд.

**КОРИ ҚАСЕ СОХТАН** — иборат аз куштани қасе; ва ин аз аҳли забон ба субут расида.

**КОКУЛИ МӮЙ** — тораки сар; аз ин ҷиҳат тиреро, ки саргузор бошад, тири кокулрубо гӯянд. Ва кокули субҳ аввали субҳ аст, ки саҳар иборат аз он аст. Салим гӯяд. байт:

Шӯри аҷабе дар чамани булбули субҳ аст,
Ин шона сазовори ҳами кокули субҳ аст.

**КОСА БАР САР ШИКАСТАН** — *киноя аз* расво кардан. Салим гӯяд, байт:

Пеши соқӣ лаб ба ҳарфи зуҳду тақво бастаем,
Косаи зоҳид мабодо бар сари мо бишканад.

**КОҒАЗ** — маъруф, ки қиртос гӯянд; ва ба *маҷоз* ба маънии нома низ. Салим гӯяд, байт:

Гумон барӣ, ки зи ҳам рехт дафтари афлок,
Зи бас ба кӯи ту месозад аз ҳаво коғаз.

**КОР ТАНГ ГИРИФТАН** ва **КОР САХТ ГИРИФТАН** — оҷиз кардан ва ба танг овардан. Қалим гӯяд, байт:

Бар тоқати мо кор чунин танг нагиранд,
Эй хушкамарон танг набандед миёнро.[71]

Дуввум Салим гӯяд, байт:

Чун лаби ҷӯ сахт гирад кор бар ҳар кас чунон,
Аз барои об хӯрдан боядаш дандони санг.

**КОҶ** — дарахтест ва зоҳиран мубаддали **кож** аст, ки ба маънии дарахти санавбар аст. Таъсир гӯяд, байт:

Олидараҷот нахли коҷаш,
Бар мазраъи осмон хароҷаш.

**КОКУЛ ШИКАСТАН** — *киноя аз* барангехтан шахсеро бар коре; ва зебу зинат додан. Холис гӯяд, байт:

Кокулам мешиканад завқи майошомиҳо,
Раъша ҳар гоҳ ба хок аз қадами мул резад.

**КОМ ГИРИФТАН** ва **КОМ КАШИДАН** — ба маънии комёб шудан. Аввал машҳур аст, дуввум Ашраф гӯяд, байт:

Коми дилро з-он даҳан хоҳам кашид,
В-аз даҳони ӯ сухан хоҳам кашид.

**КОҒАЗИ САМАРҚАНДӢ** — навъе аз коғази хуб, ки аз Самарқанд оранд. Таъсир гӯяд, байт:

Чун нависам васфи лаълат нома гулбандӣ шавад,
Дафтарӣ бошад агар коғаз самарқандӣ шавад.

Ва аз ин мустафод мешавад, ки дафтарӣ коғази забун бувад.



**КОСАИ ГАРМТАР АЗ ОШ** — масалест дар ҳаққи шахсе ки барои кори дигаре, ки соҳиби муомала бошад, аз ӯ гармтар бувад, гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба ишқаш маро сӯхт дил аз талош,
Бувад гармтар косаи ман зи ош.

**КОР ГИРЕҲ ШУДАН** — барнаёмадани кор. Таъсир гӯяд, байт:

Таъсир, агар гиреҳ назанад ёр бар ҷабин,
Қай корубори ошиқи шайдо гиреҳ шавад.

Лекин корубор гиреҳ шудан дар ҳамин байт дида шуда.

**КОҒАЗИ ҲАЛВО** — коғазе ки ҳалвоиён ҳалво дар он печида фурӯшанд. Таъсир гӯяд, байт:

Лаъли шакарбори ӯ хат чу ҳувайдо кунад,
Китъаи ёқутро коғази ҳалво кунад.

**ҚОТИБӢ** — навъе аз малбусот; ва санади он дар лафзи занҷира гузашт.

**ҚОСА БАНД ҚАРДАН** — хушомад намудан. Ашраф гӯяд, байт:

Мекунад аз баҳри дами нӯшханд
Духтари раз пеши лабаш коса банд.

**КОШТАН** — маъруф; ва ба *маҷоз* танҳо гузошта рафтан аз рӯи макру фиреб. Ашраф гӯяд, байт:

Рафиқ аз сар рабуд он тундхӯро,
Ки дар аввал қадам мекошт ӯро.

**КОҒАЗГАР** — шахсе ки коғаз созад. Дар урф коғазӣ гӯянд. Туғро гӯяд, байт:

Баски хӯрд аз навхатон таҳрири шавқам дасти рад,
Раҳнаҳо дар номаам чун қолаби коғазгар аст.

**КОҒАЗИ КАБУД** — коғазе бошад кабудранг, ки атторони вилоят давоиҳо дар он печида диҳанд; ва ба кори дигар низ ояд. Чунончи яке аз шуаро дар мазаммати фалак гӯяд, мисраъ:

Ин коғази кабудест аз баҳри доғ кардан...

Ва ин ки баъзе нусхаи атиббо навиштаанд, ғалати маҳз аст.

**КОҒАЗИ АНДОЗА** ва **КОҒАЗИ СӮЗАН** ва **КОҒАЗИ ГАРДА** — коғазе ки мусаввирон онро сӯзанзада карда тасвир аз он созанд. Қалим гӯяд, байт:

Коғази гарда шуд аз сӯзани мижгони ту дил,
Рангаш аз сурмаи он наргиси пурфан кардам.

Тоҳири Ваҳид дар таърифи сӯзангар гӯяд, байт:

Зи бас чашм шуд ҳар раге дар танаш,
Бувад кӯҳ чун коғази сӯзанаш.

Сайфӣ гӯяд, байт:

Сӯзани мижгони ӯ азбаски беандоза шуд,
Пардаи дил коғази андоза пиндорам аз-ӯ.

**КОҒАЗГИР** — коғазе ки бар равзани хона банданд; ва бари панҷамонанде аз оҷ ва шох, ки хотамбандон созанд, ки ба ҳангоми навиштан ба кори нависандаҳо ва муншиён ояд ва дар Ҳиндустон мутаориф аст.

**КОҒАЗИН БОҒ** — тахтаҳои гулкоғаз, ки дар шодиҳо ва ҷашнҳо созанд. Туғро гӯяд, байт:

Коғазин боғам саропо чун набошам захмдор,
Ҷуз буридан нест кирдори чаманпирои ман.

**КОҒАЗБУРӢ** — кам кардани ҷамъи зар аз коғаз аз роҳи дуздӣ ва хиёнат. Ва ин истилоҳи аҳли дафтар аст. Туғро дар «Мушобеҳоти рабеъӣ» менависад, ки: «*Мушрифи гул коғазбурӣ карда*».

**КОСАБОЗ** — шахсе ки косабозӣ кунад; ва он навъе аз рақсу бозист, аз оламӣ шишабозӣ. Ва таҳқиқ он аст, ки косабоз касе бошад, ки хирқа мепӯшад, танҳо ва аз зери хирқа коса ва зарфҳои дигар бармеорад. Ва гоҳе ҳаст, ки косаи пуроб барорад ва кабӯтаре бар сари он бошад. Пас ин муродифи тосбоз бувад. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Аз ҳариф ин қимор бурда басе,
Косабозӣ чунин надида касе.

**КОРИ ОБУ ОТАШ** — кори мушкил. Сайфӣ гӯяд, байт:

З-оташи дил меравад бехоб об аз чашми ман,
Кори обу оташ аст, эй дӯстон тадбири ман.

**Ва низ Дороббеги Ҷӯё гӯяд, байт:**

Ҳар қадар пухтам хаёлаш ҳамчунон хом асту хом,
Кори чашму дил ҳамоно кори обу оташ аст.

**ҚОСАИ ҲАМСОЯ** — ба расми фиристодани чиз дар ҳамсоягон ва ошноён ба ҳам, ки ба ҳиндӣ бҳаҷӣ гӯянд (ба бои муваҳҳадаи махлутутталаффуз ба ҳо). Ва дар баъзе ҷоҳо коса низ бад-ин маънӣ дида шуда. Дуввум Яҳъёи Қошӣ гӯяд, байт:

Бувад коса дар пеши ҳамсоя фарз,
Дили ӯ ҳам охир зи мо мешавад.

**ҚОҒАЗИ БОД** ва **ҚОҒАЗИ ҲАВОИ** — қоғазе ки атфол ришта баста бар ҳаво парронанд. Аввал шуҳрат дорад ва дуввум Ҷалоли Асир гӯяд, байт:

Ба бод рафтаи тифлест гарди ҳастии ман,
Ки номаҳои маро қоғази ҳавоӣ кард.

Лекин итлоқи аввал аз раҳгузари аламийяти ӯст ва итлоқи дуввум ба тариқи васфият.

**ҚОҒАЗИ БАНДАГӢ** — хатти бандагӣ. Ваҳид дар таърифи қоғазгар гӯяд, байт:

Фурӯғи руҳаш мояи зиндагист,
Маро қоғазаш қоғази бандагист.

**ҚАБ(Б)ОДА** — камоне бисьёр нарм, ки куштигирон ва тирандозон барои расонидани машқ ва пайдо кардани зӯри даст созанд. Ғояташ он ҷи аз паҳлавонон бувад ҷиллаи он занҷир бошад ва он ҷи аз тирандозон аз рӯда. Дуввум машҳур аст, аввал Таъсир гӯяд, байт:

Нармӣ макун, ки сахтии айём мекашӣ,
Аз оҳан аст ҷилла камони кабодаро.

Ва низ Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ба кабода чу барӣ даст ту, эй рашки малак,
Чун кабодаст ба ҳамёза ҳама кори фалак.

**Ва низ Мухсини Таъсир гӯяд, байт:**

Гар гӯшагири хонаи занҷир гаштаӣ,
Дар панҷаи кашокаши гардун кабодаӣ.

**ҚАБОБ КАШИДАН** — аз олами кашидани таом ё кабобро ба сих кашидан. Салим гӯяд, байт:

Ба базми бодакашон ҳар касе кунад коре,
Яке шароб кашад, дигаре кабоб кашад.

Ва биной қофияи ин ғазал об кашад ва ҳабоб кашад аст.

**ҚАБОБИ ГУЛ** — навъе аз кабоб. Салим гӯяд, байт:

Дар гулшане, ки чеҳра барафрӯхт шамъро,
Мастон намехӯранд ба ғайр аз кабоби гул.

**ҚАБУДҶОМА** — номи шаҳрест аз Мозандарон, чунонки аз кутуби таворих мисли «Матлаъ-ус-саъдайн» ва «Зафарнома» ва ғайра маълум мешавад.

**ҚАБОБИ ҲИНДӢ** — навъе аз кабоб. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳамин ба сихи ҷигар зулфаш аз баландӣ шуд,
Дилам зи ҳасрати холаш кабоби ҳиндӣ шуд.

**ҚАБОБИ ҚАНДАҲОРӢ** — навъе аз кабоб; ва ин дар Кобул ва навоҳии он шуҳрат дорад. Ва аз баъзе расоили муншаоти Мулло Туғро низ маълум мешавад.

**ҚАБӮТАРИ ДУБУРҶӢ** — *киноя аз* шахсе ҳардарӣ, ки як ҷо қарор ва сабот надошта бошад.

**ҚАБОБИ САНГ** — навъе аз кабоб, ки бар санг бирьён кунанд. Асар гӯяд, байт:

Ҷони ғамфарсуд доғ аз хӯи оташноки ӯст,
Аз дилаш ҳамчун кабоби санг месӯзад дилам.

**КИБРИТ** — лафзи арабист, ба маънии гӯгирд; ва форсиён маҷозан ба маънии хасе, ки ба оби гӯгирд тар карда хушк созанд. Ва он ба андак гармии оташ даргирад ва равшан шавад. Ва шамъ ва чароғ ва оташ аз он афрӯзанд. Ва ба ҳиндӣ онро диясалай гӯянд. Зулолӣ дар таърифи шаб гӯяд, байт:

Шуда рагҳош кибрити фурӯзон.
Барои шамъи ҷамъи тирарӯзон.

**ҚАБОБИ ВАРАҚ** — навъе аз кабоб. Ваҳид гӯяд, байт:



Чу хонд аз китоби дили ман сабақ,
Шуд аз шӯхияш чун кабоби варақ.

**КИБРИТӢ** — навъе аз ранги зард, ки моно ба ранги кибрит бувад. Ваҳид гӯяд, байт:

Нури хуршеди ҷамолаш чашм медӯзад маро,
Ҷомаи кибритияш чун шамъ месӯзад маро.

**ҚАПИТОН** — раиси тарсоён; ва зоҳиран лақаби насорост ва забони эшон. Таъсир гӯяд, байт:

Майхона дар хун мекашад рухсори рангомези ту,
Зоҳид капитон мекунад ҳусни фарангомези ту.

**КАТОНӢ** — навъе аз амруд. Таъсир дар таърифи амруди Язд гӯяд, байт:

Аз ранги гулобии катонӣ,
Пироҳани маҳ кунад катонӣ.

**КУҶО** — ҳарфи истифҳом аст; дар макони ҳақиқат ва дар маҳалли истифҳоми инкорӣ мустаъмал шавад ба маънии нафӣ. Ва ҳамроҳи калимаи «зо», ки мухаффафи «аз» аст, низ ба ҳамин маънӣ ояд. Ва баъди лафзи он қадар ва чандон ба маънии нафӣ дида нашуд, илло дар ин шеър. Салим гӯяд, байт:

Ба рӯзи ҳашр туро додхоҳ чандон нест.
Ки хуни ман зи куҷо дар ҳисоб меояд.

**КИЧРӢ** — *муфарраси* кхичрӣ (ба ҷими махлутутталаффуз ба хо), ки таомест муқаррарии аҳли Ҳинд. Дар каломи қудамо ва мутааххирин бисьёр аст. Чунонки дар девони Исҳоқи Атъима мукаррар дида шуда, ғайри мосу палов аст. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Сер гаштам зи кичрии айём,
Ҳаваси хони симу зар накунам.

**ҚАҶПАЛОСӢ** — бадмуомалагӣ ва муфсидӣ; ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ҚАҶВОҶ** — ба маънии қаҷ; ва ин мураккаб аст аз қаҷ ба маънии маъруф ва воҷ (ба ҷим), ки мубаддал аст аз боз ба маънии нигун бувад. Ашраф гӯяд, байт:

Аз фалак мушкили уммеди касе ҳал нашавад,
Кор чун рост кунад чарх ба ин қаҷвоҷӣ.

**ҚАҶАК** — чизест ки бар гиребон дӯзанд; ва ин махсус аст ба либоси вилоят. Ваҳид гӯяд, байт:

Ту гӯӣ аз сафи барбаста мижгон,
Қаҷакҳо дӯхт бар даври гиребон.

**КАДХУДО** — соҳибхона, чунонки дар луғати қадима навишта шуд; ва ба маънии лоиқ ва сазовор низ. Ашраф гӯяд, байт:

Нест зоҳид кадхудой ихтилоти майкашон,
Духтари разро ба ҳар бедард паймудан ҷаро?

**ҚУРСИИ ХАТ** — ба истилоҳи хушнависон баробар будани ҳуруф аст дар навиштан ба ҳар вазъе, ки нависанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳар ки ҳадди худ шиносад кай бувад муҳтоҷи ғайр,
Хат чу курсидор гардад бениёз аз мистар аст.

**КАРДАН** — маъруф; ва ба маънии шудан низ. Хаётӣ гӯяд, байт:

Қасеро ки рӯят ҳавас мекунад,
Қай андеша аз рӯи кас мекунад.

Дар ин сурат агар фоили кунад кас бошад, байт ба маънии маҳз бувад. Аз ин олам аст байти Шайх Саъдӣ, байт:

Табъи туро то ҳаваси наҳв кард,
Сурати ақл аз дили мо маҳв кард.

Ва аксар бо лафзи ҳавас мустаъмал шавад.

**ҚАРОН** — номи ҷӯест дар мулки Язд. Таъсир гӯяд, байт:

Он ҷӯй, ки номи он Қарон аст,
Гӯянд карону бекарон аст.

**КУРСИИ ПАЙКОН** — чизест ки муттасил ба пайкони тир созанд, аз олами хотамбандӣ ва хурдакории сандукча ва ғайра, барои қуввати пайкон ва муҳофизати тире, ки аз зӯри сихчаи пайкон пора нашавад. Ва баъзе гӯянд устухонест, ки зери пайкон гузоранд. Ашраф гӯяд, байт:

Боди тират захмро хандон кунад дар зери пӯст,
Устухонро курсии пайкон кунад дар зери пӯст.

**КУРСИНИШИН КАРДАН ва БАР КУРСӢ НИШОНДАНИ ҲАРФИ ХУД ва БАР КУРСӢ НИШАС-**

**ТАН** — аз ухдаи даъвои худ баромадан ва ҳарфи худро росту дуруст сохтан; ва севвум лозим; ва дуввуму севвум шуҳрат дорад. Аввал Таъсир гӯяд, байт:

Навои ростӣ сармояи соҳибкулоҳӣ кун,
Ба курсӣ гуфтаҳои хешро биншону шоҳӣ кун!

**ҚУРРА** — баччаи асп ва хар; ҳамин шуҳрат дорад. Ва ба маънии баччаи шутур, ки ба арабӣ баъир гӯянд, холӣ аз ғаробат нест. Чунонки Шифоӣ гӯяд, байт:

Қасе ки то ба қиёмат дучори ҳам нашаванд,
Ҳазор курра шутур гар чаро кунанд дар он.

Ва ба маънии тозиёнаи донишманд Хони Олӣ гӯяд, байт:

Ҳар рӯз ҳарикурраи ту баҳри задан,
Пириву ҳанӯз мекунӣ курраҳарӣ.

**КИРМ ҚУШТАН** — ба маънии мазоқ задан; ва он дастбозӣ ва мулоабат аст бо хубон. Ва баъзе гӯянд, ки худро фишурдан аст аз завқ. Ва ҳамин ба таҳқиқ пайваста. Ашраф гӯяд, байт:

Рақиб дӯш ба базмат чи дилхушӣ, ки накард,
Чи кирмҳо, ки накушту чи худкушӣ, ки накард.

Ва низ гӯяд, байт:

Гар меваи кирмхӯрда ояд ба назар,
Аз дур ба ранги ошиқон кирм кушам.

**ҚИРМИ КОР ДОШТАН** — ба ҷид будан дар коре ва шавқу дағдағаи коре доштан. Яҳёи Қошӣ дар мазаммати асп гӯяд, байт:

Чу хору захми пушти хеш бисьёр,
Аҷаб машмар, ки дорад кирми ин кор.

Ва низ Шафеъои Асар гӯяд, мисраъ:

Қирми ин кор зи Айюб маро бештар аст...

**ҚУРСИИ ИҚДИ ГУҲАР** — баробар будани донаҳои силки гавҳар аст. Ваҳид гӯяд, байт:

**Гарчи бошад соф ҳамчун курсии иқди гуҳар,**
**Уқдаи рашке миёни ҳар ду дил ночор ҳаст.**

**ҚАРДИВУ МУРДӢ** — зоҳиран ин иборат дар мақоме сарф кунанд, ки ба муҷарради иртикоби амре зарар оид шавад; аз оламӣ масали **яккаву ҷаноза,** ки дар маҳалли тирандозӣ мустаъмал шавад. Яъне ба муҷарради расидани як тир ҷанозаи ҳариф равон шавад. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳаташ дар ҷоми ҳуснаш рехт то доруи беҳушӣ,
Чи мепурсӣ зи ман аз нашъаи он кардиву мурдӣ.

Лекин дар маҷмӯъаи қадим, ки ҳамаи ашъори бузургон дар он навишта шуда, ашъори Азизӣ-тахаллус ба назар омад. Ва чун ба диққат назар карда шуд, ҳама мазбут ва боталош буд. Аз он ҷумла ин шеър буд, ки навишта мешавад, байт:

Шуд з-ойинаи рӯи ман аз кӯи ту гарде,
Ин ҷост муваҷҷаҳ масали кардиву мурдӣ.

Ва аз ин гардӣ (гарде; ба фатҳи кофи форсӣ) маълум мешавад. Маънӣ ҳам ғайри маънии аввал аст. Дар байти Ваҳид ин маънӣ дуруст намешавад, зоҳиран ҳар ду масал бошад ба ҳар ду ваҷҳ, валлоҳу аълам. Ва аз ин байти ҳаким Рукнои Масеҳ, ки гӯяд байт:[72]

می پرزورست کر بر ¨واز مردمی (؟)
پرحوصلگان کردی مردی مردی

Ва ба фатҳ маълум мешавад, чунончи дар байти дуввум, чи қофия дар вай дурдӣ (дурде, дарде)-ст. Таҳқиқ он аст, ки ҳанӯз маънии ин масал мунаққаҳ нест.

**ҚАСБИ ҲАВО** — нишастан дар ҷои сард ва касби бод кардан барои дафъи гармӣ. Салим гӯяд, байт:

Масти ту побараҳна ба дарьё ҳубобвор,
Бар рӯи об гардаду касби ҳаво кунад.

**ҚАС** — шахс ва одамӣ; ва дар забони ҳиндӣ пӯсти муғелон, ки онро бо қанд дар хум андозанд ва шароб кашанд. Ва форсиён шароби мазкурро араки шакар гӯянд. Салим гӯяд, байт:



Бекасе чун ман намебошад, чӣ мекардам Салим?
Чун шароби қанд гар ҳоҷат ба кас медоштам.

**К... ҚАБОБ ХӮРДАН** — мутеъи зан будан ва беиззат будан.

**ҚАШИШ** — саргурӯҳи насрониён. Ва ин ҳар ду аз аҳли забон ба таҳқиқ расида. Дуввум зоҳиран забони фарангиён аст.

**ҚУШТА** — маъруф; ва бар ин қабил, чунонки гӯянд: *куштаи фулониро аз маърака бардоштанд.* Ва низ ба маънии муштоқи чизе бағоятулғоят, чунонки гӯянд: *фулон куштаи фулон чиз аст.* Ва **куштаи симоб** симобест, ки иксириён онро кушта ва тало аз он созанд; ва низ симоби ғализе, ки бар пушти ойина тало кунанд. Ашраф гӯяд, байт:

Теғи миноранги хубонро зи хун кардан чи бок,
Кай кунад ойина пинҳон куштаи симобро.

**ҚАШМАҚАШОН** — ба маънии кашмакаш. Заҳиро ки аҳволаш дар «Тазкираи Насрободӣ» марқум аст, гӯяд байт:

Пири майхона намедод ба мо духтари раз,
Бар дари майкада хуш кашмакашон мекардем.

**ҚАШТИИ (ҚИШТИИ) ЛАНГАРГИР** — сафина, ки ба сабаби гиронии лангар ба ҷои худ истад. Ашраф гӯяд, байт:

Бувад маъзур гар дар ваҷд ояд солики восил,
Ки каштӣ нест лангаргир чун гардид дарьёӣ.

**ҚУШТИҚАДР БУДАН** — баробар будани ду кас дар куштӣ ва зӯр. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ҚАШТӢ БА ҶУНГ БАСТАН** — *киноя аз* ифроти имсок ва бухл аст. Мирзо Ҳасани Воҳиб гӯяд, байт:

Дар ин замона, ки каштӣ ба ҷунг баста муҳит,
Ғанимат аст, ки дар дида об меояд.

**ҚАШИДАНИ ҚАМОН** ва **ХАДАНГ** — маъруф; аввал шуҳрат дорад, дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Нозукандоме ки моро ҷома дар хун мекашад,
Бар гирифторон ҳаданг аз қадди мавзун мекашад.

**ҚУШОДӢ** — ба маънии кушод, ки масдар аст. Дар ин сурат ё зоида бошад. Муршиди Яздиҷурдӣ[73] дар таърифи қалъа гӯяд, қитъа:

Қард тасхири қалъа дар Диллӣ,
Қ-осмон ҳаст з-ӯ яке манзар.
Дар баландӣ чу дасти Шоҳиҷаҳон,
Дар кушодӣ чу дасти ин чокар.

Ва зоҳиран аз он сабаб аст, ки лафзи **кушод** бар чизҳо маҳмул шавад муқобили **танг** ва **кушод.** Дар ин сурат ёи масдарӣ маънӣ дорад, лекин ин лафз ҷои дигар ба назар наёмада.

**ҚАШ ЗАДАН** — даст дар гардани ҳариф андохта зӯр кардан ва ӯро бар замин задан; ва низ ба сар кашидани ҷоми шароб. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Бӯсае зан ба лаби хеш дигар мастона,
Рафтам аз кор аз ин каш задани мардона.

**ҚАШИДАНИ ЗАНГ** — занг бастани чизҳои оҳанин, мисли ойина ва шамшер. Ваҳид гӯяд, байт:

Заъфи дил бингар, ки ин ойина дар дарьёи хун
То қиёмат гар бимонад занг натвонад кашид.

**ҚАЪБИ ПИЁЛА** — чизе ки зери пиёла созанд, то ба замин дуруст тавонад нишаст ва он чи дар пиёла бошад нарезад. Ашраф гӯяд, байт:

Қаъби пиёла аз кафи ӯ нашъарез шуд,
Ин ҷомро зи ҳар ду тараф метавон кашид.

**ҚАФШИ ОҲУ** — суми оҳу. Салим гӯяд, байт:

Хуш бисоти сабза афгандаст дар саҳро баҳор,
Оҳувон хуш бошад, аммо кафширо берун кунанд.

**ҚАФШПӮШОН** — ба маънии шотир ва айёр, чунонки дар «Қиссаи Амир Ҳамза» дар таърифи Амри айёр гӯянд: *сарҳайли кафшпӯшони ҷаҳон.*

**ҚУФРӢ** — кофир ва бедин; ва низ тахаллуси шоире, ки дар аҳди Ак-

бар подшоҳ, Мир Ҳасан номи ӯ буд. Аввал Таъсир гӯяд, байт:

На ба сар шавқи нигоре, на хузуре, Таъсир,
Ишқи куфрӣ шуда аз даст мусулмонеро.

**ҚАФАН** — рахти мурда; ва ба сукуни дуввум (яъне **кафн**)* низ омада. Шифои гӯяд, байт:

Завқаш паси марг гар ба шоҳат шӯянд,
Аз латтаи ҳайзи хоҳарат кафн кунанд.
Мастиву туро ба худ намегирад гӯр.
Дар дахмаи бинният магар дафн кунанд.

**ҚАФШРУБО** — кафшдузд. Туғро гӯяд, байт:

Пои ман чун кутал аз мушти хасе ёфта кафш,
Наъли вожун чи занад кафшрубо дар Кашмир.

**ҚАФ РАФТАН** — чизе аз миён бурдан аз рӯи фиреб. Ашраф гӯяд, байт:

Баҳри каф рафтан ниҳад ангушт бар ҳарфам ҳасуд,
Хурдагирӣ хирманамро хӯшачинӣ кардан аст.

**ҚАФ ҚАРДАН** — хӯрдани чизе суда ба каф. Яҳъёи Кошӣ гӯяд, байт:

Сафуфосо агар як мушт ионро
Қас овардӣ ба каф, каф кардӣ онро.

**ҚАФИ ДУО ГИРИФТАН** — дасти дуо бардоштан. Асар гӯяд, байт:

Дар роҳи интизори мадохил фақеҳи шаҳр
Доим кафи дуо чу терозу гирифтааст.

**ҚАФ ЗАДАН** — ба маънии каф рафтан-и мазкур. Кӯчӣ гӯяд, байт:

Зар аз дасти мардум нагардад сафед,
Ки аз дур каф мезанад ҳар ки дид.

Ва ин ки соҳибэъҷоз Рашидӣ даст бар даст барои расво кардани касе навишта, асле надорад.

**ҚАФШАКӢ ЗАДАН** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Хасми пурзӯр агар дам занад омоҷаш кун,
Бизанаш кафшакиву чакмаи Мирҳоҷаш кун!

Ва таҳқиқи Мирҳоҷ биёяд, иншоаллоҳи таоло.

**ҚАФПОӢ** — навъе аз таъзир, ки гунаҳгорон ва атфолро кунанд. Ваҳид гӯяд, байт:

Кут рӯҳ аз кафи по ёфта монанди ниҳол,
Хӯрда тифл аз кафи устод, чу кафпоеро.

**ҚАФАН ПОРА ҚАРДАН** — шифо ёфтан аз бемории саъб. Муродифи **ресмон пора кардан**. Ва ин аз аҳли забон марвист.

**ҚАЛИДПЕЧ** — навъе аз печидани руқъа, ки бар шакли калид печанд ва ба дӯстон фиристанд. Таъсир гӯяд, байт:

Тамҳиди сад кушод бувад изтироби мо,
Қори калидпеч кунад печутоби мо.

**ҚАЛЛАПУРБОДӢ** — ғурур. Таъсир гӯяд, байт:

Сабуксаргард рӯзе дар сарафрозӣ кунад шодӣ,
Хубобосо намемонад басе аз каллапурбодӣ.

**ҚИЛКИ ҚАБӮТАРДУМ** — навъе аз қалами тарошида. Ва ин истилоҳи хушнависон аст. Ашраф гӯяд, байт:

Гар кунам шавқи дил аз килки кабӯтардум рақам,
Нома з-ин тақриби худ боли кабӯтар мешавад.

**ҚУЛОҲИ ЗАНГУЛА** — кулоҳест, ки бар сари он зангула дӯзанд. Ва ин махсуси гунаҳгоронест, ки онҳоро ташҳир кунанд. Шифои гӯяд, байт:

Ба ёди мухтасиби табъ баҳри расвоӣ
Кулоҳи зангулаи ҳаҷв барниҳад ба сарат.

**ҚУЛОҲИ ШАБПӮШ** — ба маънии кулоҳ аст, ки шаб пӯшанд. Ва санади он дар лафзи **подшоҳи худ** навишта омад.

**ҚУЛОҲ БАРДОШТАН** ва **АЗ САР БАРДОШТАН** — тафаххуси аҳволи касе намудан; ва баъзе гӯянд касе ки бо касе кулоҳашро бардорад. Аввал Салим гӯяд, байт:

Эй мӯр, ба ин андом аз хайли Сулаймонӣ,
Дигар чи аз-ӯ хоҳӣ, бардор кулоҳашро!

Дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Намебинӣ зи сӯзи ишқ чуз дуди парешонӣ,
Ба ранги шамъ бардорӣ агар аз сар кулоҳи ман.



**ҚУЛАҲ** — *мухаффафи* **кулоҳ**; ба маънии маъруф; ва низ гӯянд олати таносул. Саиди Ашраф гӯяд, байт:

Чанги падарон нишонаи нопокист,
Ин точситонӣ аз кулаҳгириҳост.

Ва Шифоӣ гӯяд, байт:[74]

تو که شد در دفتر تریاکی گر (؟)
چون نام کاه برند خمیازه کشد

Аз баъзе масмӯъ аст, ки **кулоҳ** ва **кулаҳ** ба маънии зарби чимоат; ва ҳамин ақвост.

**ҚАЛОНКОР** — фаҳмидакор ва таҷрибакор. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Қимати чон кафи хоки дари ӯ гуфт Масеҳ,
Ин баҳо ҳеч калонкор ба коло наниҳод.

**ҚУЛОҲ** — машҳур; ва ин лафз ба ҳазфи алиф (яъне **кулаҳ**)* низ шуҳрат дорад, мисли **подшоҳ** ва **подшаҳ**. Ва лафзи **подшоҳ** (ба **ҳазфи хо**) низ омада, чунонки **подшо**; ва **куло** низ ҳамчунин. Қизилбошхони Умед салламахуллоҳи таоло гӯяд, байт:

Қори олам гардад аз бахти Ҳумоюнаш дуруст,
Чун ба тахти хусравӣ тарфи куло хоҳад шикаст.

Ва бинои қофияи ин ғазал бар алиф аст. Лекин то ҳол назири **ин лафз** дар каломи дигаре дида нашуда. Аммо чун ин марди бузург соҳибзабон аст ва татаббуъи каломи асотиза низ намуда, шояд **ҷое** омада хоҳад буд. Ва яҳтамил, ки фақир Орзу низ аз он баҳраманд шавад. Ва низ **кулоҳ** чизе бошад, ки ба сурати кулоҳ бар баъзе меваҳо бошад, ба он тараф ки ба шохи дарахт пайваста бошад. Рафеъи Воиз гӯяд, байт:

Дар бузургӣ бояд афгандан зи сар точи ғурур,
Мева дар болидан андозад кулоҳи хешро.

**ҚАЛМАҚАЛ** — шӯру ғавғо; ва **калкал** низ бад-ин маънӣ омада, чунонки дар луғоти қадима гузашт. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ин ҳама калмакал аз тунбаги гӯяндаи туст,
Мутрибо, ҳиқ-ҳиқи мо аз дами пӯяндаи туст.

**ҚАЛЛАКӢ** — аз лавозими зин; ва он чи бар каллаи асп аз пархо гузоранд. Ваҳид гӯяд, байт:

Сари кокули хур аз берагӣ,
Сари сахт хӯрдаст аз каллакӣ.

**ҚАЛОФА** — маъруф; ва низ фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҳамчу дастори касифе, ки бипечад мулло,
Ба калофаст фанат, эй санами ҳурлиқо.

**ҚАЛОТ ҚАРДАН** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Кардаӣ ёр калоташ, ки аз-ӯ рафта ҳаёт,
Бигзар аз ғайр, чӣ меҳоҳӣ аз ин кинакалот.[75]

Ва дар форсии қадим **калот** иморат ё қалъаи болои кӯҳ аст. Ва **қалот** (ба қоф) муарраб ва мутағайири он аст, чунонки дар луғоти қадима навиштаанд.

**ҚАЛБАТАЙН** — анбури оҳангарон ва мисгарон ва чаррохон; ва чун аксари мӯтарошон шеваи чаррохӣ ихтиёр кардаанд, Ваҳид дар таърифи мӯтарош гӯяд, байт:

Асар калбатайни вай аз саръ дид,
Ки дандони ӯ шуд ба дандон калид.

**ҚУЛӮХЧИН** — пуштае ки аз кулӯхҳо чида созанд. Асар гӯяд, байт:

Асар, шугуфтагии табъҳо дар ин айём,
Аз ин асар, ки ту кардӣ кулӯхчин, пайдост.

Ва ин *киноя* аст аз кори хуб накардан ва хуб нагуфтани сухан. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Қасе ки кори хаёлоти худ матин накунад,
Зи фикри хом ба ғайр аз кулӯхчин накунад.

**ҚАЛАКХУСП** — *киноя аз* муфлис ва дарвеши парешонҳол. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Гарми хидмат ба сари кӯи ту дар фармонам,
Бо дили чок чу абтар зи калакхуспонам.

Ва **калак** дар асл ба маънии гулхан ва ҷоест, ки хокистар дар он андозанд.

**ҚУЛОҲИ СУЛАЙМОНӢ** — кулоҳе ки Амри айёр дошт. Дар қиссаи мавзӯъаи Ҳамза масмӯъ аст, ки чун Амр кулоҳи мазкурро ба сар мегузошт аз назарҳо ғоиб мешуд. Ваҳид гӯяд, байт:

Маро карда пинҳон ба ҳар анҷуман,
Кулоҳи сулаймонии заъфи ман.

Айзан гӯяд, байт:

Аз заъфи тан ниҳон шавам аз дида чун ҳубоб,
Урьён шудан кулоҳи сулаймонии ман аст.

**ҚАЛИДИ ВАҚТУ СОАТ** — чизест ки аз оҳан ва ғайра созанд ва басту кушоди вақту соат бар он бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Қалиди вақту соат нестам, бахте чу ӯ дорам,
Ки ҷуз саргаштагӣ ҳаргиз даре накшуд бар рӯям.

**ҚАЛЛАИ ШЕР** — он чи ба шакли каллаи шер дар даҳони ҳавз ва дар лаби обшор созанд. Шоир гӯяд, байт:

Даҳони шери фалак шуд танӯри ин тӯфон,
Чу оби ҳавз, ки ояд бурун зи каллаи шер.

Лекин бад-ин маънӣ **шердаҳон** шуҳрат дорад. Шояд ин дар Ҳиндустон бошад.

**ҚАЛИДИ ҒАЛАТ** — калиде ки аз қуфле бошад ва дар қуфли дигар андозанд. Саъдуддини Роқими вазири Хуросон гӯяд, байт:

Дилам зи нохуни тадбир кай кушода шавад,
Ки аз калиди ғалат бастагӣ зиёда шавад.

**ҚАМАР НАБАСТАН** — ба маънии қоим ва дерпо набудан. Салим гӯяд, байт:

Ҳар кас ба кинаи мо хезад камар набандад,
Чун кӯҳи хасм моро ҳар узв гӯ камар бош.

**ҚАМАРИ СИХ** — андак тавақкуф ва ором намудан, аз олами нафас рост кардан. Таъсир гӯяд, байт:

Аз нахустин нигаҳат масту харобам кардӣ,
Қамаре сих накардам, ки кабобам кардӣ.

**ҚАМҚОСА** — бахил ва мумсик. Асар гӯяд, байт:

Монда ранги коҳиям боқӣ, ки ҷандон май надод
Соқии камкоса имрӯзам, ки сафро бишканад.

**ҚАМАР** — маъруф; ва ба маънии банди камар ва гарева. Қалим гӯяд, байт:

Савор аз сари фил кардӣ гузар,
Бад-он калла аз кӯҳ ғалтад камар.

**ҚАМАР НАБАСТАН** — бадхаёл будан ва бесомон. Чунончи Амир Хусрав фармояд, байт:

Гар дар чаман дарой, гул тоҷи зар набандад,
В-ар ту миён кушоӣ, ошиқ камар набандад.

Ва **миён накушудан** низ ҳамин маънӣ дорад. Чунончи Саъдуддини Роқим гӯяд, байт:

Дили бераҳми туро ҳар ки ба сахтӣ хӯ дод,
Дорам уммед, ки чун кӯҳ камар бикшояд.

Ва онро ба гул нисбат кардан ояд ва чидани гул шуҳрат дорад. Ваҳдати Қумӣ дар мазаммати Гулкунда, ки шаҳрест аз Дакан, гӯяд қитъа:

Гул канданаш аз шох шавад қатъи тараққӣ,
Ҳошо ки зи Гулкунда касе ком барорад.
Гулбун чу гулаш канда шавад буттаи хор аст,
Гулкунда куҷо ком ба ором барорад.

**ҚАНДАН** — маъруф; ва ба маънии рамидан ва безорӣ. Муфиди Балхӣ гӯяд, қитъа:

Аз сояи ман он бути пуркина мекунад,
Чун майкаше, ки аз шаби одина мекунад.
Вой аз даме, ки васли ту аз даст меравад,
Номат шунидааст нигин шиша мекунад.

Муаллиф гӯяд зоҳиран *маҷоз* аст. Чи кандан ба маънии буридан воқеъ шавад ва муносиб аст.

**ҚУНДА** — ҷӯби калоне сангин, ки сӯрохе дошта бошад ва пои гунаҳкорон дар он андозанд. ва банд кунанд. Ашраф гӯяд, байт:



Шамъ шуд дар даври ҳуснат пойбасти шамъдон,
Шарт бошад кунда бар по ҳомили ғирандаро.

**ҚИНОЯ ЗАДАН** — гуфтани ибораги киноямез. Туғро гӯяд, байт:

Қиноя аз пари товус мезанад пари тир,
Тазарви килкам агар бигзарад ба сӯи уқоб.

Ваҳид гӯяд, байт:

Гуфтӣ ба ман, ки теғам зи абрӯ киноя аст,
Ғар мезанӣ киноя, нигоро, ба ман, ба ман.

**ҚАНОРАИ ВАРАҚ ЧИДАН** — буридани канораи варақ, Ваҳид гӯяд, байт:

Қанораи вараки шуъларо начида касе,
Зи шарми номаи ман рӯсиёҳ шуд миқроз.

**ҚАНОРИ ХУШК ДОШТАН** — *киноя аз* муфлисӣ. Салим гӯяд, байт:

Васли ту гиронбаҳост, эй гавҳардор,
Ҳамчу дарьё канори хушке дорем.

**ҚАНОРА** — маъруф; ва ба маънии резаи нон ва миқдори кам аз ҷинси хӯрданӣ. Фитратӣ гӯяд, байт:

Фардо ки дӯст хони карам дар миён ниҳад,
Гирад ба қадри ҳавсала ҳар як канорае.

**ҚӮТОҲ** — маъруф; ва ин лафз бо чизҳои миқдорӣ аксар мустаъмал шавад, мисли ҷомаи кӯтоҳ. Ва Муҳаммадқулии Салим маонии кӯтоҳ муқобили маонии баланд оварда ва холӣ аз тозагӣ нест, байт:

Маро маонии кӯтоҳ дилписанд набошад,
Чу гӯши кар машунав, то сухан баланд набошад.

Махфӣ намонад, ки Дарвеш Волаи Ҳиравӣ бар ин байт эътирозе дорад ва қитъае дар ин боб гуфта ба ҳамин вазну қофия, ки рабти маънавӣ ва лафзӣ дар ин ду мисраъ нест ва дарвокеъ ҷой гирифтааст. Ҳарчанд ба такаллуф саҳеҳ мешавад, аммо аз пояи балоғат афтода. Азизе мисраъи дуввуми байти мазкурро пеши фақир Орзу чунин хонда, мисраъ:

Чу кар на-мешунавам, то сухан баланд набошад...

Дар ин сурат беғоила иштибоҳ дуруст мешавад. Ва лафзи **гӯш** низ, ки зоид ва бекор бувад, аз миён меравад. Ва Муллотоҳири Ғании Қашмирӣ ҳамин маъниро чунин баста, агарчи ибтизол аст, лекин нисбат ба Салим муносибтар баста. Ва зоҳиран сабабаш ихтилоли назми байти Салим аст, байт:

Раҳини миннати гӯши гирони хештанам,
Ки то баланд набошад сухан, намешунавам.

**ҚӮТОҲӢ** ва **ҚӮТАҲӢ ҚАРДАН** — тақсир кардан ва дареғ доштан. Салим гӯяд, байт:

Дӯст гар аз лутф хоҳад бахья бар захмам занад,
Тори зулфаш кӯтаҳӣ бо ин дарозӣ мекунад.

Ва низ Муиззи Фитрати Мусавӣ гӯяд, байт:

Дар қатли мо накард каме интизори ӯ,
Қӯтохие ки буд зи умри дароз буд.

**ҚӮҲ ТО ҚӮҲ РАСИДАНИ БАНГ** — *киноя аз* ғояти нашъи банг. Салим гӯяд, байт:

Шуд баҳору чу сабза дар саҳро
Кӯх то кӯх мерасад бангам.

**ҚӮҲ-ҚӮҲ АЗ САР ПАРИДАНИ БАНГ** — *киноя аз* камоли бартараф шудани нашъаи банг; ва он иборат аст аз камоли ба ҳуш омадан ва саршор шудан. Солики Қазвинӣ дар таърифи кӯҳи Қашмир гӯяд, байт:

Магар абдоли чарх ин кӯх дида,
Ки бангаш кӯх-кӯх аз сар парида.[76]

**ҚӮТОҲ ШУДАН** — маъруф; ва ба маънии тамом шудан, чунонки гӯянд: *«Қисса кӯтоҳ* ва *сухан кӯтох* ва *ҷадал кӯтоҳ».* Аввал ва дуввум шуҳрат дорад ва севум аз муҳовара ба субут расида ва санади чаҳорум дар лафзи **салавот** гузашт.

**ҚӮРӢ** — дар форсӣ ба маънии нобиноист; ва дар ҳиндӣ миқдоре муайян аз ҳар ҷинс. Ва санади он дар лафзи **кӯра** навишта мешавад, иншоаллоҳи таоло.

**ҚӮРА** — ҷинсе бувад, ки ба коре наёмада бошад. Ва ин лафзи ҳин-

дист ва бидуни ашъори ба ҳиндӣ будан, дар ашъори форсӣ омада ва холӣ аз ғаробат нест. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Дарьё бодеву кӯраи чашми сафед,
Кӯрӣ-кӯрӣ ба рӯиҳам афтодаст.

**КӮРАИ ФАХХОРХОНА** — доши хиштпазӣ, ки ба ҳиндӣ пачава хонанд. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Занад аз равзанаш оташ забона,
Ба сони кӯраи фаххорхона.

**КӮЧАИ НАВ** — маҳаллае аз Сифоҳон, ки занони фоҳиша ва лӯлиён ва ковулиён дар он ҷо бошанд, мисли раҷвораи ҳазрати Шоҳиҷаҳонободи Деҳлӣ. Ашраф гӯяд, байт:

Эй аз рухи ту гирифта партав,
Хотунободи Кӯчаи нав.

**КӮЧАИ МУШКИНОН (МИШКИНОН)** — маҳаллае аз Сифоҳон; ва Мушкӣ қавме, ки дар он ҷо мебошанд. Ва зоҳир авоми Мушк, ки дар каломи Саъиди Ашраф воқест, иборат аз эшон.

**КӮЗАБОЗӢ** — навъе бозигарӣ мисли шишабозӣ. Туғро гӯяд, байт:

Гулу нағма дӯлобро эҳтизоз,
Кунад бар сари ҷоҳи худ кӯзабоз.

**КӮЗАИ ҚАФАС** — зарфе гилин, ки барои донаву оби мурғон дар қафас банданд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба тангнои ҷавон аз гудози ишқ маро
Даруни сина дилам оби кӯзаи қафас аст.

**КӮРАПАЗ** — хиштпаз. Ваҳид дар таърифи ӯ гӯяд, ашъор:

Нашуд пухта аз кӯрапаз нони ман,
Аз-ӯ сӯхт ҳарчанд имони ман.
Ба дилхоҳи он моҳи хурисиришт,
Дар оташ мураббаъ нишастам чу хишт.[77]

**КУНИХАРӢ (КУНИ ХАРӢ)** — ҳамоқат ва куни хар, чунонки шуҳрат дорад. Қоимии Мозандаронӣ гӯяд, байт:

Бувад иммомати арбоби фазл кунихарӣ,
Дар он диёр, ки шоир бувад кам аз байтор.

**КӮЧА ДОДАН ва РОҲ ДОДАН** — гузоштани роҳ барои касе то бигзарад. Салим гӯяд, байт:

Шукуфта гул зи сари хори мо ҳамеша равад,
Чу мавҷи кӯча диҳад санг ҳамчу шиша равад.

Ва низ Субҳонӣ гӯяд, байт:

Аз кӯчаи ганге, ки харе мегузарад раҳ,
Раҳ додани ӯ на аз раҳи таъзим аст.

**КӮЧАКАБДОЛ** — ба истилоҳи қаландарон муриди хурдсолро гӯянд. Ваҳид дар таърифи қаландар гӯяд, байт:

Ба хуршеди тобон зи рӯи накӯ,
Бузургӣ кунад кӯчакабдоли ӯ.

**КАҲРУБОИ ШАМЪӢ** — навъе аз каҳрубо. Ва ин аз забондон ба таҳқиқ расида.

**КУҲНАСАВОР** — ба истилоҳи куштигирон устоди паҳлавонон аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Офарин бод ба гуфтори хуши куҳнасавор,
В-он падархондаи Пурёи Валӣ дар ҳама кор.

**КИ ЧӢ** — ба маънии барои чӣ; дар асл барои кӣ ва барои чӣ бувад, ки лафзи барои аз ҳар ду ҷо ҳазф шуда. Ашраф гӯяд, байт:

Зи ҳар ду чашм назар мекунӣ ба ёр, ки чӣ?
Магар дуаспа давонӣ ба лолазор, ки чӣ?

**КУҲНАФЕЪЛА** — маккор ва муҳил ва таҷрибакор. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳар ҷо чу машъали дари давлат надидаам,
Ин куҳнафеъла мухтаръеи тарзи тоза аст.

**КАҲОР** — лафзи ҳиндист; ва он қавме бошад, ки бор ва полакӣ ва ҷуз он бар дӯш бардорад, ба ионати найи калоне, ки ба ҳиндӣ бонс гӯянд. Ва ба ташдид (яъне каҳҳор)* ғалат аст, лекин Мулло Туғро мушаддад оварда. Дар ин сурат маҳмул бар ғалати шоир аст, ки баъзе аз аҳли вилоятро дар бастан ва гуфтани баъзе алфози ҳиндӣ воқеъ шавад, ё навъест аз тасарруф, ки ба тафрис мавсум кардаам. Ва чун Туғро устоди қарордодааст, ҳамл бар тасарруфи мазкур беҳтар аст ва он шеър ин аст, байт:

То карда рӯ бар полакӣ, гардида чодар полакӣ,
Биншаста то дар полакӣ нуҳ чархи каҳҳор омада.



**Қ...И КОШӢ** — чизест ки ба шакли олати таносул дар Кошон созанд ва ба кори занони ҳашарӣ[78] ояд ва гиронқимат бувад. Шифоӣ гӯяд, байт:

Агараш ҳоҷат ӯфтад ба ҳилол,
Мекунад қ...и кошӣ истеъмол.

**ҚИСАИ ШАТРАНҶ** — кисае ки дар он мухра ва бисоти шатранҷ андохта нигоҳ доранд. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Шикам бо устухон ин садма хӯрда,
Гиреҳ аз кисаи шатранҷ бурда.

**ҚИМИЁИ АҲМАР** — ба маънии иксире, ки тило аз он тавон сохт. Доробеги Ҷӯё гӯяд, байт:

Май ҳамин дилмурдагонро нест иксири ҳаёт,
Ранги рухсори туро ҳам кимиёи аҳмар аст.

Роқим гӯяд: кибрити аҳмар шуҳрат дорад ва кимиёи аҳмар ҷои дигар ба назар наёмада. Ва чун эътиқоде ба забондонӣ ҳаст, ҳарчанд кашмириюлмавлид ҳаст, байте аз ӯ ба истишҳод оварда шуд.

**ҚАЮМАРС** — номи аввали подшоҳони Аҷам. Махфӣ намонад, ки ин лафз дар тасарруфи мутаахҳирин ба кофи тозӣ ва сои мусалласа шуҳрат дорад. Ва ҳол он ки сои мусалласа дар форсии асл нест. Чунонки арбоби таҳқиқ гуфта ва нафсуламр он аст, ки ба фатҳи кофи форсӣ ва таҳтонӣ ба вови расида ва мими мафтӯҳ ва рои муҳмалаи сокин ва фавқонии мавқуф (яъне Гаюмарт)* Фирдавсӣ фармояд, байт:

Нухустин хадеве, ки кишвар кушуд,
Сари подшоҳон Гаюмарт буд.

Ва тафсили он дар луғоти қадима навишта шуд. Ва ҳақ назди фақир Орзу он аст, ки гаю калбӣ гӯӣ аст, ба маънии гӯянда ва март мубаддали мард ба маънии марди гӯё. Зоҳиран подшоҳи мазкур хушзабон ва ширинмуҳовара буд, ки бад-ин ном мавсум ва мулаққаб гашт. Ва аҷаб он ки Муҳсини Таъсир гӯяд, ки аз шуарои карордодаи Эрон аст, ин лафзро ба ҳаракати рои муҳмала оварда. Ва ин саҳв аст ё он ки ин қисм ҳам ба назари ӯ омада бошад, аз оломи турш (туруш), ки ба сукуни ро ва ҳаракати он ҳар ду омада. Лекин дар кутуби луғат. ки машҳуранд, чунин дида нашуд. Ва метавонад, ки аз оломи тасарруфи шоири қодирсухан бувад, ки искон ва таҳрик ва таҳфиф ва ташдид мар ӯро ҷоиз аст аз роҳи қудрат ва тасарруф, на аз рӯи аҷз, чунонки дар ҷоҳо навиштаам. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Дар бандагии ту аз салотин,
Зад сикка Гаюмарди нухустин.

## БОБУЛҚОФ-УЛ-ФОРСИЯ

**ГОН ДОДАН** — ҷимоъ додан; ва ин лафз дар ҳаҷвиёти Шифоӣ бисьёр аст, чунонки гӯяд, байт:

Кай донистам, ки оқибат хоҳад дод
Ин гон додан, натиҷа ин руммонӣ.

**ГОЗУРВОР ЗАДАН** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Даст шӯяд зи ҳаёт он ки нигоҳат як бор
Бар сари санги муҳаббат занадаш гозурвор.

**ГОВ ДАР ХИРМАНИ КАСЕ БАСТАН** — тасарруф кардан дар мулки ғайре. Ва ин аз муҳовара ба субут расида.

**ГОВТАКИЯ** — такияи калоне тӯлонӣ, ки арбоби давлат бар маснад нишаста паси пушт доранд. Ва ин зоҳиран мусталаҳи аҳли Ҳинд аст, агарчи дар каломи Мулло Туғро воқеъ шуда. Ва чун аз аҳли забон масмӯъа аст, ки муҳовараи вилоят нест, дар ин сурат мисли алфози дигаре ҳиндӣ бошад, ки Мулло Туғро дар ашъори худ оварда. Ва баъзе гӯянд, ки лафзи форсист.

**ГАҶИ КУШТА** — гаҷи обрасида. Ваҳид дар таърифи меъмор гӯяд, байт:

Шаҳиде, к-аз он шӯх ёбад нишон,
Шавад чун гаҷи кушта захмаш равон.

**ГУЗАШТАН** — маъруф; ва ба *маҷоз* ба маънии мурдан. Ваҳид гӯяд, байт:

Набвад аҷаб маризи ту к-аз даҳр бигзарад,
К-аз рӯҳи куштагони ту роҳи гузор нест.

Ва ағлаб, ки **гузаштан аз ин ҷаҳон ва даҳр ва он чи бад-он монад, бад-ин маънист, на танҳо гузаштан, валлоҳу аълам биссавоб.**

**ГУЗАР НЕСТ** — ба маънии чора ва гузир нест. Ваҳид гӯяд, байт:

Пой бар ҷост ба гирди сари ӯ гаштани ман,
Ҳамчу паргор аз ин шуғл гузар нест маро.

**ГУЗОРА** — ба маънии беҳад; ва истеъмоли ин лафз бо лафзи **маст** ва **мастӣ** аксар дида шуда. Ва гоҳе бо ғайри ин низ. Таъсир гӯяд. байт:

Дилхош зи рифъати гузора,
Аз нохуни шери чарх пора.

**ГУЗАШТА** — маъруф; ва ба *маҷоз* чизи аз кор рафта ва зоеъшуда ва кухна. Муфиди Балхӣ гӯяд, қитъа:

Зоҳид чу турушрӯ чу шароби гузашта аст,
В-аз талхии забон чу кабоби гузашта аст,
Мушкил бувад мутолаъа аз рӯи навхатон,
Ғофил машав аз ин, ки китоби гузашта аст.

Ва зоҳиран ин форсии Турон бошад.

**ГУРЕЗПО** — инсон ва ҳайвони гурезанда. Салим гӯяд, байт:

Гурезпост нишоти ҷаҳон дар ин гулшан,
Зи дасти худ нагузорӣ тазарви миноро.

**ГИРИФТАНИ ОВОЗ** — ба маънии банд кардани овоз ва ҳамчунин банд шудан низ. Салим гӯяд, байт:

Ба гулшан доми зулфу сурмаи чашмаш зи сайёдӣ
Яке булбул гирифту дигаре овози булбулро.

Ба хилофи **гирифтан** ба маънии инкисоф кардани моҳ ва офтоб, ки танҳо лозим омада.

**ГИРИФТАНИ НАМАҚ** — аз намакхорагӣ дар касе ки ҳаромнамакӣ карда бошад. Салим гӯяд, байт:

Хароби лаъли лабат кай шароб мегирад,
Ки чашмро намаки ӯ чу хоб мегирад.

**ГАРМӢ** — ба маънии муҳаббати муқобили ҳарорат, ки форсиён ба маънии ғазаб оранд. Ва санади ин гузашт. Салим гӯяд, байт:



Дар ин чаман ба гулам шавқи ошноӣ нест,
Ба лола гармии ман аз барои доғ бувад.

**ГИРЕБОНКУРДӢ** — навъе аз пӯшиши аҳли вилоят. Ва баъзе гӯянд, ки он ҷомаест, ки пеш аз зимистон дар фасли сармо аксар пӯшанд. Ва чун зимистон шавад гоҳӣ пӯшанд. Ваҳид гӯяд, байт:

Сардии фасли хазони хатти ӯ маълум нест,
Ҳуснаш аммо хуш гиребонкурдие пӯшидааст.

**ГАРМСУТ** — навъе аз порчаҳои пӯшиданӣ. Ва таҳқиқ он аст, ки ин лафзи ҳиндиюласл аст ва он карясут бувад (ба ёи маҳлутуттаалаффуз ба ҳо), ки хоссаи забони ҳиндист. Ва маънии таркибии он ҷомаест, ки дар миёни он сут, яъне ресмон бошад. Ай ҷомаи решумӣ, ки бо ресмон мансуҷ бувад. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳамчу меҳр аз дили гармест таносонии мо,
Гармсут аст ба тан ҷомаи урьёнии мо.

Ва дар ин лафз зоҳиран форсиён ба сабаби қурби махраҷ ё-ро ба мим бадал кардаанд, ё ғалат аст.

**ГУРГОШТӢ** — сулҳи ба иттифоқ ва оштии зоҳирӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Пироҳану Яъқуб агар сулҳ кунанд,
Гургоштие накардаро ҷанге нест.

**ГИРДРӮ** — зеваре ки гирди рӯ банданд. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Гулшани ҳусни ту аз оби гуҳар сероб аст,
Гар дар-ӯ чоҳи занахдони туро дӯлоб аст.

**ГИРД КАРДАН** — ҷамъ кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Фалак ба толеъи мо чун гулӯласоз бувад,
Ки гирд мекунад он баҳри ҷанг сомон ҷамъ.

Ва ба фатҳ (яъне **гард кардан**)* ба маънии ғубор пайдо кардан, чунонки гард кардани тир. Балки махсуси **тир** нест, дар чизҳои дигар мустаъмал шавад. Муҳаммадзамонбеги Ҳиммат-тахаллус, ки дар «Тазкираи Насрободӣ» аҳволаш мазкур аст, гӯяд байт:

Гирдбодосо дар ин вайрона гарде мекунам,
Нақши пое ҳам нахоҳад монд аз мо бар замин.

**ГИРЕҲЧА** — гиреҳе хурд, ки ҷавҳариён ҷавҳар дар он банданд. Ва ба забони ҷавҳариёни Ҳинд путлӣ аст. Таъсир гӯяд, байт:

Пайи вуҷуди ту эҷоди осмон карданд,
Дар ин гиреҳча чу гавҳар туро ниҳон карданд.

**ГАРДАНГОҲ** — номи ҷоест аз Эрон дар роҳи Каъба. Ва баъзе гӯянд роҳе, ки бар баландии кӯҳ воқеъ шавад ва онро **Гардана** низ гӯянд. Дар ин қавл Таъсир гӯяд, байт:

Аз дури гӯшат дили ҳасратнасибон хастааст,
Роҳи Гардангоҳи рухро ин ҳаромӣ бастааст.[79]

**ГИРДБОЛИШ** — болише кӯчак; ки вақти хоб зери рухсор гузоранд; дар Ҳиндустон **галтакия** хонанд (ба фатҳи коф). Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Занахдонаш, ки маҳро дода болиш,
Пайи осоиши дил гирдболиш.

Муаллиф гӯяд, лафзи **болиш**, ки ҳосил билмасдари **болидан** аст, аз ин байт низ маълум мешавад, ки моқабли он шини максур бошад. Ҷаро ки қофияи **болиш**, ки максуруллом аст, воқеъ шуда. Лекин соҳиби «Баҳори Аҷам», ки аз мухлисони муаллиф аст, чаҳордаҳ байт аз устодон ба санад оварда, ки аз он ба субут мерасад, ки моқабли шини мазкур мафтӯҳ (яъне **болаш**)* бошад. Ва ҳаққи таҳқиқ он аст, ки аз қавофии абьёти асотиза фатҳ маълум мешавад ва аз муҳовароти аҳли Эрон ва Турон касра. Лиҳозо баъзе аз аҳли луғат ба каср ва фатҳ ҳар ду қоил шудаанд.

**ГИРДАКСАРОЙ** — ҷое ки барои наварӯс ва домод созанд; ва ба арабӣ ҳаҷла гӯянд. Воиз гӯяд, байт:

Ҳар тараф оромгоҳи шоҳдомодест шӯх,
Ҳар тараф гирдаксарои наварӯсе дилбар аст.

**ГИРИФТАНИ НОФ** — буридани ноф. Вахид дар таърифи сипар гӯяд, байт:

Ба навъе фитодаст ошиқмасоф,
Ки гӯй ба чангаш гирифтанд ноф.

**ГИРИФТАНИ НИҲОЛ ва ДАРАХТ** — нашъунамо кардан. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Чу бечорагон аз гирифтан манол,
Ки дар боғи ҳиммат бигирад ниҳол.

**ГИРЕҲПЕШОНӢ** — касе ки дар пешонии ӯ гиреҳ бошад. Қошӣ гӯяд. байт:

Хаст эмин зи бало, ҳар ки гиреҳпешонист,
Санг бар сар хӯрад он писта, ки хандон бошад.

**ГИРИФТАНИ ДИЛ** — маъруф; ва он аксаре лозим мустаъмал шавад, ба маънии ба танг омадан ва дилозурда шудан; ва гоҳе ба маънии баргирифтани дил ва бардоштани хотир аз чизе низ. Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

Орзуи салтанат чо дар дилат бечо гирифт,
Гар дил аз дунъё бигирӣ метавон дунъё гирифт.

**ГИРЕБОНИ КӮҲ** — камари кӯҳ ва чое ки дар миёни кӯҳ бувад. Вахид гӯяд, байт:

Гиребони кӯҳ асту домони саҳро,
Агар нест моро гиребони домон.

**ГУРГУ МЕШ** — Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Бахти сиёҳи худро бо нури дида зам кун,
Муфт аст з-ин биёбон дар гургу меш рафтан.

**ГУРГБОЗ** — дар Қошон гургбозӣ мутаъориф аст, ки гургро сар медиҳанд ва мардум пеши он мегузоранд. Вахид гӯяд, байт:

Чандон ки ёди Юсуф машғули турктоз аст,
Дар хотири Зулайхо ғавғои гургбоз аст.[80]

**ГИРИЙДАН** — ба вазни печидан; ба маънии гирья кардан. Харчанд **гиристан** бад-ин маънӣ шуҳрат дорад. Вахид гӯяд, байт:

Дар гирьяи **ман** гашт ниҳон чисми назорам,
Сад шукр, ки гирийданам охир ба сар омад.

**ГИРИФТАМ** — маъруф; ва ба *мақозан* ба маънии фарз кардам, чунонки машҳур аст. Ва баъд аз он кофи баёния меояд. Соиб гӯяд, байт:

Ман гирифтам, ки қимор аз ҳама олам бурдӣ,
Даст охир ҳамаро бохта мебояд рафт.

Ва гоҳе ҳарфи агар шартия; ва ин холӣ аз ғаробат нест. Вахшӣ гӯяд, байт:

Гирифтам, гар ба сӯи ман фиристад нома он бадхӯ,
Кучо қосид мани бадномро пайдо кунад, ё раб!

**ГИРДИ ФУЛОН ЧИЗ ГАРДАМ** ва **ГИРДИ ФУЛОНАМ** — ҳар ду сахеҳ аст, ба маънии қурбон шавам. Аввал машҳур аст ва дуввум Вахид гӯяд, байт:

Гирди он тифли навомӯзам, ки дар машқи чафо
Тирро бар синаам ғайри муқаррар мезанад.

Балки дар баъзе ашъор бидуни мими мутакаллим низ дида шуда.

**ГУРУСНАДИЛ** — муштоқ; аз оламӣ гурусначашм. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Замон-замон чӣ кунӣ аз рухат зиёфати ҳусн,
Гаҳе гуруснадилеро бикун зиёфати ҳусн.

**ГИРОН БУДАНИ БЕМОР** — иштидоди беморӣ, ки бими марг дар он ғолиб бошад. Нусрат гӯяд, байт:

Парвона то дами субҳ мушкил, ки зинда монад,
Бедор бош, эй шамъ, бемори мо гирон аст.

**ГАЗМАР** — ҳисоби паймоиши иморат. Ва ин дар асл мураккаб аст аз газ ба маънии маъруф; ва мар, ки дар асл ба маънии адади панчоҳ аст ва баъд аз он ба маънии ҳисоб мустаъмал гашта, чунонки дар луғоти қадима навишта шуда. Туғро гӯяд, байт:

Соҳибо, пояи қадри ту аз он пештар аст,
Ки тавон ғард ба итноби тахайюл газмар.

**ГУСАСТАНИ ҒАВҒО** — бартараф шудани шӯру ғавғо. Ва санади он дар лафзи **часпон** гузашт.[81]



**ГУШОД ДОДАНИ КОР** — баровардани ҳоҷати касе. Таъсир гӯяд, байт:

Корро додан гушод осуда худро кардан аст,
Такья бар девор дарро вақти роҳ во кардан аст.

**ГУШОДАНИ БАХТ** — саъодати айём ва фирӯзии толеъ. Таъсир гӯяд, байт:

Ту бедимоғ шудӣ гулшан аз сафо уфтод,
Хино бибанд, ки бахти баҳор бигшояд.

**ГУФТОРИ ДАРҲАМ** — суханҳои парешон ва номарбут. Туғро гӯяд, байт:

Даме нагзарад бар мани майпараст,
Ки дарҳам набошам чу гуфтори маст.

**ГУФТУ ҚАДАМ** — қавлу феъл. Зоҳиран истилоҳи қаландарони вилоят аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Дардмандони туро гуфту қадам мебояд,
Ҳама чо гуфту қадам ҳамраҳи ҳам мебояд.

**ГУЛОБӢ** — ранге маъруф, ки онро читра низ гӯянд. Ва баъзе дар сиҳҳати ин шеър шубҳа доранд, ки форсии Ҳиндустон аст. Лекин ба таҳқиқи ағлаб, ки дар форсӣ дуруст аст. Охунд Масеҳои Кавимаънӣ — тахаллус, ки аз афозили Эрон буд, гӯяд байт:

Аз тарбияти оби ҳаёти гули рӯяш
Фард аст, ки он себи заҳан гашта гулобӣ.

Ва метавонад, ки мансуб ба **гулоб** бошад, аз роҳи бӯи хуш. Ва низ **гулоб** ва ҳар чи мансуб аст ба гулоб умуман ва низ зарфе, ки дар он **гулоб** ё шароб ва ғайра кунанд хусусан. Салим гӯяд, байт:

Бехудам аз лаби масте, ки чу оби Замзам
Ғунча таҳчуръаи ӯро ба гулобӣ дорад.

**ГУЛ ФИРИСТОДАН** — ба ҷанги худ дигареро талаб доштан. Ва ин расми куштигирони вилоят аст. Ва гули мазкурро **гули куштӣ (гулкуштӣ)** ва гули **ҷанг** мегӯянд. Салим гӯяд, байт:

Гул фиристод ба ман, то кунад озор маро,
Меравам, то ки занам бар сари душман гулро.

Ва ин ки **гули ҷангӣ** ба маънии гуле, ки нигоҳ доштани он сабаби ҷанг шавад, дар Ҳиндустон шуҳрат дорад. Санади он дар каломи асотизаи забондон ёфта нашуда.

**ГУЛ ДОДАН** — ба маънии гул овардан. Рукнои Масеҳ гӯяд, рубоъӣ:

Аз акси рухат гули асирон гул дод,
В-аз бӯи хушат даҳони шерон гул дод.
То аз бари рӯят, эй ҷавон, боз гузашт,
Чун гулбуни тар асои пирон гул дод.

**ГУЛ-ГУЛ ШУКУФТАН** ва **ГУЛ-ГУЛ ҚАРДАН** — ҳазор ранг шукуфтан. Салим гӯяд, байт:

Дар ин гулшан ман он нахли куҳан парвардаи ишқам,
Ки гул-гул бишкуфад пешаш барӣ чун номи оташтро.

Ва дуввум чунонки Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Карда гул-гул чеҳра то май дар аёғ андохта,
Ҳусни ӯ зинатдеҳ асту тарҳи боғ андохта.

Ва **гул-гул** ба маънии мутлақ шукуфта. Яке аз шуаро гуфта, байт:

Дӯш гул-гул рӯи базмафрӯзат аз паймона буд,
Дар бари шӯхит шӯру ҷилвааш мастона буд.

**ГУЛИ МАҲТОБ** — сояе ки дар маҳтоб аз дарахтон бар замин уфтад. Салим гӯяд, байт:

Сояи мо аз сари ошиқ мабодо кам, Салим
Бар сари мастон гуле беҳ аз гули маҳтоб нест.

Ва баъзе гӯянд, ки гулест, ки дар охири баршигол ҳангоми шаб бишкуфад. Ва онро дар Ҳинд гули чандӣ гӯянд, ки тарҷмаи маҳтоб аст. Ва ин зоҳиран форсии сохтаи аҳли Ҳинд аст, аз оламӣ *гули кӯза* ва *гули садбарг* ва *гули авранг* ва *гули пиёда* ва *гули худрӯ*. Чун ин қисм рустанӣ кам ба худ меболад, онро пиёда гӯянд. Шоир гӯяд, мисраъ:

Гули пиёда зи сарви сувора бештар аст...

**ГУЛИ ХАНҶАР** — ҳамон аст, ки ба ҳиндӣ онро пхул катара гӯянд.

Ва занчирест, ки банди ханчар аз он гузаронанд ва он анвоъ бошад. Холис гӯяд, байт:

Бурдӣ аз Холис дили хунину бар мижгон задӣ,
Хуб кардӣ, охир ин ханчар гуле дар кор дошт.

**ГУЛБАДАН** — маъруф; ва навъе аз қумош. Туғро гӯяд, байт:

Чи сон занем дам аз ҳамлибосии товус,
Ки рахти гулбадани доғ нест бар тани мо.

Ва низ Яхъёи Кошӣ гӯяд, байт:

Ҳавояш кори пӯшиш мухтасар кард,
Чу гулбун гулбадан бояд ба бар кард.

Ҳарчанд ин лафз ба маънии мазкур мустаъмали Ҳиндустон аст, музоиқа надорад. Чунонки гармсуғ, ки гузашт, Ва шояд дар вилоят низ пайдо шуда бошад, валлоҳу аълам.

**ГУЛИ ҲАЛВО** — нақшҳое ки бар ҳалво созанд аз пиставу бодом ва заъфарон ва ҷуз он. Таъсир гӯяд, байт:

Хунбор шуд зи лаъли ту чашми пуроби мо,
Рангин шудаст аз гули ҳалво шароби мо.

**ГИЛИ ХИРӢ ДАР ОБ ГИРИФТАН** — дар фикри коре будан ва сомони таъмири чизе ҷамъ намудан. Таъсир гӯяд, байт:

Сарои ишқи зарандуда кун, дило, чӣ аҷаб,
Гиле дар об гирифтаст ранги коҳии мо.

**ГУЛИ ХОР** — рангест ба ранги гулхор; ва он наботест хордор, ки гули сурх дорад моил ба кабудӣ ва ба ҳиндӣ катай гӯянд (ба кофи тозӣ ва тои ҳиндӣ). Шавкати Бухороӣ гӯяд, байт:

Имрӯз кабои ту ба ранги гули хор аст,
Тарсам ба тани нозукат осеб расонад.

**ГУЛИ ҚАФШ** — ки бар тимоҷ ва сакирлоти кафш дӯзанд бо абрешум ё калобатун ва ҷуз он. Таъсир гӯяд, байт:

Лолазор аз рашки лаълат оташ андар хирман аст,
Аз гули кафшат ҷаманро хор дар пироҳан аст.

**ГИЛИ МАХТУМ** — махтум, ки гилест давоӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Хатм аст ба мо хастадилон бода кашидан,
Паймонаи мо аз гили махтум сириштаст.

**ГУЛ ДАР ОБ АФГАНДАН** — фитнаву ҳангома барпо кардан. Салим гӯяд, байт:

Шаб зи мастӣ шӯр дар базми шароб андохтам,
Боданӯшон гул дар обу мо кабоб андохтам.

**ГУЛБАНДӢ** ва **ГУЛБАНД** — навъе аз ҷомаҳои рангин, ки ба ҳиндӣ бондҳну гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Чашми булбул пӯшам ар гардад танам гулбандпӯш,
Ишқбозӣ мекунам бо ларӯён дар либос.

Ва аввал шуҳрат дорад. Ва низ Ваҳид гӯяд, байт:

Чу гулбанди доғ аст ҷони ҳазин,
Зи ҷенат қалам кори чин бар ҷабин.

**ГУЛБОНГ БАР ҚАДАМ ЗАДАН** — ҷалд ва шитоб рафтан; ва гулбонг дар асл овози пайкон ва шотирон ва накорачиён аст. Ашраф гӯяд, байт:

Баски дар роҳи ту Ашраф бар қадам гулбонг зад,
Чашм накшудаст пои ӯ зи хоби обила.

**ГУЛ БА ҶАМОЛАТ** — иборатест, ки дар вақти таҳсин ва таъриф гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Фитод сарв ба пояш, ки ман ғуломи ниҳолат,
Ба рух баҳори хаташ ҳалқа зад, ки гул ба ҷамолат.

**ГУЛДОН** — зарфе ки гулҳоро ҷида дар он гузоранд. Таъсир гӯяд, байт:

Халти нисбат кунад омезиши бенисбатро,
Гул паризод шавад шиша чу гулдон бошад.

**ГУЛ ШУДАНИ ЧАРОҒ** ва **ГУЛ ДАР ЧАРОҒ УФТОДАН** — хомӯш шудани чароғ. Аввал машҳур аст ва дуввум Таъсир гӯяд, байт:

Ҳусни бе ошиқ намемонад ба ҳар сурат, ки ҳаст,
Дар чароғ уфтад чу гул парвона булбул мешавад.



**ГУЛ БАР САРИ ЧИЗЕ ЗАДАН** — таъзим ва тавқир намудан. Таъсир гӯяд, байт:

Чашм аст ҷилвагар, ки малоик зи хуни хеш
Гул мезананд бар сари тири назорааш.

Ва метавон гуфт, ки ба маънии ҳақиқии худ аст, ки гул бар сар задан дар асл ба маънии насб кардани гул аст бар сари худ ё бар сари дигаре.

**ГУЛӮСӮЗ** — хушнамо ва хушоянда; ва итлоқи он аксар бар ҳусн аст, чунонки ҳусни гулӯсӯз гӯянд. Ва гоҳе бар ғайри он низ итлоқ кунанд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳавои дилбари шириншамоиле дорам,
К-аз илтифот гулӯсӯзтар бувад ситамаш.[82]

**ГУЛИ ОТАШӢ** — гули машҳур, ки гули сурӣ низ гӯянд ва гулоб аз он гиранд. Таъсир гӯяд, байт:

Он шуъла оташе, чу гули оташӣ бувад,
Бемори ӯ шудем зи мо пурсише накард.

Ва низ Ҳоҷаи Осафӣ гӯяд, байт;

Дар ин замона чу парвонаву чу булбул сӯхт,
Гули чароғу гули оташӣ ҳазоронро.

Ва аз ин шеъри Ваҳдати Қумӣ ғайри ин зоҳир мешавад, байт:

Вафову шарм маҷӯ аз буте, ки рух афрӯхт,
Ки лола атру гули оташӣ гулоб надорад.

Дар ин сурат метавон гуфт, ки дар абьёти собиқ ғули оташӣ гулест ва гулоб аз он гашта, мин ҳайситташбеҳ ва мин ҳайсилисмийят. Ва фарқи инро намефаҳмад, магар дақиқулфаҳм.

**ГУЛИ ТАРЁҚ** — гули кӯкнор. Таъсир гӯяд, байт:

Гар чунин синаам аз нашъаи ғам чок шавад,
Пунбаи доғи чунунам гули тарёк шавад.

**ГУЛФИШОН** — навъе аз оташбозӣ; ва зоҳиран ҳамон аст, ки ба ҳиндӣ пхулҷҳарӣ гӯянд, гӯё тарҷумаи гулфишон аст. Ваҳид дар таърифи оташбоз гӯяд, байт:

Чу бинанд ёри маро гулрухон,
Шавад рӯи гулфомашон гулфишон.

**ГУЛИ АББОСӢ** — маъруф; ва онро лолаи аббосӣ гӯянд. Туғро гӯяд, байт:

Мешавад аз сояи чатраш беҳ аз Аббосшоҳ,
Чун гули аббосӣ онро зинати афсар кунад.

Ва Абулбаракоти Мунир гӯяд, мисраъ:

Гули аббосияш соҳибхилофат...

**ГУЛИ ГУЛОБ** — номи гуле маъруф, ки гулоб арақи он аст; ва машҳур бар ин маънӣ танҳо гул аст, ки фарди комил аст аз навъи гул. Туғро гӯяд, байт:

Зи ҳай ҷамоли буте чун гули гулоб шудаст,
Шақоиқ аз ҳади бахти гули кабоб шудаст.

Ва дар Ҳиндустон ба маънии шароб аст, ки дуоташаи онро бо гулҳои мазкур кашанд.

**ГУЛИ ШАБАФРӮЗ** — номи гулест аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ГИЛИ ШИРИН** — *кинояи аз* вазъе аз вазоеъ, ки аз дидани он рағбат ва шавқи дигареро дастба ҳам диҳад. Яхъёи Кошӣ гӯяд, байт:

Ки ҷуз ин хона ба даҳр ин гили ширин дорад,
Нест фарьёдаш агар банда агар озод аст.

Ва низ Мухсини Таъсир гӯяд, байт:

*Гили ширини ӯ аз нози Лайлӣ,*
*Нигоҳашро чу Лайлӣ сад туфайлӣ.*

**ГУЛИ КОҒАЗӢ** — гулҳое ки аз коғази алвон тарошанд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Макун маломатам аз беғамӣ, ки сохтагӣ аст,
Дар ин ҷаман чу гули коғазӣ шугуфтани ман.

**ГУЛДОР** — доғдор. Ҷалолои Қошӣ гӯяд, байт:

Зинҳор ки аз айби касон чашм бипӯш,
Ҳайф аст, ки ин ойина гулдор шавад.

**ГУЛҲОИ ПАЙКОНӢ** — иборат аз лолаҳои пайконӣ. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба рӯи нозуки он шӯх бебокона
мағалтам,
Ба унвоне, ки бар гулҳои пайконӣ
вазад боде.

**ГУЛДАСТА** — маъруф; ва бурҷҳои баланд, ки дар масҷид барои азони муаззин созанд, то овоз дур расад. Ва он ду манор бошанд наздики гунбади масҷид. Солики Қазвинӣ дар таърифи масҷиди Сифоҳон гӯяд, байт:

Хушнағма муаззинон чу булбул,
Гулдаста ба ранги дастаи гул.

**ГУЛИ КУШТӢ (ГУЛКУШТӢ)** — ҳамон гули ҷангӣ, ки расмест паҳлавонони Эрон, ки ба ҳарифи худ гул фиристанд ва онро кинояи талаби ҷанг муқаррар кардаанд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Нест хуршед, ки дар чарх даруфтода ба чарх,
Гули куштист, ки теғи нигаҳат дод ба чарх.

Ва ба ҳамин нисбат Мир Наҷот маснавии худро, ки дар васфи таваҷҷуҳи куштигирӣ гуфта, ба «Гули куштӣ» («Гулкуштӣ») мавсум сохта ва байти мазкури Мири мастур аз ҳамон маснавист.

**ҒУЛИ ФУЛОН ЧИЗ** — яъне натиҷаи он; чунончи гӯянд: *«гули чизи фулонист»*. Ва низ Фиғонӣ гӯяд байт:

Эй ки аз васли туам ғунчаи уммед
шукуфт,
Гули он аст, ки бо хори ғамат сохтаам.

**ГУЛИ ХАТОӢ** — ҳамон қалға, ки бутаест хушранг, ки баргаш кори гул кунад.[83] Ваҳид гӯяд, байт:

Фиғон ки шуъла кунад сабзу сурху
зард аз дил,
Гули хатоии гулзори базми маъсият
аст.

**ГУЛАФСОР** — аз лавозими зин; аз тило ва нуқра ва ҷуз он, аз афсори асп ба сурати гул бошад ва бар каллаи асп банданд. Ваҳид дар таърифи сарроҷ гӯяд, байт:

Агар булбул ояд ба бозори ӯ,
Харад бозуви гул гулафсори ӯ.

**ГИЛИ БАҲРӢ** — навъест аз гил ва он сурхранг бошад мисли шанҷарф ва зоҳиран аз дарьё оранд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Дур аз ту баски замзамасанҷи
мусибатам,
Аз мавҷи гирья шуд гили баҳрӣ ғубори
мо.

**ГИЛИ САРШӮ** — гиле ки занон ва баъзе аз ҷавонон мӯи сари худро бад-он шӯянд. Ва онро гили ҷаъдсой низ гӯянд. Аввал аз муховара ба таҳқиқ расида ва дуввум гузашт.

**ГИЛ ШУДАН** — гилолуд шудан. Ваҳид гӯяд, байт:

Мерасад аз созиши мо ёрро олудагӣ,
Гар худоро даст аз тахмири Одам гил
шавад.

**ГУМОНАМ** — ба маънии гумон дорам. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи шӯри беҳудӣ чун сайл мебинам
ҷаҳонеро,
Ту эй бадхӯ, гумонам фитнаи
охирзамон бошӣ!

**ГУМОНЗАД** — мазнун, гумон бурдашуда. Мири Ташбеҳӣ гӯяд, байт:

Ба ғайр гарм даромехтӣ, ҳазар зинҳор,
Гумонзадаи ту нашуд он чи ман якин
донам.[84]

**ГУМ ЗАДАН** — пинҳон шудан. Қурашӣ гӯяд, байт:

Сирри даҳонат заррае ҳаргиз нашуд
бар ман яқин,
Дил мебарад дуздидаву дар гӯшае гум
мезанад.

**ГАНҶНОМА** — коғаз ё чизи дигар, ки ҷои пинҳон кардан ва каммийяти зар дар он марқум ё манқуш бошад. Салим гӯяд, байт:

Рӯзгорам қадр нашносад зи нодонӣ, ки
тифл
Ганҷнома гар биёбад коғази бодан
кунад.

**ГАНҶИ БОДОВАРД** — номи ганҷест аз ганҷҳои Хусрави Парвез, чунонки дар луғоти қадима навишта. Пас ин тасарруф бошад дар илм. Лекин метавонад, ки итлоқи ин лафз аз рӯи маънии ҷинсӣ карда бошанд, на аз рӯи лиҳози маънии илмӣ. Салим гӯяд, байт:



Аҷаб ҷамъияте аз бӯи зулфи ӯ ба даст
омад,
Парешонӣ дигар з-ин ганҷи бодовард
намебинам.

**ГУНҶИДАН** — маъруф; ва ба *маҷоз* ба маънии сардорӣ ва лиёқат. Зуҳурӣ гӯяд, қитъа:

Намегунҷад ки ӯро меҳрубони хештан
гӯям,
Кунам шукрона сад ҷон дом гар
номеҳрубон гунҷад.
Наёвардаст то акнун, суворе инчунин
гардун,
Ки пояш дар рикобу офтобаш дар инон
гунҷад.

**ГАНДУМОН** — номи ҷоест дар Табаристон[85]; ва зоҳиран гандуми бисьёр дар он пайдо мешавад ё шудааст. Пас алифу нун (яъне он)* барои нисбат бошад. Шафеъойӣ гӯяд, байт:

Ба ин талаб зи Луристон шудем овора,
Зи Гандумон ба Ирокам аз ин фитода
гузор.

**ГУНҶИШКИ ТУЙ-ТУЙГӮЙ** — ҷонваре ки ба ҳиндӣ онро тӯтӣ (ба ҳар ду тои манқута) гӯянд. Рукнои Масеҳ гӯяд, рубоъӣ:

Ту аз ҳама рӯиву зи як рӯй манам,
Ту аз ҳама сӯиву зи як сӯй манам.
Он шаҳбози манам-манамгӯй туй,
Ин гунҷишки туй-туйгӯй манам.

**ГАВАН** — хордор ва тоҳир. Ваҳид дар мазаммати шахсе гӯяд, байт:

Гули рӯе, ки бо хуршед мезад лофи
ҳамчашмӣ,
Гаван шуд, каргадан шуд, ҳамчу ман
шуд, бадтар аз ман шуд.

**ГӮШӢ** — навъе аз боҷ, ки бар ҷонварон гиранд. Ва санади он дар лафзи сарона гузашт.

**ГӮШВОРА** — маъруф; ва низ ду чӯб аз тахт, ки тахтҳо бар он ба меҳхо муҳкам кунанд, чунонки гӯянд: *гӯшвораи арш*; ва низ матлаъ, ки баъд аз мақтаъ гуфта ояд, чунонки баъзе гуфтаанд. Туғро гӯяд, байт:

Дар ин ғазал чу беҳ аз гӯшвора байте
нест,
Ман ар ба поят Туғро гуҳар нисор
кунам.

Ва низ байте, ки баъд аз мақтаъ гуфта ояд дар баъзе кутуб ҳусни мақтаъ гуфтаанд. Ва ин қисм дар ғазалиёти Шайх Саъдии Шерозӣ бисьёр аст. Пас гӯшвора матлаъи дуввум бошад, валлоҳу аълам.

**ГӮШАКӢ** — ҳарф дар гӯш гуфтан. Ва ин аксар муҳовараи Турон аст.

**ГАВТОЗӢ** — *мухаффафи* говтозӣ; лофу газоф ва даъвии беҷо. Зуҳурӣ гӯяд, қитъа:

Он бӯи намонда сунбули пурчинро,
Дар боғ гуле нест мар он гулчинро.
Имсол ҳисоби говтозии дигар,
Гов омаду хӯрд дафтари поринро.

Мулло Фавқӣ дар таърифи қасиб гӯяд, байт:

Суворӣ зи ман касб кардаст, аммо
Ба гавтозӣ аз банда гардида ғолиб.

**ГАВ** — *мухаффафи* гов; ба маънии ҷонвари маъруф. Ва девони Мулло Фавқӣ аз он пур аст. Ва дар ҳиндӣ низ ба ҳамин маънӣ аст. Тамомияш ба вови маҷҳул, аз тавофуқи лисонайн бувад.

**ГАВАШТ** — номи нағмаест аз мусиқӣ. Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

Агар хонанда ҳарфи нағма рондӣ,
Гавашт аз бенавоӣ гӯшт хондӣ.

**ГӮЛАБОР** — санге ки бар пушт бардоранд. Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

На ҳам аз гӯлабору ранҷи ишқам,
Ба дасти худ калиди ганҷи ишқам.

**ГӮЙ** — хитоб аст аз гуфтан; ва ба *маҷоз* ба маънии ташбеҳ ва шак; ва низ гоҳе аз рӯи таъкид бо лафзи магар ҳам, ки барои шак аст, ҷамъ шавад. Боқири Қошӣ гӯяд, байт:

Дарҳам шикастаӣ дили чун обгинаам,
Гӯӣ магар, ки садди Сикандар
шикастаӣ.

Чун шикаста ба сиғаи хитоб радифи ин ғазал аст, ба маънии ҳақиқӣ наметавонад буд, зеро ки хитоби шикаста намехоҳад, ки бад-ин маънӣ бошад, фа таммал.

**ГӮШ БАР ОВОЗ ва ГӮШ БАР САДО** — маъруф; аввал машҳур аст ва дуввум Туғро дар «Илҳомия» навишта, ки: *«ба ғам зидоӣ фиғони ошиқон ва гӯш бар садои мақоми шиносон»*.

**ГӮШДОРӢ** — хабардорӣ; чи хабар аз роҳи гӯш маълум мешавад. Дарвеши Деҳакӣ[86] гӯяд, байт:

Чу дур ғуломи баногӯши ҳамчу сими туам,
Ба гӯшдории мо кӯш, чун ятими туам.

Ва ятим ба маънии нӯкар ва ходим аст, чунонки мутаъорифи муғулон аст.

**ГАВҲАРИ ТАФДОР** — гавҳаре ки доғи сафедӣ дорад. Соиб гӯяд, байт:

Тамомрас набувад бодае, ки каф дорад,
Ки айбдор бувад гавҳаре, ки таф дорад.

**ГУҲ** — ва он пасафгандаи одамӣ ва ҳайвон аст. Ва дар ҳиндӣ низ ба ҳамин маънист. Пас аз тавофуқи лисонайн бошад. Ин қадар аст, ки дар форсӣ ба ҳазфи вов аксар мустаъмал аст. Шифоӣ гӯяд, байт:

Зери лаб баски гуҳи саг хӯрда,
Дафн кардаст сад саги мурда.

**ГИРОНДА//ГИРАНДА** — ба пои ҳисоб омада ва қайдшуда, то зар аз ӯ ба таҳсил кунанд. Ва санади ин дар лафзи кунда гузашт. Ва низ Таъсир гӯяд, байт:

Мекунад идборро иқбол равшан гавҳаре,
Шамъ дар ҳангоми гирондан ба давлат мерасад.

Ва дар баъзе ҷо ба маънии ба зӯр касеро қайд кардан аст барои гирифтани зар, ки ба ҳиндӣ данд гӯянд (ба ҳар ду доли ҳиндӣ ва сукуни нун).

**ГИР ҚАРДАНИ НОХУН** — банд шудани нохун. Туғро гӯяд, байт:

Ҳеҷ ҷонони мани гир накардаст чу гул,
Магар аз дасти ту дар синаи ман гир кунанд.

**ГИЧИ ОШУФТА** — мағрур ва парешон. Рукнои Масеҳ гӯяд, рубоъӣ:

Гуфтам ки оё зулфи хамат печопеч аст (?),
Мерос ба мушк деҳ, ки олам ҳеҷ аст.
Гуфто бирав, эй содаи мискин, ки ҳанӯз
З-он бӯй яке тори ду олам гич аст.

**ГИВАҚАШ** — ба маънии шахсест, ки гивагар бувад; ва гива навъест аз кафшсоз. Чун Завқии Ардистонӣ собиқ гивакашӣ кардӣ, Шифоӣ дар ҳаҷви ӯ гӯяд, байт:

То кай зи дасти бимат, эй ғули гивакаш,
Аз рӯи ину он ба маломат хиҷил шавам.

Баъзе ба маънии шахсе ки кафши мардумро нигоҳ дорад, чунонки дар мазороти бузургон ва хонаи арбоби дувал. Ва ин маънӣ зоҳиран аз рӯи қиёс аст, асле надорад.



## БОБУЛЛОМ

**ЛОЛАИ АББОСӢ** — навъе аз лола; ва баъзе гӯянд, ки ҳамин гули мутаъориф аст, лекин аббосӣ ба шом бишкуфад ва лолаи аббосӣ субҳ. Чунонки Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Ё безарӣ чу лолаи аббосӣ аз чи рӯ,
Бояд маро ба базми ту субҳи пасин шукуфт.

**ЛОЛАИ САДБАРГ** — лолае ки барги гулҳояш бисьёр бошад ва онро дар Ҳиндустон ҳазора гӯянд ва хусусият ба лола надорад. Наргиси садбарг[87] ва шукуфаи садбарг низ дида шуд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Баски бар болои ҳам доғи муҳаббат чида аст,
Цил ба ранги лолаи садбарг ояд дар назар.

**ЛИБОСИ РАВҒАНӢ** — ду сурат дорад: яке он ки барои муҳофизат аз об дар мавсими борон ҷомаҳоро дар равғани катон тар карда хушк созанд ва бипӯшанд. Дуввум он ки занон ва мардони раъно ҷомаҳои худро, ки бисьёр борик ва тунук бошад рангин ба равғани хушбӯ бо атриёти дигар чарб созанд. Ва ин аз тасарруфоти аҳли Ҳинд аст ва балки дигар аз ин хабар надоранд ва ба ҳиндӣ онро телия хонанд. Ва метавонад, ки мурод аз он мутлақ ҷомаи чарб бошад, чунонки ҷомаи ассорон ва таббохон. Ва ҷомаи равғанӣ бад-ин маънӣ гузашт. Салим гӯяд, байт:

Тавонгар ошнои ишқ шуд душмани хеш аст,
Ҳазар з-оташ бех онро, к-ӯ либоси равғанӣ дорад.

**ЛАБ ШИРИН ҚАРДАН ва ШУДАН** — хандидан. Салим гӯяд, байт:

Анчуман хандад зи бас бар гирьяи мастонаам,
Нест як соғар, ки ҳамчун бода лаб ширин кунад.

**ЛАБИ ГИРЕБОН** — ҷое аз гиребон, ки сиҷоф ва зеҳ бар он дӯзанд ва он тарафи болост. Муҳсини Шерозӣ гӯяд, байт:

Хаёли бӯса бар он гардани баланд мабанд,
Ки мерасад чу дар он ҷо лаби гиребон аст.[88]

**ЛАБИ НОН** — пораи нон. Таъсир гӯяд, байт:

Лаби нон дар даҳани мо лаби афсӯс шавад,
Гар бувад дархури тақсир пушаймонии мо.

**ЛАППА ЗАДАН** — ба маънии мавч задан аст. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи сӯзи дили худ наёям ба худ,
Чу дарьё занад лаппа ин як нахӯд.

**ЛАБШАҚАР** — касе ки лабчок аз модар зода бошад. Ва баъзе гӯянд дар асл лаби шутур бувад, ки ба сабаби кароҳияти ташбеҳ лабшакар гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Мева аз ҷӯши ҳаловат чок пайдо мекунад,
Баски ширин аст ёрам лабшакар гардидааст.

**ЛАБ БАРЧИДАН** — ҳолате ки атфолро пеш аз гирья рӯ диҳад ва лабҳоро ба ҳам чинад. Боқири Қошӣ гӯяд, байт:

Хуш он пирӣ, ки бар ёди чавонӣ
Лабе барчинаму тифлона гирьям.

**ЛИБОСИ ҚАЛАМӢ** — рахти қаламкорӣ. Ашраф гӯяд, байт:

Ҷомаи ҳастии худ доми тамошоӣ кун,
Дар либоси каламӣ машқи худоӣ кун!

**ЛАБ МАКИДАН** — маъруф; ва ин дар ду ҷо мустаъмал шавад: аввал дар васл, ки баъд аз бӯса

лаб макидан кор аст ва дуввум дар мақоми пурсидан. Таъсир гӯяд, байт:

Нуқл макад лаб зи шакарханди ӯ,
Гултари он хандаи оҳиста аст.

**ЛАТ ХӮРДАНИ МУҲРА** — мазруб шудани муҳра. Туғро гӯяд, байт:

Нест бим аз дахли ҳамнафсон муатталгаштаро,
Эмин аст аз хӯрдани лат муҳра, то дар шашдар аст.

**ЛАЧАҚ** — порчаи гӯша, ки занон бар сар андозанд. Яҳъёи Қошӣ гӯяд, байт:

Он ки мардонагӣ бувад кораш,
Лачаки хуфта беҳ зи дастораш.

**ЛАХШОН** — чизе соф ва нарми амлас, ки пой бар он билағзад. Ва лахшидан ба маънии лағзидан аст. Аз ин ҷост, ки яхлахшак ба маънии лағзидан аст бар ях. Фарқ ин қадар аст, ки бар ҷои лағзидан итлоқи **лахшон** маҷоз аст.

**ЛУРИ ФАЙЛӢ** — ҷамоъае аз мардуми лур, ки тоифаест машҳур. Ва лурон хеле бисьёр дузд ва роҳзан бошанд. Таъсир гӯяд, байт:

Дорад он шӯх аҷаб дузднигоҳӣ, Таъсир,
Мерубояд дили мо гар лури файлӣ бошад.

Ва қофияи ин **майле** ва **Лайлӣ**-ст.

**ЛАЪЛИ ДӮШОБӢ** — навъе аз лаъл, ки ранги он ба дӯшоб монад. Таъсир гӯяд, байт:

Агар аз аҳли давлат ком меҷӯӣ намеёбӣ,
Даҳони ҳеч кас ширин нашуд аз лаъли дӯшобӣ.

**ЛАЪЛХАФТОН** — лақаби яке аз фарзандони Ҳамза, ки қиссаи мавзӯъааш шуҳрат дорад ва номи ӯ Қосим аст, байт:

Чу маҳ гаштӣ фурӯзи шабнишинон,
Бадеъосор аммо лаълхафтон.

Ва **Бадеъ** низ номи яке аз фарзандони ӯст. Ва ин *муҳаффафи* **Бадеъуззамон** аст.

**ЛАЪЛӢ** — ранги сурхи наққошон. Туғро гӯяд, байт:

З-ин гуна ки аз лаълии ранги ту сабук шуд,
Мушкил, ки бувад санги муасфар ба тарозу.

Ва зоҳиран лаълӣ дар асл форсии лолӣ бувад, ки ба маънии сурхист. Ва дар ҳиндӣ низ ба ҳамин маънист. Пас аз тавофуқи лисонайн бошад.

**ЛАГАД БА ГӮРИ ҲОТАМ ЗАДАН** — саховатро ба камол расонидан; ва ин бар шахсе итлоқ кунанд, ки бо вуҷуди каммояии худ бисьёр карда бошад.

**ЛАГАД БАР АБР ЗАДАН** — дояи рифъат намудан ва мардуми дигарро ба чашми кам дидан. Ва ин ҳар ду аз муҳовара ба субут расида.

**ЛАГАД ЗАДАНИ ТУФАНГ** — ақиб садама задани туфанг баъди сар додан. Яҳъёи Қошӣ гӯяд, байт:

Машав эмин, ки ин вомонда ланг аст,
Ки бо як по лагадзан чун туфанг аст.

**ЛАҚУ ЛУНҶ** — *кинояи аз* лабу даҳон. Фавқӣ гӯяд, байт:

Ман ба гирди сари лақу лунҷаш,
Ки зи шаҳду зи қанд мунтахаб аст.

**ЛАГАДИ БАХТ ХӮРДАН** ва **ЛАГАДИ РӮЗГОР ХӮРДАН** — *кинояи аз* он аст, ки ҷун қадри офият надонист, акнун пушаймон аст. Ва ағлаб он аст, ки ба маънии фалакзада ва ҳаводисзада аст.

**ЛАКЛАҚ ПОИ ХУДРО ДАР ОБ ГУЗОШТ**[89] — иборат аз он аст, ки зимистон рафту тобистон омад. Ва ин ҷаҳор масал дар «Маҷмаъ-ул-амсол» мастур аст.

**ЛИНГ ҚАШИДАН** — қашидани пои касе; ва линг ва линга ҳар ду якест, ба маънии пой. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Лингаш бикашу бар сари лунгаш андоз,
Баъд аз он садди мухолиф куну пояш андоз.

**ЛИНГ ХОКӢ КАРДАН** — феннест аз куштӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳамчу нақши қадамаш хуш бинавозӣ ҷолок,
Линги хокӣ, ки дигар ғайр нахезад аз хок.



**ЛИНГИ ҚАМАР ХӮРДАН** — расидани зӯрӣ ва садама бар камар; ва низ феннест аз куштӣ. Таъсир гӯяд, байт:

Гар шавкати Бесутун в-агар Алванд аст,
Линги камарӣ зи кӯҳи тамкини ту хӯрд.

Низ Шифоӣ гӯяд, байт:

Сустие гар ниҳад саре ба сараш,
Қамараш бишканад ба линги камар.

**ЛАНГАР АЗ ҚАФ ДОДАН** — *кинояи аз* бетамкин шудан ва музтариб гаштан. Ашраф гӯяд, байт:

Қунӣ агар раҳи борики одамият сар,
Мадеҳ зи каф чу расанбоз лангари худро.

**ЛИВОША** — феннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Шайхро дилшудаӣ бӯсаи чун қандаш кун,
Аввал эй дӯст, ливоша куну побандаш кун!

**ЛАВВОФ** — касе ки чидор ва расан ва тозиёна аз мӯ созад ва фурӯшад. Ваҳид дар таърифи ӯ гӯяд, абьёт:

Тани ошиқи хастаи мустаманд,
Зи лаввоф уфтодаам дар каманд.
Зи мӯс, ки ӯ ресмон бофта,
Рагамро ба тори ғамаш тофта.

**ЛУЧ** — урьён ва бараҳнатан; ва ба ҳазфи вов, луч (لچ) муҳаффафи он. Ва баъзе гӯянд, ки қавмест машҳур ва аз оташ «бари луч» гӯянд, ки бузургони онҳо сина урьён ва бараҳна медоштанд. Туғро дар ҳаҷви Соиб гӯяд, байт:

Соиб аз пардаи ҳаё лучӣ,
Духтари ҳечу хоҳари пучӣ.

**ЛАВҲИ ТИЛИСМ** — тахтаи мис ва биринҷ ва санг ва ҷуз он, ки дар он ваҷҳи кушудани тилисм ва ҳақиқати он канда бошанд. Асар гӯяд, байт:

Зи бас ғубори кудурат бар осмон дидам,
Ба зери хок чу лавҳи тилисм печидам.

**ЛАВАНДИ ШӮХ** — шӯх ва ринд; ва дар урфи мутааххирони Эрон ва Шом аст, чи ба маънии лутӣ ва кундеҳ мустаъмал шавад. Зоҳиран ин истеъмол дар аҳди шоҳ Аббос набуд. Лиҳозо Ҳаким Рукнои Масеҳ гуфта, байт:

Дар ҷаҳон ҳамчу ман лаванде нест,
В-ар бувад, як-ду ҳаст, чандон нест.

**ЛӮЛАИН** — зарфи лӯладор; ва лӯла чизест миёнхолӣ, ки ба зуруф васл кунанд. Ва ба ҳиндӣ тутӣ гӯянд (ба ҳар ду тои ҳиндӣ ва нуни ғунна). Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**ЛУТӢ** — маъруф; ва ба истилоҳи аҳли Эрон лаванд ва ҳариф ва шӯх ва бебок ва шилтоқӣ. Ва дар Ҳиндустон онро бонка гӯянд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Моҳи ман дар назари сӯхтагон шоҳӣ гу,
Навчаи шери худо, лутии аллоҳӣ ту.

**ЛАЙЛОҶ** — номи возеъи шатранҷ, ҷунонки машҳур аст; ва ба маънии мутлақ қиморбоз холӣ аз ғаробат нест. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Бар ин натъи дағобозӣ чу ман камтар бувад ринде,
Ки ин лайлоҷи гардун кам диҳад нақши зиёдовар.

**ЛЕКИН** — истидрок аст, *имолаи* локин-и арабӣ (ки ба алиф хонанд ва ба ё нависанд) ва баъд аз он ҷумла воқеъ шавад масдар ба коф, зеро ки коф барои баён аст ё баёни иллат. Ва дар ин мақом ҳар ду муносиб нест, лекин дар баъзе амокин омада. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Зи фарри соя гурезанд бедилон, лекин
Ки дар масоф зи Афросиёб нагрезанд.[90]

Ва ин ниҳояти ғаробат дорад.

## БОБУЛМИМ

**МОНАНД** — ҳарфи ташбеҳ аст; ва **ба монанд** ба зиёдати бои муваҳҳада низ. Салим гӯяд, байт:

Лоф аз насаб мазан, ки ба монанди ойина,
Одам намешавад касе аз рӯи дигарон.

**МОҲ-МОҲ ГУФТАН** — расмест, ки модар ё доя ё шахси дигар ба вақти рӯ шустани атфол, ки гирьяву зорӣ кунанд, ба сӯи онон ишорат карда моҳ-моҳ гӯянд, то атфол бад-он машғул шуда аз гирья бозмонанд. Ва ин баҳона аст. Салим гӯяд, байт:

Рӯзгор аз нисбати покон кунад нисбат дуруст,
Доя шӯяд рӯи тифлонрову гӯяд моҳ-моҳ.

**МОЮЪРАФ** — матоъи хона.

**МОҲТОБӢ** — ҷои муртафеъ аз замини бесақфу девор, хоҳ аз гачу санг ва хишт ва хоҳ аз хок, ки пеши айвон ё дар миёни саҳни сарой ва боғ созанд барои нишастан ва гӯё сайри маҳтоб аз он манзур аст. Ва ба ҳиндӣ чавтра хонанд. Ва зоҳиран ин вазъ собиқ дар Эрон набуд. Лиҳозо Амир Хусрав алайҳираҳма чавтраро ки ба ҳиндист, ба ҳамин маънӣ дар ашъори худ оварда. Таъсир гӯяд, байт:

Санге ба мисоли моҳтобӣ,
Авранги фалак ба комёбӣ.

Ва Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Бурьёи фақр дар маҳтобиям афтодааст,
Муште аз хокистари санҷобиям афтодааст.

**МОНДАН** — маъруф; *мутааддӣ* ва *лозим*; ва ба *маҷоз* ба маънии пой кам овардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Дилу дин дар тамошояш дигар бо ман намемонад,
Халоки дӯсте гардам, ки аз душман намемонад.

**МОЛА** — афзори банноён ва гилкорон, ки бад-он иморатро ба гил андоянд. Таъсир гӯяд, байт:

Аз гачи равшандилӣ бояд сарои дил сафед,
Молаи пардозиш аз ойини ҳамворӣ бас аст.

**МОЛ** — маъруф; ва ба маънии мулк ва ҳосил; ва ин зоҳиран истилоҳи шуарои мутааххирин аст. Таъсир гӯяд, байт:

Мазмуни ғайр моли суханвар намешавад,
Дуздаст он ки ҳасрати асбоб мебарад.

**МОҲИИ ҚИЗИЛОЛА** — мураккаб аст аз **моҳӣ** ва **қизилола** (ба касри қоф ва зои муъҷама ва ломи сокин ва ҳамзаи мафтӯҳ ва фатҳи лом); ва он навъе аз моҳии сурхранг бувад. Муаллиф гӯяд, ки моҳии мазкур дар вилояти Хондес ва Дакан дида шуда. Ва баъзе мегуфтанд, ки аз бонодир меоранд, балки моҳиҳои алвон дида шуда сурх ва зард ва мунаққаш. Таъсир гӯяд, байт:

Побаст сохт дасти ҳино бастаи маро,
К-ин моҳии қизилола кард он чи дом кард.

**МОҲ(И)ЁБА** — навъе аз нонхӯриш; ва он ин аст, ки моҳиро дар он андохта ҳал созанд ва ба арабӣ саҳно хонанд. Дар шаҳри Лор ва навоҳи он ривоҷ дорад. Ашраф гӯяд, байт:

Печиши чарбрӯди мусҳилхор,
Хушъайшони моҳиёбаи Лор.

**МОДАРБАХАТО** — лафзи мутаъориф аст ва дашноми машҳур; ва модарбахутан, ки лафзест муҳмал ба муқобилаи он курсинишин шуда. Туғро гӯяд, байт:

Таънаи мушки Хитой шуда модарбахутан,
Баски пайдо шуда модарбахато дар Кашмир.



**МИАТАЙН** — лафзи арабист, ба маънии дусад; ва низ номи усулест аз мусиқӣ, чунончи аз илҳомияи Мулло Туғро ба вузӯҳ мепайвандад.

**МОРГИРӢ** — муҳилӣ ва музаввирӣ; ва санади он дар лафзи مرسى гузашт.

**МОҲӢ НАХОҲӢ ДУМАШ ГИР** — масалест ба маънии агар кор накунӣ ба ҳила аз сар вокун. Салим гӯяд, мисраъ:

Агар моҳӣ намехоҳӣ думаш гир!...

**МОРИ МАВИЗАК** — навъе аз мор, ки тани худро дар хок пинҳон кунад ва сари худро, ки мисли мавиз бошад, намоён дорад. Чун ба гумони мавиз касе даст бар он андозад, бигазад. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**МОЧИН** — номи мулке ё шаҳре, чунонки Чину Мочин гӯянд. Ва аз «Таърихи Сокинӣ» чунин маълум мешавад, ки Чину Маҳочин аст. Ва маҳо лафзи ҳиндист ба маънии бузург ва азим ва дар форсӣ ба маънии бӯсидашуда. Чи дар форсӣ **моч** бӯсаро гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Дилам дар зулфаш аз фикри даҳонаш барнамеояд,
Агар дар банди Чин уфтодаам, дар қайди Мочинам.

**МОЛМИРИЯ** — қабилае аз Сифоҳон. Шифоӣ гӯяд, байт:

Молмирияву Муаррифия бо ҳам,
Хар ду дар кӯдакӣ ба ҳам созанд.

**МУБОРАКБОД КАРДАН** — таҳният додан ва муборакбод гуфтан. Яҳёи Қошӣ гӯяд, байт:

Ёди айёме, ки пеш аз ваъдаи васл аз вафо
Аз гирифторон муборакбод мекардӣ маро.

Ва лафзи **мекардӣ маро** радифи ин ғазал аст.

**МУБАРҚАЪ** — лафзи арабист; ва номи нағмаест аз мусиқӣ. Туғро гӯяд, байт:

Мубарқаъ буте з-ин макон хонда пеш,
Тараб карда чун сози наврӯзи хеш.

**МАТОЪИ ДУРӮҒБАРДОР** ва **ОББАРДОР** — матоъе ки гунҷоиши гуфтани қимати дурӯғ дошта бошад; ва дар Ҳиндустон гунҷоиш гӯянд. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**МИСОЛ** — маъруф; ва низ фармон ва парвона. Ваҳид гӯяд, байт:

Пӯшидаем синааш аз рӯи пираҳан,
Аз садр дар либоси мисоле гирифтаем.

**МАҶЛИСНАВИСӢ** — шахсе ки ба муҷиби ҳукми подшоҳӣ ҳолот ва рӯдоди маҷлиси подшоҳӣ менавишта бошад. Ва онро дар Ҳиндустон ҳузурнавис гӯянд. Чунончи Насрободӣ дар аҳволи Наввоб Ваҳидуззамонӣ навишта, ки: *ба маҷлиснависӣ сарфароз шуд.*

**МАҶДӢ** — навъе аз харбуза. Таъсир дар таърифи харбуза гӯяд, байт:

Хар чо рутаби тарест наҷдӣ,
Мингоғӣ шаҳиди маҷдӣ.

**МАҲМИЛ** — ба маънии зарф. Салим гӯяд, байт:

Бувад аз шавқи хароботу харам хар байтам
Лайлии ишватирозе, ки ду маҳмил дорад.

**МАҲВ** — чизи зоил ва маъдум; ва форсиён ба маънии вола ва шайдо ва ошиқ оранд. Толиби Омулӣ гӯяд, байт:

Ба нақши килки ту маҳванд қудсиён, Толиб
Чакидаи гуҳар аст ин, на зодаи рақам аст.

**МАҲРАМИ ҒОР** — *киноя аз* ғояти роздор; ва маҳрам муродифи ёри ғор. Қудсӣ гӯяд, байт:

Пайваста зи як ҷайб бароранд сари хеш,
Шамшери туро теғи ачал маҳрами ғор аст.

Фақир Орзу гӯяд, ки ин лафз дар ҳамин шеър дида шуда ва ҷои дигар ба назар наёмада, ба хилофи ёри ғор, ки ҳама ҷо мусмаъмал аст. Ва ғолибан барои зарурати вазн ин қисм оварда, лекин чун устод аст каломаш санад бошад.

**МАХДУМКУРРА** — ба маънии махдумзода; ва ин лафзест, ки дар

таъзиме, ки аз роҳи сухрийя ва истеҳзо бошад, истеъмол кунанд. Чӣ *мурод аз* **курра** дар ин ҷо бачаи хар аст. Ва аз ин ҷиҳат ниҳояти мазаммат ва .таҳқир ҳосил мешавад. Ашраф дар мазаммати асп мегӯяд, байт:

Задам бар худ занад ҳар гом зарра,
Хари тасвирро махдумкурра.

Ва Қозӣ Нуруллоҳи Шуштарӣ дар китоби «Маҷолис-ул-мӯъминин» дар ҳаққи Махдумулмулк, ки аз умдаҳои аҳди Акбарӣ буд, аз рӯи таассуби мазҳаб гуфта: *«Он махдумкурраи мардони ҳимор...»*

**МАДОХИЛҲО** — *ҷамъи* **мадохил**; ҳарчанд ин лафз худ ҷамъ аст, форсиён ҷамъи он овардаанд. Ва маънии он чи аз забондоне маълум шуда, он аст, ки ҳиное бошад бутадор, ки ба дасту по банданд. Таъсир гӯяд, байт:

Аҷаб моҳе ба маҳбубӣ сар омад,
Мадохилҳои хубиро даромад.

Лекин дар ин байт маънии мазкур дуруст намешавад. Ва аз баъзе мардум **мадохил** ба маънии амокин ва айвонҳо ва хонаҳо шунида шуда. Дар ин сурат агар ба маънии аввал бошад муносибате пайдо хоҳад кард, валлоҳу аълам.

**МАДАД КАРДАНИ ТАБИАТ** — иҷобат намудани табиат ба дафъи хилт. Ашраф гӯяд, байт:

Баҳри ҷавоби нуктаи табъи сақими ту
Дармондаем, балки табиат мадад кунад.

Ва лафзи **балки** дар ин ҷо ба маънии шояд аст, чунонки гузашт.

**МАДДИ НИГАҲ** — *муҳаффафи* **мадди нигоҳ**; Мир Наҷот гӯяд, байт:

Халқ машғули дуогӯии мадди нигаҳат,
Мутаваҷҷеҳ ҳама пирояи хатти сияҳат.

**МАДОР ДОШТАН** — дерпой будани ҷинсе ва чизе дар хидмат. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**МАДОР КАРДАН** — ба сар бурдан ва гузарон намудан ба чизе; ва мадор гузаштан ба чизе. Аввал *мутааддӣ* ва дуввум *лозим.* Ваҳид гӯяд, байт:

Ба пораи дили худ кардаам мадор чу шамъ,
Зи қайди обу таманнои нон баромадаам.

**Ва мадор гузаштан ба фулон чизе ва аз фулон чиз** ҳар ду саҳеҳ аст. Аввал машҳур ва дуввум Асар гӯяд, байт:

Ба ёди он даҳон гардидам аз ҳар лаззате қонеъ,
Гузашт аз ҳеч монанди фалак доим мадори ман.

**МАДВОР** — номи чашмаест дар шаҳри Язд; ва санади он дар лафзи Маҳрез биёяд, иншоаллоҳи таоло.

**МАЗОҚ ЗАДАН** — ҳамон гарм гаштан, ки гузашт; ва он иборат аст аз зоҳир намудани беихтиёрии шавқи бӯсу канор ва ҷуз он дар маҳалле (ки)* рағбат ва шаҳват даст диҳад. Ваҳид гӯяд, байт:

Хуш бод он дамс, ки Ваҳид аз камоли шавқ
Доман задӣ бар оташи ҳуснаш зи ҳар мазоқ.

**МАЗКУР** — лафзи арабист, ба маънии маъруф; ва форсиён ба маънии зикр бароранд. Ашраф гӯяд, байт:

Ба парвози ҳасрат равад ранги кабк,
Ба ҳар ҷо ки мазкур рафтори туст.

**МУРАССАЪХОНӢ**— ҳарфро сохта гуфтан; дар асл ба маънии иборэт ва истиорот ва ашъори рангин аст, ки қиссахонон пеш аз шурӯъ хонанд. Салим гӯяд, байт:

Ҷоми Ҷамшед набудаст беҳ аз соғари мо,
Он чи гӯянд дар ин қисса мурассаъхонист.

Ва низ Кудсӣ гӯяд, байт:

Қиссаи қабзаи шамшери ту дорам ба миён,
Гӯш кун, гӯш, ки рафтам ба мурассаъхонӣ.

**МУРДАИ Ӯ БАР ЗИНДАИ ТУ БОР АСТ** — масалест ба маънии фулонӣ дар ҳангоми беиститоатӣ ва беқувватӣ низ бар ту ғолиб аст. Ва ту бо вуҷуди асбобу қудрат ҳарифи ӯ наметавонӣ шуд. Нақл аст, ки Фозили Хуросонӣ ҳамроҳи охунд Муллоҳусайни Хундсорӣ мерафт. Дар аснои роҳ иттифоқан шахсе хирсеро кушта бар



харе бор карда меовард. Ва Хуросонӣ ба Мулло аз рӯи тамасхур ишорат кард, ки бибин. Мулло филфавр ин мисраъ хонд:

Ҳанӯз мурдаи ман зиндаи туро бор аст...

Ва ин бинобар он аст, ки «хирси Хундсор» ва «хари Хуросон» дар вилоят шуҳрат дорад.

**МАРДУМДОРӢ** — зоҳирдорӣ ва поси хотири мардум нигоҳ доштан. Яке аз шуаро гуфта, мисраъ:

Ба сони чашм мардумдорие аз мо намеояд...

**МУРДАШӮ БУРДА** — нафринест, ки дар вақти нохуш шудан аз чизе гӯянд. Шифоӣ гӯяд, байт:

Турфа риш аст, ки ҳар шаб дигаре мерӯяд,
Мурдашӯ бурда магар решаи ӯ дар кун аст.

**МУРДАШӮ ШУСТА** — ҳамон мурдашӯ бурда, лекин аввал кам омада. Шифоӣ гӯяд, байт:

Рӯзе ки равӣ ба киштпӯшӣ (?)
Яклоии мурдашӯӣ шуста.

Ва қофияи ин қитъа **баста** ва **хаста** аст.

**МАРАС** — расане ки дар гулӯи саг ва ғайри он банданд. Туғро гӯяд, байт:

Мараси хоҳиши оҳунигаҳонаш ком аст,
Шайх агар баҳри саги нафс марас мегирад.

Ва ин ки **ҳарзамарас** мегӯянд ва ба маънии ҳарзагард мустаъмал аст, зоҳиран *маҷоз* аст бад-он маънӣ, ки марас кардани ӯ ҳарза ва бефоида аст. Соиб гӯяд, мисраъ:

Ин саги ҳарзамарас чанд давонад моро...

Ва лафзи **марас** зоҳиран арабист.

**МУРҒИ ЗАРРИНБОЛ** ва **МУРҒИ ЗАРРИН** — ҷонваре маъруф, ки дар мулкҳои сардсер ба ҳам расад. Дуввум шуҳрат дорад. Аввал Ашраф гӯяд, байт:

То сухан мегӯяд ӯ ранг аз рухи ман мепарад,
Карда дастомӯзи хеш мурғи зарринболро.



**МУРҒИ ҚИБЛАНУМО** — шакле ки ба сурати мурғ созанд ва дар ҳуққа ё хонаи ангуштарии қибланумо таъбия намоянд. Таъсир гӯяд, байт:

Диле ки дар қафаси сина тавфи Каъба кунад,
Чу мурғи қибланумо дар ғами раҳой нест.

Ва низ Сайидҳусайни Холис гӯяд, байт:

Чу мурғи қибланумо баски бе ту ношодам,
Кушудаам пару парвоз рафта аз ёдам.

**МАРДИ КОРОМАДА** — шахсе кордон, ки корҳо нек саранҷом диҳад. Таъсир гӯяд, байт:

Ба ҷуз Фарҳод. к-ӯро тешае охир ба кор ояд,
Дар ин вайрона деҳ як марди коромад намеояд.

**МАРГИ МОҲӢ** — чизе ки онро дар дарьё андозанд ва моҳӣ онро хӯрда маст гардад ва ба рӯи об ояд. Чун охир сабаби ҳалоки моҳӣ шавад, бад-ин ном мавсум гашта. Сироҷои Наққош гӯяд, байт:

Васлу фироқ мекушад ошиқи хунфишурдаро,
Баҳру замин яке бувад моҳии маргхӯрдаро.

Ва низ Шифоӣ гӯяд, байт:

Моҳии маргхӯрдаи бадзот,
К-аз вуҷудаш замона дорад ор.

**МУРҒИ САБЗВОР** — навъе аз мокиён, ки зери ҳалқи ӯ гӯшти сурх бошад ва парҳои рангоранг дорад. Чун байзаи ӯ нӯк дорад дар байзабозии Наврӯз ба кор ояд. Ашраф гӯяд, байт:

Он ки аблақ мезадӣ бар фарқ чун товуси Ҳинд,
Ин замон тахтулҳанак бандад чу мурғи Сабзвор.

**МУРҒИ ОМИН** — каффулхазиб, зеро чи назди мунаҷҷимин муқаррар аст, ки ҳар ки вақти тулӯъи каффулхазиб дуо кунад мустаҷоб гардад. Ва ҳоказо рувия ан баъзиссиқот.

**МУРҒИ МАҶНУН** — мурғе ки бар сари Маҷнун ошьён карда буд, чунонки дар тасвири Маҷнун нақ-

ши он дида мешавад. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Ба роҳи дӯстӣ бояд чунон собитқадам будан,
Ки шӯри мурғи Мачнун аз сари девона бархезад.

**МУРҒАНДОЗ** — фурӯ бурдани таом ба халқ, ки ба арабӣ балъ хонанд. Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Мурғро бо ду панча чун шаҳбоз
Дошт чандон ки кард мурғандоз.

**МУРҒИ ДӮСТ** — мурғест сухангӯ, ки лафзи «ё дӯст» мегӯяд. Сайид Миртақии Шарифии Сабзворӣ мегӯяд, байт:

Забон то дар даҳан дорам ҳадиси дӯст мегӯям,
Чу мурғи дӯст то дам мезанам «ё дӯст» мегӯям.

**МУРДАРЕГ** — ба маънии ночиз ва мардуми фурӯмоя. Салим дар ҳачв гӯяд, байт:

Ҳарзагӯй чанд ҳамчун сархушони майкада?
Мурдарег (то)* чанд ҳамчун сокинони бодия?!

Ва дар кутуби қадима ба маънии мероси мурда навиштаанд.

**МУРАККАБ** — маъруф; ва низ сиёҳӣ, ки бад-он нависанд; ва низ навъе аз самар, ки турунчро бо норанч пайванд кунанд, аз олами сангтара-и Ҳиндустон. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Ҳадиси зардии рангам ба восит ар гузарад,
Ниҳоли хома диҳад як қалам мураккаб бор.

**МАРДУМИ РАВШАНДИЛОН** — маъруф; ва ин таркиб андак ғаробат дорад, чи сифати чамъ муфрад вокеъ шавад, мисли аспони тезрафтор. Соиб гӯяд, байт:

Чавоби мардуми равшандилону хушхубӣ.
Ба чоми шишаву сангу суфол гарм кунанд.

Ва ағлаб, ки ин таҳрифи котиб бувад ва саҳеҳ мардуми равшангуҳар, валлоҳу аълам.

**МАРГӢ** — ба маънии вабо ва тоъун. Ва соҳибэъчоз Рашидӣ ба маънии марг ва мазид алайҳи он гуфта ва он хатост. Ва ачаб аз ӯ, ки дар Ҳиндустон ҳам бад-ин маънӣ мустаъмал аст. Соиб гӯяд, байт:

Сафар накардан аз он кишвар аз гирончонист,
Ки маргии дилу қаҳти ғизои рӯҳонист.

**МАЗА ШИКАСТАН** — табдил ва тағйири лаззот. Ашраф гӯяд, байт:

Чи шикаста бахти вожун мазаи шароби моро,
Ба шароби мо фиганда намаки кабоби моро.

**МИЗОЧДОН** — шинохтани мизочи касе, ки ба кадом чиз хуш бувад мувофиқи он будан. Мир Чумлаи Шаҳристонӣ[91] гӯяд, байт:

Канорачӯй аз ин мушти устухон шудаанд,
Сагони кӯи ту гӯё мизочдон шудаанд.

**МИЗОЧГӮЙ** — мувофиқи мизочи касе ҳарф гуфтан. Соиб гӯяд, байт:

Агар таваққуъи осоиш аз чаҳон дорӣ,
Мадор даст зи набзи мизочгӯиҳо.[92]

**МИЖГОН БА ҲАМ СУДАН** — ба маънии мижгон бастан. Дороббеги Чӯё гӯяд, байт:

Гаҳи наззора аз бас нозукӣ мижгон ба ҳам судан,
Кам аз дандон фишурдан нест бар лабҳои майгунаш.

**МАСТӢ** — маъруф; ва низ ҳолати мукаррар аст, ки баъзе ҳайвонотро дар вақти ҳаячони шаҳват мебошад. Чунонки фили маст ва товуси маст ва кабӯтари маст. Салим гӯяд, байт:

Он ки дар пирӣ майи ишрат ба соғар мекунад,
Дар канори бом мастӣ чун кабӯтар мекунад.

**МАСТИ МАСТОН** — ба маънии бисьёр маст. Ваҳид гӯяд, байт:

Дил аз ман мерубояд тифли шӯхе, офати чоне,
Зи шири доя ё аз хуни дилҳо масти мастоне.

**МАСТИ ГУЗОРА ва МАСТИ ГУЗОР** — масти тофеҳ ва мутлақ мадҳуш; ва бар ин қиёс мастии гузора ва ӯро сиёҳмаст низ гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:



Гуфтам ба чашми масташ, то бигзарад зи қатлам,
Тарсам, ки он ситамгар масти гузора бошад.

Пеш аз ин маълум буд, ки ин лафз махсуси маст ва мастӣ аст. Ҳоло итлоқи ин бар чизҳои дигар ба назар омада ва санади он навишта хоҳад шуд, иншоаллоҳи таоло.

**МИСТАР ДӮХТАН** — ба маънии сохтани мистар. Таъсир гӯяд, байт:

Сафири хомаи мо савти булбулон дорад,
Ба риштаи раги гул дӯхтанд мистари мо.

**МУСАЛСАЛ** — маъруф; ва низ он чи бар даври аморӣ ва чуз он дӯзанд. Туғро гӯяд, байт:

Бе алоқа нанишинад нафасе ҳабли матин,
Ҳаст то домани он парда мусалсалгустар.

**МАШВАРА БО ҚУЛОҲ ҚАРДАН** — *киноя аз* ниҳояти ҳушёрӣ ва ҳазм ва кингош бо ҳар ки бошад. Салим гӯяд, байт:

Бе тарки сар чу ишқ муяссар намешавад,
Кунче нишину машварае бо кулоҳ кун!

**МУШТМОЛ** — навъе аз варзиши куштигирон; ва он чунон аст, ки ҳамдигарро бозу моланд ва мушт зананд. Мир Начот гӯяд, байт:

Он қадар саъй, ки дар молиши дилҳо дорад,
Муштмолаш агар айём диҳад чо дорад.

**МАШҚКАШОН ҚАРДАН** — бисьёр машқ намудан ва даррасонидани машқ. Ва ин маъхуз аст аз машқ кашидан, ки ба маънии расониданимашқ омада. Ваҳид гӯяд, байт:

Зи кори санг магӯ Кӯҳкан зиён мекард.
Ба мавчи мушки сиёҳ машки худ кашон мекард.

**МАШРИҚ** — чои баромадани офтоб; ва ба *мачоз* чои баромадани чизҳои дигар низ. Соиб гӯяд, байт:

Зи ашку оҳи заъифони хоксор битарс.
Ки буд машриқи тӯфон танӯри бевазане.

Ва айзан гӯяд, байт:

Машриқи хамьёза месозад даҳанро ҳарфи пӯч,
Ҳастии бе дарди сар хоҳӣ лаби паймона шав!

**МУШКӢ** — қабилаест аз сокинони Исфаҳон ва маҳаллаи мушкиён дар шаҳри мазкур шуҳрат дорад. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳама бо обрӯ бо зебу зайне,
Авоми Мушку содоти Ҳусайнӣ.[93]

**МУШҚ ДАР ШАРОБ ҚАРДАН** — *киноя аз* беҳуш кардан.

**МАШШОТА** — зани шонакаш; ва дар урф мутлақ зане ки ороиши занон кунад. Ва дар Ҳиндустон даллолаи никоҳро гӯянд. Ва ин гоҳе ба тахфиф низ омада, агарчи кам омада. Туғро[94] гӯяд, байт:

Машшота зад ба гиреҳзори турраат нохун,
Ачаб ки уқдаи дил во шавад ба осонӣ.

**МАСОЛЕҲ** — маъруф; ва ба маънии заруриёти иморат низ, мисли чӯбу хишт ва гил, чунонки дар Ҳиндустон низ мутаъориф аст. Туғро гӯяд, байт:

Ду айши хона ба як бенаво намесозад,
Масолеҳи қафасамро зи ошьён бардор.

**МИСРАЪПУРКУН** — лафзи зиёдатӣ, ки барои вазн ё қофия дар шеър оранд ва маънӣ бидуни он тамом шавад. Ва ба истилоҳи аҳли маонӣ онро ҳашви мутавассит гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Мазан гул бар сар, эй шириншамоил.
Ки мисраъпуркун он қомат нахоҳад.

Муаллиф гӯяд, ки лафзи шириншамоил дар ин чо мисраъпуркун аст, на муносибат ба гул дорад ва на ба мисраъ.

**МИСРАЪАИ РЕХТА** — мисраъи бетакаллуф, ки бе фикру меҳнати табъ мавзун шуда бошад. Туғро гӯяд, байт:

Дорем чу шона сабр, то рӯй диҳад
Чун мисраъи зулф мисраъаи рехта.

**МАЪШУҚАИ РӮЗИ БЕНАВОӢ** — чизе ки дар парешонӣ ва бекорӣ барои шуғли табиат ба кор ояд. Салим гӯяд, байт:

Муфлис чу шудем рӯ ба ӯ овардем,
Маъшуқаи рӯзи бенавоист худо.

**МУАЛЛАҚ ҚАШИДАН** — навъе аз варзиши қуштигирон. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ҳамчу гул соғари саҳбои мураввақ бикашанд,
Тө ба пешат ҳама чун беди муаллақ бикашанд.[95]

**МУАЛЛАҚ ЗАДАН** — вожгун гаштани кабӯтар дар ҳаво, ки дар Ҳиндустон бозӣ гӯянд. Ва ин аз муҳовара ба субут расида. Ва **муаллақ омадан** низ бад-ин маънӣ омада. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Нома ҳар гоҳ нависем ба он турки Чигил,
Бозу шоҳин чу кабӯтар ба муаллақ оянд.

**МУАРРИФА** — қабилае аз сокинони Сифохон; ва ин мансуб аст ба **муарриф** ва он шахсе бошад, ки чун касе пеши салотин ва умаро равад ва маҷҳулулҳол бошад, баёни авсоф ва насаби ӯ кунанд, то дархури он мавриди иноёт шавад. Ва санади ин дар лафзи **молмирия** гузашт.

**МАЪҶУНКАШ** — чизе ки бад-он маъҷун аз маъҷундон кашанд ва бароранд. Таъсир гӯяд, байт:

Ҳамчу маъҷункаш ҳунарвар бо сипеҳри ҳуққабоз
Мезанад саркаллаҳо, к-аз вай лабе хандон шавад.

Махфӣ намонад, ки аз ин байт **саркалла задан** *киноя аз* мастӣ кардан зоҳир мешавад, лекин собиқ ба маънии баробар кардан навишта шуда. Зоҳиран ба ҳар ду маънӣ омада бошад.

**МАЪРАКАГИР** — мисли маймунбоз ва бузбоз ва ғайраҳо, ки дар бозор маъракаҳо гарм кунанд.

**МУАЛЛИМ** — дар асл ба маънии мутлақ таълимдиҳанда аст, лекин ба маънии касе ки кору бори киштӣ аз олами **равон шудан** ва ғайраҳо бад-ӯ мутааллиқ бошад, меояд. Ва **нохудо** касе ки молики киштӣ бошад ё ноиби ӯ. **Нохудо** дар асл **новхудо** буд, чунонки дар луғоти қадима навиштаанд. Ҳарчанд ҳар ду маънӣ ҳам *маҷоз* омадаанд. Салим гӯяд, байт:

Медавад гар ҷониби гирдоб доим ҳамчу мавҷ,
Аз муаллим киштии мо дорад ин таълимро.

Яке аз шуаро гуфта, байт:

Нохудо биншин, ки ҳақ бар маркази худ ҷо гирифт,
Киштии саргаштагони ишқ дар гирдоб монд.

**МАҒЗИ ХАР ХӮРДААСТ** — яъне беақл аст. Ва ин аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста.

**МАФТУЛ** — (тори тофта)* мутлақан хоҳ аз зару нуқра бошад ва хоҳ ғайри он. Ваҳид дар таърифи зарнишонгар гӯяд, байт:

Шудам зарду лоғар зи бас дар назар
Ғалат мекунандам ба мафтули зар.

**МУФТ ЗАДАН** — суд кардан ва нафъ ёфтан бе меҳнат. Файёз гӯяд, байт:

Ишқ ғорат кард ҳар ҷо дину имоне, ки дид,
Зоҳиди бечора муфте зад, ки имоне надошт.

**МАФТУЛКАШ** — касе ки тори тило ва нуқра ва ҷуз он кашад. Ва дар Ҳиндустон торкаш гӯянд. Ваҳид дар таърифи ӯ гӯяд, байт:

Зи мафтулкаш рӯзи ман шуд сиёҳ,
Шудам ҳамчу мафтул з-ӯ мадди оҳ.
Баҳоре бувад рӯи гулранги ӯ.
Ки оҳан кунад чун най аз вай нуму.

**МИҚРОЗАК** — фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Лутф кардӣ, ки чу ҳалвост маро даст ба чанг,
Гирди ҳалқи туву таври ту шавам миқрозак.

Ва он чунон аст, ки ҳар ду поро ҳамчу миқроз дар гардани ҳариф андохта зӯр кунанд.

**МИҚРОЗИ ШУТУРГАРДАН** — навъе аз миқроз, ки каҷ бошад. Туғро гӯяд, байт:

Сари хамьёзаи хулқам тавозуъ бозмедорад,
Чу микрози шутургардан маҳори коғазин дорад.

**МАКРЕ БАР ОБ ЗАДАН** — фиреб додан; муродифи **ба об рондан**, чунонки гузашт. Таъсир гӯяд, **байт:**



Ин гирьяҳои аҳли ҳавас шӯри ишқ нест,
Макре пайи фиреби ту бар об мезананд.

**МАГАСРОН** — он чи бад-он магас ронанд; ва ба ҳиндӣ чурӣ гӯянд. Ваҳид гӯяд, байт:

То ба шаҳди дили мо меҳри бутон биншинад,
Омадурафти нафасҳост магасроне чанд.

**МАГАС ПАРОНДАН** — беравнақӣ ва касоди бозор. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Мисриён чун напароранд магас бо дили танг,
Заҳрнӯшони ту гар ком ба шаккар надиҳанд.[96]

Ва дар ҳиндӣ тарҷумаи ин иборат мустаъмал аст, лекин бад-ин масал тарҷумаи ҳиндӣ нест, чунончи ҳазрати Амир Хусрав муқаррар ҷоҳо баста аз ҷиҳати қудрати сухан.

**МАГАРМАҶ** — ҷонварест, ки ба арабӣ тимсоҳ гӯянд ва ба ҳиндӣ магармаччҳ. Ва ин зоҳиран аз тавофуқи лисонайн аст ва гумон дорам, ки *муфарраси* ҳиндист. Асар гӯяд, байт:

Гарданшикастае, ки ба миннат вазири ӯст,
Аз пой то ба сар чу магармаҷ ҳама гулӯст.

**МАГАСРОНИ ҲИНОБАСТА** — магасроне ки аз мӯи думи асп месозанд ва онро сурх намоянд. Яҳьёи Кошӣ гӯяд дар ҳаҷви бурути ҳинобастаи шахсе, байт:

Рехта аз ҳар тарафе дастае,
Ҳамчу магасрони ҳинобастае.

**МУЛТОНӢ** — ҳар чизи мансуб ба Мултон, ки шаҳрест аз Ҳинд. Ва дар вилоят мутлақ ҳиндуро мултонӣ гӯянд аз он ҷиҳат, ки аксари ҳиндувони сокини Эрон аз ҳамин шаҳранд. Ва назири ин лафзи **турк** аст, ки ҳиндувон бар мусулмонон итлоқ кунанд. Чи аввал қавме, ки ба Ҳиндустон омада ва тохту тороҷ намуда, фавҷи турк буд. Туғро гӯяд, байт:

Зуҳал ба ростадоӣӣ чи сон барорад ном,
Ки вожгунсифат уфтода ҳамчу мултонӣ.

**Махфӣ намонад, ки вожгункории ҳинду шуҳрат дорад. Пас дар ин** сурат *мурод аз* **мултонӣ** ҳамон ҳинду бошад. Соҳибэъҷоз Рашидӣ гӯяд, ки **Мултон** дар асл **Мӯлтҳон** буд. Ва **Мӯл** ба вови маҷҳул аст ва **тҳон** ба маънии қимат, зеро ки қумошҳо дар он сарзамин ба замони пешин фурӯхта мешуд. Муаллиф гӯяд ин хурофоти маҳз аст, балки ба маънии муқарри аслист. Чи **мӯл** ба маънии аслист ва **тҳон** ба маънии ҷой.

**МАНӮҲАР** — лафзи ҳиндист, ба маънии хуб ва некӯ; ва ба ҳамин ҷиҳат номи ҳиндувон бошад; ва номи наққоше зоҳиран аз Ҳинд бошад. Таъсир дар сифати наққош гӯяд, байт:

Ба санъат гарчи ӯ мебуд қодир,
Яқин номи Манӯҳар буд боҳир.

Лекин дар Ҳиндустон бад-ин ном наққоше шуҳрат надорад.

**МИНКОШ** — мӯйчина, ки мӯ бад-он чинанд: ва санади он дар лафзи мӯи димоғ биёяд.

**МАНРО** — ба маънии маро; дар асл **маро** манро буда, лекин лафзи **манро** бидуни ҳолати изофат дар шеъри қудамо дида нашуда. Аз мутааххирин Сафиқулихон валади Зулфақорхони ҳокими Қандаҳор, ки Насрободӣ дар тазкираи худ аҳволаш навишта, гӯяд байт:

Дар ҳақиқат душмани манро чу ранги ол нест,
Зардии рӯи маро аз дӯст медорад ниҳон.

**МӮ ДАР МИЁН НАГУНҶИДАН** — *киноя аз* камоли яктоӣ ва иттиҳод, ки дар ихлос бошад. Салим гӯяд, байт:

Чу мӯ заъиф шудам дар ҳавои суҳбати ту,
Вале ба ғайри ту мӯе муҳим намегунҷад.

Ва ин дар қудамо низ шоеъ буд.

**МУШАК ВОКАРДАН** — додани мушак, ки навъест аз оташбозӣ; ба ҳиндӣ чҳучҳӯндар гӯянд. Туғро гӯяд, байт:

Чу мушак вокунад оҳам зи оташбозии шавқат,
Бувад дар дасти мижгон ҳар тараф маҳтобии ашкам.

**МӮ ЗАДАНИ ҚАФФА** — мӯ задани тарозу; он аст, ки чун тарозу баробар ва адл бувад, ки тафовути як мӯ барнатобад. Пас агар як палла андак ҳам роҷеҳ нашавад, гӯянд тарозу мӯ мезанад. Ваҳид гӯяд, байт:

Бештар аз дастаи алмос бар дил мехӯрад.
Қаффаи мизон ба рӯзи ҳашр агар мӯ мезанад.

Айзан дар таърифи заргар гӯяд, байт:

Нагӯй ки чашмаш хато мекунад,
Тарозуш адл аст, мӯ мезанад.

Ва низ Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Чун ҳақиқатсанҷ шуд мизони дил мӯ мезанад,
Қофи куфри мо ба соди сидқ паҳлу мезанад.

Айзан Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Факрро дар моядорӣ бо ғано санҷидаем,
Дар тарозу мезанад мӯ андаки бисьёри мо.

**МӮИ КУЛОҲ** — мӯе ки гирдогирди кулоҳ дӯзанд аз қоқум ва самур ва ҷуз он. Ваҳид гӯяд, байт:

Аз он абре, ки дорад моҳро пинҳон зи мо, ё раб,
Чи меояд, ки аз мӯи кулоҳи ӯ намеояд.

**МӮИ ДИМОҒ** — шахсе ки мухил ва мусаббиби бедимоғӣ бошад; ва **мӯи бинӣ** низ бад-ин маънӣ ба назар омада. Ашраф гӯяд, байт:

Гар мунофиқсифате мӯи димоғат гардад,
Баҳри дафъаш дузабон аст беҳ аз сад минқош.

**МӮ ГИРИФТАН** — қасри шориб ваислоҳи риш ва ғайра. Қамоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Шавқи лабат ба майкадааш бурд мӯкашон,
Пире ки аз мурид ҳамасола мӯ гирифт.

**МӮИ САР ФАТИЛА ШУДАН** ва **МӮИ САР НАМАД ШУДАН** — аввал чунон аст, ки мӯҳои сар ҷо ба ҷо ба сабаби ба ҳам пайвастагӣ сурати расан ба ҳам расонад. Ва ин дар муҳоварот шоеъ аст. Ва дуввум он ки мӯҳои сар дар як ҷо баста мисли намад гардад. Ваҳид дар таърифи намадмол гӯяд, байт:

Намадҳои ӯ онҷунон боасар,
Ки гардад намад мӯи Маҷнун ба сар.

**МӮРИ СУВОРӢ** — мӯрчаи калон, ки пойҳои дароз дорад. Ашраф гӯяд, байт:

Зи бас тангӣ дар-ӯ мӯре суворӣ,
Зи номи хеш дорад шармсорӣ.

**МУШИ ХУРМО** — ҷонварест, ки ба ҳиндӣ гилеҳрӣ гӯянд; ва ин ки баъзе росу гуфтаанд, асле надорад. Туғро гӯяд, байт:

Муши хурмо ба дили ҷамъ натозад бар нахл,
Ки бибинад зи паси ҳар тарафаш карда камин.

**МАҲОБАТ** — лафзи арабист, ба маънии бим ва тарс; ва форсиён ба маънии шукӯҳ оранд. Турфа он ки муғулон пилбонро низ гӯянд. Ва ҳол он ки бад-ин маънӣ **маҳоват** аст (ба вов) ва лафзи ҳиндист. Агарчи табдили ё ба **вов** дуруст аст, лекин истеъмол шарт аст. Ва чун талоши лафзи тоза манзури устод Муҳаммадқулии Салим аст, дар ин шеъри ӯ гӯё ишорат аст ба ҳамин маънии маҳобат, байт:

Муҳаббат бо халоиқ ҷамъ чун гирди бало бошад,
Маҳобат пеши пилеро, ки бо занҷир меояд.

Бидон ки се лафзи ҳиндӣ шунида шуд, ки муғулони мутааххир дар он тасарруф карда, мувофиқи забони хеш маънидор кардаанд: яке **маҳобат**, чунонки гузашт. Дуввум лафзи **роно**, ки лақаби роҷаҳои Ҳиндустон аст ва онро **раъно** гӯянд (ба айн). Севвум **кишӯр** (ба касри кофи тозӣ ва замми шини муъҷама ва вови маҷҳул ва рои муҳмала) ҳиндист ба маънии ҷавони амрад. Ва инҳо **кишвар** (ба кофи максур ва сукуни шини муъҷама ва фатҳи вов) хонанд, ба маънии як ҳисса аз ҳафт ҳиссаи олам.

**МУҲРАИ ЗАДА** — муҳрае ки онро зада аз бисот ё тахта бардоранд. Ҳасанбеги Унсӣ гӯяд, байт:

Монанди муҳраи задаам дасти рӯзгор
Аз арсаи висоли ту берун нишондааст.

**МУҲРА БА ТОС АНДОХТАН** — он аст, ки собиқ бар даргоҳи салотини Эрон тоси ҳафтҷӯше мегузоштанд ва дар вақти инқизои соат муҳра, ки бар он таъбия буд меуфтод ва овозе аз он бармеомад; чунонки аз кутуби таворих ба таҳқиқ мепайвандад. Ва дар урфи ҳол ба маънии задани гӯз омада. Асар гӯяд, байт:

Сӯхт нафс аз оламе, аз бозият, эй осмон,
Аз маҳу хуршед то кай муҳра андозӣ ба тос.



**МАҲТОБӢ** — *муҳаффафи* **моҳтобӣ**, ба маънии оташбозӣ. Ва санади он дар **мушак вокардан** гузашт; ва низ иморати мазкур, чунонки гузашт.

**МУҲРАИ ГЕСБАНД** — муҳрае бошад, ки бар гесӯи атфол банданд барои дафъи чашми захм. Ва **гес** *муҳаффафи* **гесӯ**-ст ва дар муҳоварот бисьёр омада, чунонки аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваст. Ваҳид дар таърифи хурдафурӯш гӯяд, байт:

Ба дуккони ӯ муҳраи гесбанд,
Фурӯ рехта баҳри дафъи газанд.

**МАҲРЕЗ** — номи ҷоест дар Язд. Таъсир гӯяд, байт:

Хушо ҳадиқаи Маҳрезу Неъматободаш,
Канори чашмаи Бадвору сарви озодаш.

**МУҲИМСОЗ** — дар асл ба маънии корсоз аст. Ва ба истилоҳи лутиёни вилоят қурумсоқ ва кундиҳанда бошад. Ва санади он дар **молмирия** гузашт. Ва низ Шифоӣ гӯяд, мисраъ:

Дар муҳимсозии машҳур ба нофармонӣ...

**МЕҲТАР**[97] — чорводор; ва санади он дар лафзи **саглаванд** гузашт. Ва низ Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Зи бонги меҳтару рафтори аспон,
Усули хубнутк уфтод часпон.

Лекин аз ин байт маънии пайк ва шотир маълум мешавад. Чи **гулбонг** тариқаи шотирон аст, чунонки бар мутатаббеъ пӯшида нест.

**МУҲРИ ВАСЛ** — муҳрест, ки бар ҷои васли тавомири тавилуззайл кунанд барои **эътимод**. Таъсир гӯяд, байт:

Монанди муҳри васл санад баҳри эътибор,
Мо муҳри хомушӣ ба лаби хештан задем.

**МУҲРИ АНБОР** ва **МУҲРИ ХИРМАН** — чӯбе сарпаҳн, ки нақш бар он кунанд ва бар хирман ва анбори гилзада бар он зананд, то дуздии он маълум мешавад. Туғро гӯяд, байт:

Агар нафъи килкаш ба харвор нест,
Нигинаш кам аз муҳри анбор нест.

Муфиди Балхӣ гӯяд, байт:

Зи дастбурди хазон эмин аст гулшани ҳусн,
Ки холи рӯи ту муҳр аст хирмани гулро.

**МУҲРАИ САФИР** — сафед хармуҳра, ки ноқуси ҳиндиён аст ва дар Ҳинд санкҳ гӯянд (ба кофи махлутутталаффуз ба ҳо). Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Ба пардаи дили худ баски нола печидам,
Пас аз ҳалок дилам муҳраи сафир шавад.

**МАҲТОБ** — маъруф; ва ин мақлуб аст, ки дар асл **тоби моҳ** буд. Пас итлоқи он бар **моҳ** дуруст набошад, лекин омада. Чунончи дар луғоти қадима навишта шуда. Ва изофати он ба ҳилол ва моҳ ва бадр дуруст набошад. Магар он ки ба маънии мутлақ равшанӣ *маҷозан* гирифта ояд. Чунонки Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Файзи пирон ҳамчу ҷавонон набувад,
Маҳтобу ҳилолу бадр яксон набувад.

Лекин ин қисм дар ҳамин байт дида шуд.

**МУҲР КАРДАНИ ЧИЗЕ** — ба зери муҳр доштани он чиз аст. Ашраф гӯяд, байт:

Ин замон к-аз барф уфтодаст ҳар сӯ кӯҳ-кӯҳ,
Муҳр карда сангу теғи хештанро кӯҳсор.

**МАЙИ ШЕРОЗ** — шароби мансуб ба **Шероз** ва он шуҳрат дорад. Ва он чи ба таҳқиқ пайваст он аст, ки шароб ба Шероз надорад, балки шишаи хуб дар он ҷо ба ҳам расад ва бад-он сабаб **майи Шероз** шуҳрат гирифта. Пас аз ғалатҳои машҳур бошад. Ва аз

аҷоиб аст, ки Мулло Туғро дар баъзе аз рисолаҳои худ оварда, ки шароби Гвалиёр ва кабоби Қандаҳор, чи кабоби қандаҳорӣ шуҳрат дорад, хусусан дар Кобул ва навоҳи он, лекин ваҷҳи тахсиси шароб ба Гвалиёр, ки шаҳрест маъруф аз Ҳинд, мутлақан нест. Рог ва занони он ҷо дар тамоми Ҳиндустон шуҳрат дорад.

**МЕХДӮЗ** — ба маънии касе ки хуб мазбуташ ва муҳкам баста бошанд. Сайдӣ гӯяд, байт:

Гуфтам: рақиб аз сари кӯят намеравад,
Гуфто: куҷо равад, ки дилаш мехдӯзи мост.

**МИРИ ДАҲ** — сардори даҳ кас аз пиёда. Ва туркони ҳол **даҳбошӣ** гӯянд. Назирӣ гӯяд, байт:

Садрнишин хоҷа ҳаст шаръ дар ин боргоҳ,
Ақл, ки мири даҳ аст, бандаи фармони ӯ.

**МИРЗО** — ин лафз пештар дар алқоби подшоҳон ва шоҳзодаҳо дохил шавад. Ҳоло бар сардор ва сардорзода итлоқ кунанд. Ва дар Эрон бар содот итлоқи он низ омада, ба хилофи **оқо**, ки лафзи туркист. Ва итлоқи он бар салотин ва умаро дар урф хос нест, чунонки лафзи **хоҷа**, ки бар салотин ва умаро итлоқи он нест, ҳарчанд **оқо** ҳам ба маънии худованд аст, чунонки оқо ва нӯкар гӯянд. Ғолибан мир дар асл **амир** буда, ки алифи он ҳазф шуда, аз олами **Бӯлаҳаб** ва **Бӯҷаҳл**. Пас маънии таркибии он амирзода бувад. Бар ин тақдир Мирзо (ба ҳазфи таҳтонӣ; яъне مرزا ) чунонки аксарӣ гӯянд, дуруст набошад, лекин дар каломи устодон воқеъ аст. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Бад-ин васила, ки Мирзосаъиди мо танҳост,
Чи хуб кард, ки Файёз рафт аз дили мо.

Ва низ яке аз шуаро гӯяд, қитъа:

Мирзо ҳама вақт ҷома зарторӣ нест,
Пайваста сипеҳр бар сари ёрӣ нест.
Чашме дорӣ, басирате пайдо кун,
Исми арабист, гови ассорӣ нест.

**Ва дар урфи ҳол бар нависандагони дафтари подшоҳии Эрон низ** итлоқ карда шавад. Ба дарбори Нодиршоҳӣ мирзои дафтар иборат аз нависанда аст аз дафтархонаи подшоҳӣ.

**МИРЗОИ ҚАШИДАН** — бардошти шаъни касе намудан.

**МЕХИ ЧАШМИ КАСЕ БУДАН** — ранҷ ва тасдеъа додан. Ва ин ҳар ду аз баъзе марвист.

**МИЁН ДОДАН** — *киноя аз* иҷозат додан. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Ту миён диҳӣ вагарна ба хаёл дарнагунҷад,
Ки чунон камар, ки донӣ мани беадаб кушоям.

Қазо фил-эъҷоз; муаллиф гӯяд дар ин байт ба маънии қувват ва имдод муносиб аст, чаро ки дар ин сурат лафз нишаст мекунад, ва илло фало.

**МАЙДОН ҚАШИДАН** — худро ҷамъ карда пас рафтан барои ҷастан; ва ин маънӣ дар гӯсфандони сарзан бисьёр зоҳир аст. Салим гӯяд, байт:

Ёди Қазвин аз дилам бигзашту аз Ҳиндустон,
Шишаам майдон кашиду ҷаст то Майдони Санг.

**МАЙДОНИ САНГ** — номи ҷоест дар Қазвин; ва санади он дар **майдон кашидан** гузашт.

**МИЛИ ФАРСАНГ** — маноре ки бар сари ҳар фарсанг созанд. Салим гӯяд, байт:

Дар биёбони шавқ чун Маҷнун
Гирдбод аст мили фарсангам.

**МИЛИ ГУНБАД** — чизе бошад, ки бар сари гунбади акобир ва салотин насб кунанд. Ва он аксар мулааммаъи тило бошад. Солики Қазвинӣ дар мадҳи равзаи мунаввараи Имом Ризо алайҳиттаҳийёт гӯяд, байт:

Дида шуд лабрези биниш рӯшной чархро,
То ба мили гунбадат афтод чашми осмон.

**МИЛИ ТИЛО** — тилое ки ҳалқа карда дар даст кунанд барои зинат, чунонки атфолро маъҳуд аст. Ашраф гӯяд, байт:



Дар дасти ёр мили тило хатти куфияст,
Нақшу нигори ранги ҳино хатти куфияст.

**МАЙНО//МАЙНА** — ҷонваре, ки шарк низ гӯянд; ва ин лафзи ҳиндист. Ва дар ашъори форсӣ низ омада. Ва метавон гуфт, ки аз тавофуқи лисонайн аст, агарчи ҷонвари мазкур дар вилоят низ пайдо мешуда бошад. Туғро гӯяд, байт:

Мавсим он бошад, ки майна роги ҳиндӣ сар кунад,
Шоху барги нағмаро з-оби таранoccupied тар кунад.

Лекин ҳақ он аст, ки шеъри Туғро дар ин боб санад нест, зеро чи ӯ илтизом карда, ки алфози ҳиндия амдан дар шеъри худ меорад, хусусан дар ин ғазал, ки байти мазкур матлаъи он аст. Ва низ шоҳид Гелонӣ, ки ба Ҳинд наёмада ва аҳволи ӯ дар «Тазкираи Насрободӣ» мастур аст, гӯяд, байт:

Шуъла дар сояи зулфат гули шаббӯ гардад,
Бати май пеши ту майнои сухангӯ гардад.

**МИЛИ СУРХ** — маъруф; ва сурх ба маънии аҳмар; номи кӯҳест дар Тафти Яздиҷурд. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Аз чарх кашид чашми иклил,
Сарсабзии Мили Сурхи ӯ мил.

**МИЁНГИРӢ** — тавассути миёнҷигарӣ. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Ба рӯи ҳам уфтода колон дард,
Миёнгирие карда суд оварад.

Ва дар эъҷози Рашидӣ ба маънии гӯшагирӣ. Қотибӣ гӯяд, байт:

Миён гар гирамат айбам макун беш,
Миёнгирӣ аҷаб набвад зи дарвеш.

Муаллиф гӯяд: ба ин маънӣ тавассути вазъ муносиб аст, на ифрот бошад, на тафрит. Лиҳозо ин маъниро **миёнаравӣ** низ гӯянд.

**МАЙМУНА** — лафзи арабист; ва дар форсӣ номи фаннест аз куштӣ, чунонки аз «Гулкуштӣ»-и Мир Наҷот ба вузӯх мерасад.

**МИЁНДОР** — миёнҷӣ; ва бад-ин ҷиҳат занони даллоларо, ки мастуротро ба фиску фуҷур тарғиб кунанд, омада. Шифоӣ гӯяд, байт:

Тунбон чу маҳр кард куҳансол модарат,
Пӯшид кафшу гашт миёндори хоҳарат.[93]

## БОБУННУН

**НОХУНАК ЗАДАН** — чизеро ба ҳар ду нохун гирифтан ва зӯр кардан. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ба танги шаккарат азбаски нохунак задааст,
Намондааст дар ангушти найшакар нохун.

**НОХУН ЗАДАН** — ду касро ба ҷанг андохтан.

**НОХУН БА ДИЛ ЗАДАН** — ба маънии асар дар дил кардан. Ва ин ҳар ду аз забондонон маъхуз аст.

**НОХУН БАНД ҚАРДАН** — алоқа ба ҳам расонидан ва ҷои сухан ёфтан. Тоҳири Ғанӣ гӯяд, байт:

Зи дастам дур аз он афганда нохун,
Ки дар ҷое насозам банд нохун.

**НОХУНИ ДИДА** — ҳамон нохуна, ки аз амрози чашм аст. Абдулҳусайни Кошонии ориф гӯяд, байт:

Шамъи маҳфил кунам он дам, ки дили равшанро
Моҳи нав нохунаки дида шавад равзанро.

**НОХОН** — хатте ки хуб хонда нашавад, муқобили хонон. Воизи Қазвинӣ гӯяд, байт:

Хати шаръ гардид нохон аз он,
Ки гунҷида ғайре чу мӯ дар миён.

**НОЛА ДОДАН** — ба маънии нола кардан. Ваҳид гӯяд, байт:

Шохи гул бар ёди лаълаш ҷоми май пур медиҳад,
Шохи оҳу аз забонам нолаи най медиҳад.

Махфӣ намонад, ки лафзи додан ба маънии кардан дар мавоқеъи максуда омада, мисли нола додан, овоз кардан ва гурз додан дар каломи Фавқӣ беш аз ҳад аст. Ва агар гӯянд, ки ба маънии задан аст, гӯям ин низ роҷеъ аст ба ҳамин маънӣ. Ва инсоф додан аз ин олам аст.

**НОҚУС ЗАДАН** — навохтани ноқус. Шонӣ гӯяд, байт:

Дил дар тапиши ишқ, магар аз тапиши дил
Омӯхта ин муғбача ноқус заданро.

**НОРИНҚАЛЪА** — номи қалъаест аз Эрон. Таъсир гӯяд, байт:

Аз алам ҳисни ҳасинам гардиши паймона аст,
Донаи норам, ки Норинқалъаам майхона аст.

**НОНИ ЛОҚУ** — нонест, ки дар Гелон мепазанд ва дар он ҷо ривоҷ дорад. Салим гӯяд, байт:

Неъмати Ҳинд фаровон бувад, аммо наравад
Ёди Гелон зи дилу ҳасрати нони лоқу.

**НОХУН ГУЗОШТАН** — *киноя аз* ниҳояти бим ва аҷз. Мирзо Соиб гӯяд, байт:

Ман киям, Соиб, ки даст аз остин берун кунам,
Дар биёбоне, ки нохун мегузорад шерҳо.

**НОДИРБАРОБАР** — он ҷи лоиқ ва шоёни касе набошад, хоҳ аз одамӣ, хоҳ чизи игар; ба маънии лағви сарон. Ашраф гӯяд, байт:

Нишони паллаи мизон нигар, ки аз тамкин
Баланд сохта нодирбаробари худро.

**НОМ ҲАЛҚА ҚАРДАН** ва **БАР НОМ ҲАЛҚА ҚАШИДАН** — қалам задан бар номи касе. Аввал аз забондонон ба таҳқиқ пайваста ва санади дуввум дар Асламии Хитой гузашт, байт:

Қумрӣ зи тавқ ҳалқа кунад номи сарвро,
Дар гулшане, ки қомати ӯ ҷилвагар шавад.

Ва айзан Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:



Ҳар ҷо, ки ҳаст номи ҳунар ҳалқа карданист,
Шояд зи саҳви айб барояд китоби мо.

Ва ба маънии маҳв кардан ва рӯ намудан.

**НОРАС** — меваи норасида ва нопухта; ва ҳамчунин шароби хом, ки хуб қобили хӯрдан набошад. Ва дар ин ду маънӣ мустаъмал шавад. Ва баъзе итлоқи он бар гулнор низ кардаанд. Ашраф гӯяд, байт:

Наргис аксар аз чаман норас ба наргисдон равад,
Дар ғарибӣ бештар табъи сухандон хӯрдааст.

**НОМ ҚАРДАН** — маъруф; ва ба маънии ном баровардан. Боқири Кошӣ гӯяд, байт:

Ман ҷавҳариву сифла харидору вақт танг,
Боқир, дар ин диёр, бигӯ ном чун кунам?!

Бидон ки чунонки ном кардан ба маънии муқаррар намудани ном аст, номашро кард ҳам омада. Туғро гӯяд, байт:

Фалак ситораи думдор кард номашро,
Ба чашми ахтари бозу чу рӯзгор нагашт.

Ва ба гумони муаллиф ин таркибест номаънус ва беҳтар чунин аст, мисраъ:

Фалак ситораи дунболадор номаш кард...

**НОМ ДОДАН** — низ ба ҳамин маънӣ. Зуҳурӣ гӯяд, мисраъ:

Рахши ту, ки барқу бод номаш доданд...

**НОН БА ХУН ТАР ШУДАН** ва **БА ХУН УФТОДАН** — тасдеъа ва ранҷи бисёр кашидан, *киноя аз* таматтуъ наёфтан навиштаанд. Соиб гӯяд, байт:

Аз сафои дил набошад ҳосиле дарвешро,
Нон ба хун тар мешавад субҳи садоқаткешро.

Айзан байт:

Ҳар ки дорад ҷавҳаре нонаш ба хун уфтодааст,
Рӯзии шамшер оби ноштойӣ беш нест.

**НОФИ ОСМОН** — *киноя аз* васатуссамо; ва соҳибэъҷоз Рашидӣ ба маънии қутб навишта. Ва ин хатои фоҳиш аст, чаро ки қутб дар васати фалак нест, дар паҳлуи ӯст. Ва низ хуршед ба қутб намеравад. Урфӣ гӯяд, байт:

Сипеҳр гуфт: биҳил, мадҳи рӯзгор бигӯ,
Ки офтоб сӯи нофи осмон ояд.

Ва назири ин нофи замин аст, ба маънии васати кураи арз.

**НОНАШ ПУХТА АСТ** — ба маънии соҳиби асбобу маъош аст. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Баски соҳибдавлатонро хом мебошад тамаъ,
Он ки дар кори ҷаҳон хом аст, нонаш пухта аст.[99]

**НОМ ГИРИФТАН** — ба маънии номдор шудан. Ашраф гӯяд, байт:

Дар ҷаҳон бо ҷумла гумномӣ гирифтам номи нек
Пеши мо мушкилтар аз ҳалли муаммо кардан аст.

**НОНИ ЗАНҶАБИЛӢ** — навъе аз нон, ки занҷабил дар хамири он дохил шавад. Ваҳид гӯяд, байт:

Аҷаб нест гар нони он моҳрӯ
Шавад занҷабилӣ зи тундии хӯ.

**НОХУШ** — *зидди* хуш; аксар итлоқи он бар ашхос бошад, чунонки гӯянд: *«фулон аз он чиз нохуш аст»*. Ва гоҳе бар ашъё ва аҳвол низ. Ваҳид гӯяд, байт:

Суҳбати ғайр аст, аз ошиқ нишони ранҷиш аст.
То туро нохуш набошад хона, кай саҳро хуш аст?!

Ва дар сурате, ки итлоқи он бар ашъё ва аҳвол бошад, аксар лафзи хо меояд ҳамроҳи он мебошад, гоҳе набошад, чунонки дар ҳамин байт гузашт.

**НОДУРУСТ** — *муқобили* дуруст; маъруф; ва низ лутӣ ва кундеҳ. Ашраф гӯяд, байт:

Омад рақиб бо тани пурзахму синачок,
Серӣ кунед ин ҳама ҷо нодурустро.

**НОМ ПАХН ШУДАН** — шуҳрат гирифтани номи касе. Таъсир гӯяд, байт:

Чунин дорад агар даври тараққӣ офтоби ман,
Ба зудӣ номи некаш паҳн дар атроф хоҳад шуд.

**НОМ БАРГАШТАНИ БЕМОР** — табдил ёфтани ном аз рӯи фоли нек, то шифо ёбад дар сурати имтидоди беморӣ. Ва ин марсуми Эрон аст. Ашраф гӯяд, байт:

То чашми хуши ту нотавон гардидаст,
Мижгони ту баргашта чу номи бемор.

**НОНИ ҶАВОН** ва **НОНХӮРИШИ ПИР** — Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Меъмори чарх кай ғами таъмир хӯрдааст,
Нони ҷавону нонхӯриши пир хӯрдааст.

**НОН БАР ШИША МОЛИДАН** — *кинoя аз* ғояти ҳирс ва ҳирфаи кори беҳосил кардан. Ашраф гӯяд, байт:

Бе бода намеравад ғизоям ба гулӯ,
Мемолам аз он ҳамеша нон бар шиша.

**НОНИ ГУРБА БА ТИР ЗАДАН** — *киноя аз* камоли ифлос. Фақир Орзу гӯяд, байт:

Дар ин замона, ки ҷуръат нишони ифлос аст,
Сипоҳӣ аст занад ҳар ки нони гурба ба тир.

**НОН МЕГӮЯДУ ҶОН МЕДИҲАД** — *киноя аз* он ки бисьёр муфлис аст.

**НОН БА РАВҒАН УФТОДАН** — хотирхоҳи мунтафеъ шудан ва нақши хуб нишастан. Ва ин ҳар се аз забондонон ба таҳқиқ пайваста.

**НОГУЗИР** — маъруф; махфӣ намонад ҳамчунонки гӯянд, ки *«фулон шахсро аз фулон чиз ногузир аст»*. Аввал аксар аст, дуввум Туғро гӯяд, байт:

Ногузир аст аз сипеҳри нилгун, саббоғи арз,
Ранграз то ҳам насозад, даст нақшояд ба кор.

**НОВИ ҚАФАЛ** — фосилае ки дар гӯшаи ду қафали асп бошад ба сабаби фарбеҳӣ; ва ба ҳиндӣ парналӣ гӯянд. Яҳьёи Қошӣ гӯяд, байт:

Зини зар аз гармии ӯ гашт ҳал,
Чун арақаш рехт зи нови кафал.

**НОФ УФТОДАН** — аз ҷо рафтани азалоти ноф ба оризаи ҳаракат ё зӯр. Шоир гӯяд, мисраъ:

Нофи замин аз шикам уфтода буд...

Ва ин иборат дар каломи кудамо низ воқеъ аст.

**НАҶОҚ** — номи силоҳест, чунонки аз «Муншаот»-и Мулло Туғро ба вузӯҳ мепайвандад. Ва зоҳиран лафзи **наҷақ** *мухаффафи* ин аст ва калимаи туркист.

**НАХИ ТОК** — решаҳое ки ба сурати ришта аз шохаҳои наврустаи ток рӯяд. Нуруддини Мазҳар гӯяд, байт:

Ҷайб аз хумори бода маро чок мондааст,
Муҳтоҷи бахьяе зи нахи ток мондааст.

Ва ин Нуруддин шоирест, ки шеъри ӯ ба хатти ӯ дар «Баёз»-и Мирзо Муқими Ҷавҳарӣ, ки аҳволаш дар «Тазкираи Насрободӣ» мастур аст, дида шуда.

**НУХӮДБИРЕЗ** ва **НУХӮДПАЗ** — ки нухӯд ва писта ва ғайраро бӯ дода ва бирьён карда фурӯшанд. Ва ба ҳиндӣ бҳарбҳунҷа хонанд. Аввал аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста ва дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Нухӯдпаз ба он рӯи ҳамчун биҳишт,
Дили хастаамро ба оташ биришт.

**НАХЛИ ТОБУТ** — ороише ки бо тобути мурдагон бошад. Ва дар ошуро ба Ҳиндустон низ созанд. Баъзе бузургон бар ин байти фақир муаллиф эътироз намуданд, байт:

Аз пайи таъзия чун ҷилвагар аз дур шавад,
Нахли тобути шаҳидон шаҷари Тур шавад.

ки нахлу тобут якест, гуфтам ду чиз аст. Ва лиҳозо Мавлоно Нуруддини Зуҳурӣ **нахли тобут** баста ва дар руқаъоти худ оварда, қабул надоштанд. Дар ин айём шеъри Мулло Шонии Такаллу, ки ба назар омада ва аз рохи устодӣ нависанд ва хува ҳозо, байт:

Куштаи ишқаму он нест, ки дар шаҳр касе
Нахли тобути маро бинаду шеван накунад.

Бидон ки итлоқи лафзи нахл аксар бар дарахти хурмост. Ва баъзе аз шуарои мутааххирин **нахли каду** низ бастаанд; ва ба маънии **нахли мотам** низ танҳо омада. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:



Ба ҷанги ҷилваи ӯ нахли боғ кай ояд,
Агарчи нахли муҳаррам шавад саропо теғ.

Аммо метавон гуфт, ки дар ин ҷо **нахли муҳаррам** аст.

**НАДОДАНИ ДИЛ** — иборатест ба маънии рухсат надодани дил; пас мафъул маҳзуф бошад. Ваҳид гӯяд, байт:

Бигуфтамаш, ки дилам боз ғусса хун кардӣ,
Надод дил, ки бигӯям бад аст, чун кардӣ?

**НАРДБОНЕ ДАР РОҲ АНДОХТАН** — дар арзи роҳ худро ба ҳарфу ҳикоят машғул доштан чандон ки маълум нашавад.

**НАРГИСИ ШАҲЛО** — пеш аз ин маълум буд, ки наргис сиёҳ бошад. Ҳоло чунон зоҳир шуд, ки наргисе бошад моил ба сиёҳӣ. Сайфии Бухорӣ гӯяд, байт:

Гар шӯхи маро наргиси шаҳлост, гунаҳ нест,
Хуб аст, ки ҳамчун дигарон чашмсияҳ нест.

**НАРГИСӢ ЗАДАН** — ба маънии чашмак задан. Салим гӯяд, байт:

Сарв чун соя зи пай омада рафтори туро,
Наргисизан шуда гул гӯшаи дастори туро.

Туғро дар «Соқинома» гӯяд, байт:

Аз он сарв базми чаман воздда,
Ки наргис ба рӯзи касе по зада.

Лекин аз ин байт ба маънии танз ва таън ва киноя маълум мешавад. Туғро гӯяд, байт:

Барои наргисии ӯ зи барги сарсабзе
Намуд аз даҳани ҷавзи безабон қалъа.

Ва низ Хаким Шарафуддин Ҳусайни Шифоӣ дар мазамматӣ мардуми хурдкалла, ки сайид набошанд ва худро ба сиёдат шуҳра созанд, гӯяд байт:

Дар бағал наргисизанон шаҷара
Он вихоли сияҳ ва бесамара.

Низ Боқири Қошӣ гӯяд, байт:

Ба ҳангоми такаллум наргисиҳои туро нозам,
Ки орӣ ҳамчу барги гул забонро аз даҳан берун.

Айзан гӯяд, абьёт:

Шамъ аст, ки саропои забон омадааст,
Аз дасту забони худ ба ҷон омадааст.
Чун шоҳиди шӯх дар миён омадааст,
Чашмакзану наргисизанон омадааст.

Ва яке аз аҳли Эрон, ки ба Ҳиндустон омада ва худро саркардаи ин гурӯҳ дониста ва медонад ва ба маънии навъе бастани дастор гуфта ва дар ин ҷо ҳеҷ муносибат надорад.

**НАРМШОНА** — заъиф ва камқувват ва камқудрат. Ваҳид гӯяд, байт:

Аз домани бутон ба буридан ҷудо нашуд,
Бошад зи токи панҷаи ман нармшонатар.

**НАРМОДАГӢ** — чизе ки бад-он қуфл баста шавад; ва ба ҳиндӣ ҷҳар гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳаст з-аҳли Ҳинд уммеди кушоиш содагӣ,
Қорашон бастан бувад чун қуфл аз нармодагӣ.

**НАЗОКАТ КАРДАН** — изҳори нозукмизоҷии худ кардан аст ба қабули коре ба самоҷат ва ибрами дигарон. Салим гӯяд, байт:

Сад назокат мекунад бар шарбати Қавсар, Салим
Ҷоми май оё ба дасташ деҳ ҳамин чун мехӯрад?

Фақир Орзу гӯяд: дар таркиби мисраъи дуввум як гуна халале ҳаст, чунонки бар мутааммили забондон пӯшида нест ва бар тақдири таслим холӣ аз ғаробат нест. Махфӣ намонад, ки лафзи **назокат**, ки маъхуз аст аз **нозук**, феъли синоъии арабидонони форсизабон аст. Чи **нозук** лафзи форсиюласл аст ва дар арабӣ мутлақан наёмада. Ва ин аз олами **мутарраш (ва таҳармуз)*** аст, ки соҳиби «Мадор-ул-афозил» дар шеъри худ оварда ва таҳрир карда, ки дар «Сурурӣ» омада, аввал маъхуз аз **тарошидан** ва дуввум аз **ҳаромзода**. Ин тасарруфи аҳли арабия агар мебуд, дар забони онҳо низ меомад.

**НАСИМ** — боди нарм; ва **насими**

сабо ба маънии мутлақ боди нарми шарқист. Ва соҳибэъҷоз Рашидӣ гӯяд: боди хуш бувад ва форсиён ба маънии мутлақ бод истеъмол кунанд ва ин ҳар ду ғалат аст, чаро ки аз «Суроҳ» ва «Қомус» ба маънии аввал зоҳир аст ва форсиён ба маънии дуввум аксар истеъмол накунанд. Ва илло бар боди сарсар ҳам итлоқи он дуруст бошад.

**НУСХА** — дар «Суроҳ» ба маънии навиштани китоб оранд; ва низ он пораи коғаз, ки атиббо навишта ба маризон диҳанд; ва ба маънии давоҳое, ки табибон барои маразе муқаррар кардаанд. Назирӣ гӯяд, байт:

Рӯи накӯ муоличаи умри кӯтаҳ аст,
Ин нусха дар «Баёз»-и Масеҳо навиштаем.

**НАСТАЪЛИҚГӮЙ** — ҳарфҳоро сохта гуфтан ва иборатро ба такаллуф адо намудан. Ашраф гӯяд, байт:

Зи настаъликгӯ ёқутлаб, райҳонхате доғам,
Гар ангушти шаҳодат мекашад хат бар ғубори ман.

**НАСАҚБАНД** — вазъкунандаи дастур ва қоида. Туғро гӯяд, байт:

Алиро вакили худо гуфтаанд,
Насақбанди арзу само гуфтаанд.

**НАСАҚ ШУДАН** — муқаррар шудан. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Насақ шуд, то кунанд аз баҳри партав,
Ба қандили кавокиб равған аз нав.

**НИШИНА** — бар вазни нигина; ҷои нишастан, муродифи нишеман. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Саре ба дому қафас нест шоҳбозонро,
Ба дасти шоҳ назар кун, бибин нишинаи мо.

Мадори қофияи ин ғазал бар лафзи қарина ва хазина аст.

**НИШАСТАНИ ХОНА** — ду сурат дорад: аввал он ки баъди сохта шудан ва тамом гаштан баъзе аз хонаҳо як гуна нишасте кунад ва дар замин фурӯ нишинад. Лиҳозо гоҳе дар ин асно дар девор ва сақф рахна ва чок пайдо шавад. Ва дуввум ба маънии уфтодан аст. Ашраф гӯяд, байт:

Аз нишинандагон касе чу намонд,
Оқибат худ нишаст хонаи мо.

**НИШАСТАНИ ТЕҒ** — ба маънии буридан ва даромадан дар захм омада. Роқим гӯяд, байт:

Зинҳор аз тараққии давлат мабош ба амн,
Бархостан зи теғ барои нишастан аст.

**НИСФИ ДИЛ ХУШ** — ин иборат аст, ки дар вақте гӯянд, ки қадре муддаъо шавад ва порае бимонад.[100] Яҳёи Кошӣ гӯяд, байт:

Гурезад аз нигоҳи рӯ ба рӯ нисфи дили мо хуш,
Ки аз бас лутф дар паҳлуи худ ҷо медиҳад моро.

**НАТЪӢ** — тунбони чармӣ, ки устоди куштигирон пӯшанд; ва баъзе гӯянд, ки пӯсте бошад, ки устоди паҳлавонон вақти куштӣ гирифтан рахти худро бар он гузоранд ва ин махсуси устодон бувад. Таҳқиқ он аст, ки шахсе ки саромади куштигирон ва пири онҳо бошад, бо шалворе, ки муддатҳо дар равғани кунҷид хесонида бошанд, болои эзор мепӯшад. Чун гӯянд фулон натъипӯш аст, мурод он бошад, ки дар куштӣ саромад аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Куштии ишқ, ки фанну фараҷаш ихлос аст,
Натъияш ҳаққи дили ошиқи хосулхос аст.

**НАТЪУ ТАШТ** — расме буд муқаррар аз салотини собиқ, ки ҳар гоҳ подшоҳеро сар мебуриданд, ташти заррин мениҳоданд ва натъе бар он фарш карда сар мебуриданд. Осафхони Ҷаъфар гӯяд, байт:

Чунин резанд ҳар гаҳ хуни шоҳон,
Дареғ аз натъу ташти кинахоҳон.

**НАТЪИ ҶАВОҲИРӢ** — чарме бошад, ки ҷавҳари марворид ва ҷавоҳир дар он андохта дар ришта кашанд. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Бар натъи ҷавоҳирист ғалтон,
Гавҳар чун реги дар биёбон.



**НАЗАРИ ҚАСЕ ДАР ПАЙИ ҚАСЕ БУДАН** — нафрини касе дар ҳақи касе будан. Таъсир гӯяд, байт:

Бо мо дили мо накард чизе,
Ё раб, назаре ки дар пайяш буд.

**НАЗАРКАРДА** ва **НАЗАРЁФТАИ ҚАСЕ** — мамнун ва эҳсонманди касе ва аз хок бардоштаи ӯ.

**НАЗАРГОҲИ ГИРЕБОН** — чоки пироҳан бар сина наздики гардан, ки сина аз он намояд. Ашраф гӯяд, байт:

Назаргоҳи гиребонаш зи чоки мард мардона,
Балои сайди дил аз синаи бозе, ки медонӣ.

**НАЗАРӢ** — он чи бад-он назар кунанд ва манзур набувад. Лафзи назар барои бутлон бошад. Ва ин истилоҳи аҳли дафтар аст. Асар гӯяд, байт:

Натавон кард ба паймона тиҳӣ дарьёро,
Ҳаст мизони тарозуи сиришкам назарӣ.[101]

**НАЗАР СИЁҲ КАРДАН** — тамаъ кардан дар чизе; ва зоҳиран дар ин ҷо ба маънии чашм аст. Лиҳозо назар кушодан ба маънии чашм кушодан аст, зеро ки сиёҳ кардани назар, ки нури босира аст, ҳеҷ рабт надорад. Соиб гӯяд, байт:

Назар ба сурмаи мардум сияҳ макун, Соиб,
Ба гирьяҳо натавон дидаро ҷало кардан.

**НАЗАРКАРДА** — манзур ва назарёфта мислуҳу. Туғро гӯяд, байт:

Гуле, к-обрӯбахши ҳар фирқа аст,
Назаркардаи бахьяи хирқа аст.[102]

**НАЪЛ** — олати зӯр кардан, ки куштигирон бар сару дӯш гардонанд; ва дар Ҳиндустон низ ҳамин лафз ривоҷ дорад. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Наъл ҳар гаҳ ба каф он дилбари маҳваш дорад,
Моҳи нав дар ҳавасаш наъл дар оташ дорад.

**НАЪЛУ ДОҒ** — расмест дар вилоят, ки ошиқпешагон ва қаландарон доғ бар аъзо месӯзанд ва сурати наъл ба нохунтарош бар синаву бозу кунанд. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Вар сина наълу доғам, пас лолаву гули ман,
То кай нигаҳ, чарой дар боғ зоғи мардум.

**НАЪЛ БУРИДАН** — низ омада. Соиб гӯяд, байт:

Бурида наъл зи ишқи кӣ бар ҷигар лола?
Ба сунбули кӣ сияҳ карда чашми тар лола?!

Ва ин мутлақ аст. Ва соҳибэъҷоз Рашидӣ, ки қайди ҷигар карда, хатост, чаро ки ин дар хусусият мақом ёфта.

**НАЪЛ** — як кафш ва наълайн тасния; ва форсиёнро лиҳоз бар маънии асл камоянбағӣ набошад. Наълайн ба маънии кафш низ омада, лиҳозо наълайнҳои низ ба сиғаи ҷамъ омада. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

По бар ҳарири хори муғилон ниҳодаем,
Наълайнҳои обила аз по кашидаем.

**НАЪЛИ КУҲНА БА ҲАЛВО ДОДАН** — дар вилоят марсум аст, ки чун наъли куҳна ба бозор барои фурӯхтан баранд, бозориҳо ивази наъли мазкур ҳалво диҳанд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Диҳад фалак маҳи навро чу наъли куҳна ба ҳалво,
Ба оштӣ кунад аз мо агар ишора ҳилолаш.

**НАФС** — маъруф; ва форсиён ба маънии олати таносул низ оранд. Ва дар Ҳиндустон ба ҳамин шуҳрат дорад. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Ҳар шаб аз шавқи он бути намакӣ
Шамъ сӯзад чу нафси оташакӣ.

**НАФАСКУШ** — ба маънии куштаи нафас, чунонки чароғи хомӯш. Ва ин хусусият ба нафас надорад, балки куш ба маънии кушта бисьёр меояд, мисли миннаткуш ба маънии куштаи миннат. Солики Қазвинӣ гӯяд, байт:

Ҷунуни сусти парешонии димоғи маро,
Ба ҳарфи марди нафаскуш бикун чароғи маро.

**НАФАСШУМ** — ба маънии нафси

аммораи бадбахт ва тахрики он ки чуз фасод юмн надошта бошад ва бадюмн бувад. Соиб гӯяд, байт:

Наяфтад хеч кофир бар забони носеҳон, ё раб,
Маро карданд ғофил рафта-рафта ин нафасшумон.

**НУҚЛИ МОТАМ** — нуқли ширине, ки дар мотам барои мардум бифристанд ва дар хешу қабила ва ошно тақсим намоянд. Асар гӯяд, байт:

Ранги ин чо дам зи рӯи нуқли мотам рехтанд,
Халқро ширин шуд аз рӯзи сиёҳам коми чон.

**НАҚЛИ МАКОН** — ба истилоҳи аҳли сафар аз чои худ ба чои дигар нақл намудан аст аз чиҳати мурооти саъду наҳси айём. Ва ба ҳиндӣ пентра гӯянд (ба бои форсӣ ва ёи мачҳул ва нуни ғунна ва фавқонии мавқуф ва рои муҳмалаи мафтӯҳ). Ва баъзе аз авоми Ҳиндустон ба тасҳеҳи лафз, ки дарвоқеъ ғалат аст, кӯшида **потуроб** гӯянд, ба маънии по ба хок олудан ё гузоштан гӯянд. Ва ин маҳзи ғалат аст.

**НУҚРАХИНГ** — аспи бур, ки ранги он монанди нуқраи сафед бошад. Ва лафзи **хинг** (ба хои муъчама) дар форсӣ ба маънии мутлақ сафед аст, чунончи **хингбут** ва **сурхбут**, ки ду бути сафеду сурханд дар Бомиён ва тафсили он дар луғоти қадима гузашт. Салим гӯяд, байт:

Зи бас андеша аз ошӯби мулки Чам нигин дорад,
Ҳамеша нуқрахинги хешро дар зери зин дорад.

Муаллиф гӯяд: зоҳиран устод Муҳаммадқулии Салим аз чиҳати риояти қофияи ғазал мисраъи дуввумро чунин гуфтаанд. Агар ин қисм мегуфт ва қофия мегардонид беҳтар ва муносибтар буд, мисраъ:

Сувори нуқрахинги хеш доим аз ҳамин бошад...

чаро ки **нигинсуворро** гӯянд ва низ лафзи **дар зери зин**, ки муносиби нигин нест аз миён меравад.

**НАҚҚОР** — касе ки гулбарг ва суратҳои дигар бар устухон ва дандони фил ва сари моҳӣ кашад ва кандакорӣ дар мис ва ғайра намояд. Вахид дар таърифи **наққор** гӯяд, ашъор:

Бигӯям зи наққори некӯлиқо,
Ки хӯрд устухони маро чун ҳумо.
Зи хораш, ки гардид дар вай ниҳон,
Маро шохи гул шуд аз-ӯ устухон.
Дилам гашт равшан аз-ӯ яксара,
Ки кард устухони маро панчара.

**НАҚШИ ЧАҲОН** — чоест дар шаҳри Сифоҳон ва майдони он шуҳрат дорад, чунонки аз мардуми он чо ба таҳқиқ расида.

**НАҚШИ КОР НАДОШТАН** — аз уҳдаи кор набаромадан аст. Зуҳурӣ гӯяд, байт:

Нақши ин кор надорад, ки сабукрӯҳон нест,
Гар аз ин моҳ касе нақши кафи по бибарад.

**НАҚШ ЗАДАН** — ба маънии андохтани каъбатайн, то нақши он зоҳир шавад ва ин ҳақиқат аст; ва ба *мачоз* ба маънии матлаб расидан ва дарёфтани давлат. Холис гӯяд, байт:

Ҳар касе дар рӯзи қатлам бӯса зад бар дасти ту,
Аз сари чон ман гузаштам, нақшро ёрон заланд.

Ва ағлаб, ки дар ин чо ба маънии эътибор ба хам расонидан аст, валлоҳу аълам.

**НУҚСОНӢ** — ба маънии нуқсон. Урфӣ гӯяд, байт:

Ба аҳли чилваи ҳусни каломи ман андӯхт,
Қабули шоҳиди назмам камоли нуқсонӣ.

Ва тафсили он дар рисолаи «Сироч» ва «Мунир» ва ғайра навиштаам.

**НУҚРАИ ХОМ** — ба маънии нуқраи холис; ва таҳқиқ он аст, ки **хом** ба маънии холис бисьёр омада, чунонки **анбари хом ва майи хом ва хуни хом**. Таъсир гӯяд, байт:

**Хом аст нуқра ё бадани нозанини ӯ,**
**Дар қолаби ақиқ кунад чон сурини ӯ.**



**НУҚРАЙ** — навъе аз харбуза; ва дар лафзе, ки ҳои мухтафӣ дар охир бошад, ёи нисбат нанвисанд, балки ҳамзаи мулаййина оранд ва сурати аслӣ доранд, мисли рангбаста. Таъсир дар таърифи харбуза гӯяд, байт:

Ранги рухи шикаста саной,
Аз ҳасрати нуқрай, тилой.

**НУҚЛДОН//НАҚЛДОН** — ало ихтилофулқавлайн, зарфе бисьёрхона, ки нуқлҳо дар он кунанд ва хӯранд. Ашраф гӯяд, байт:

Ҳусни рӯяш барнагардид аз нишони обила,
Фазлаи ин нуқлдон кардаст ширин хорро.

**НУҚТА ЧИДАН** — баробар ниҳоданиҳ нуқот барои таълими атфол, чунонки муаллимон кунанд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Нуқта мечинад канори хат устод аввало,
То шавад бо хома дасти тифли навхат ошно.

**НУҚЛИ БОДОМӢ** — бодоме ки ба шакар гиранд; бар ин қиёс **нуқли пистаӣ**. Ва ин хар дуро **нуқли мардангӣ** низ гӯянд, чунончи аз аҳли забон ба таҳқиқ пайваста. Таъсир гӯяд, байт:

Шаб ки аз хуни дилам майли майошомӣ кунад,
Чашми ӯ аз хоби ширин нуқли бодомӣ кунад.

**НАКБАТИ ҚАЛОФА КАРДАН** — ба камоли ифлос гузаронидан аст. Ва ин аз баъзе марвист.

**НАМАКИ ШИРИН** — яке аз намаки конии ғайри амалӣ, чунонки яке аз аҳли забон гуфта, мисраъ:

Ин намак азбаски ширин аст аз ҳалво хуш аст...

Лиҳозо таомеро, ки намак андак мебошад ва шӯршӯр набувад ширинамак гӯянд, чунончи аз муҳовара ба таҳқиқ пайваста.

**НАМАКБАНД** — захме ки дар он намак андохта банд кунанд. Солики Яздӣ гӯяд, байт:

Ҳар шаб зи сӯзи гирьяи ахтаршумори хеш
Захми гулӯи субҳ намакбанд кардаем.

**НАМАКГИР** — касе ки ба сазои кӯрнамакӣ гирифтор шавад. Таъсир гӯяд, байт:

**Чашмат шӯр аст дар сухан шӯркунӣ,**
**Ё раб, кӣ туро гуфт намакгир шавӣ?!**

Ва низ ба маънии касе ки намакӣ таом бичашад. Зулолӣ гӯяд, мисраъ:

Намакгири хамири ҳар сиришт аст...

**НАМ** — ба маънии тарӣ ва намнокӣ низ омада. Мухсини Таъсир гӯяд, байт:

Нест мижгони туро дар дили хунгашта қарор,
Бигзарад об ба суръат зи замине, ки нам аст.

**НАМГИР** — соябони чоргӯшае, ки дар чоҳои кушода барои ҳифзи ҳаво барпо кунанд. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Намгири давлаташ ба танобе, ки бастаанд,
Чун соябони ҳифзи худо устувор бод!

**НАВҚАДАМ** — тифли нав ба рафтор омада. Таҳмосбқулибеги Ваҳмӣ гӯяд, байт:

Ба тавфи кӯи ишқ аз нотавонӣ чун зи по уфтам
Чу тифли навқадам бархезаму дигар ба чо уфтам

**НАВБОВА** — ба маънии наврас аст, лекин аксар итлоқи он бар самар аст; ва гоҳе ба маънии тоза мутлақ омадааст. Абдурраззоқи Файёз гӯяд, байт:

Мо гулбуни навбоваи ишқему набошад
Чуз нолаи булбул гули рӯи сабади мо

**НАВБАР ҚАРДАН** ва **НАВБОВА ҚАРДАН** — пайдо намудан ва ҳосил кардани чизе. Аввал шуҳрат дорад ва дуввум Муҳаммадқулии Майлӣ гӯяд, байт:

Боз мижгони тарам навбоваи хуноб кард
Боз чашми хунфишонам хайрбоди хоб кард

**НАВ БА ПО ОМАДА** — тифле ки тоза ба рафтан дарояд; онро **нав ба рафтор омада** ва **навқадам** низ гӯянд. Тоҳири Ваҳид гӯяд байт:

Чаҳон сар ба сар гашт барҳамзада,
Аз ин кӯдаки нав ба по омада.

Ва Таҳмосбқулибеги Ваҳмӣ гӯяд, байт:

Ба тавфи кӯи ишқ аз нотавонӣ чун ба по уфтам,
Чу тифли навқадам бархезаму дигар ба ҷо уфтам.

**НАВКИСА** — нав ба давлат расида. Қалим гӯяд, байт:

Ранги хаҷлат аз рухи гул то қиёмат зоҳир аст,
Ғунчаи навкиса гарчанде гиреҳ бар зар занад.

Ва низ Таъсир гӯяд, байт:

Бо теғи абруви ту зи каҷрафтагӣ ҳилол
Зад лофи ҳамсарӣ, фалакаш дод гӯшмол.

**НАВҲАИ САНАВБАР** — овозе ки аз баргҳои санавбар бархезад; ҳарчанд ҳар дарахт ҳамин ҳолат дорад, лекин санавбар бисьёр овоз дорад. Салим гӯяд, байт:

Мерасад фасли хазону ғами худ нест маро,
Навҳа бар аҳли чаман ҳамчу санавбар дорам.

**НАВШИКОР** — шахсе ки тоза сайёдӣ ихтиёр карда бошад. Яке аз шуаро гӯяд, байт:

Хуни моро навшикорон бемуҳобо рехтанд,
Ҳамчу барги лола дар домони саҳро рехтанд.

Ва бар ин қиёс навсафар ва **навбаҳор**, ки аввал ба маънии шахсест, ки пеш аз ин сафар накарда бошад; ва дуввум ба маънии касе ки навмашк бувад.

**НАВОХОНӢ** — ҳарфе ки аз роҳи киноя гӯянд. Ашраф гӯяд, байт:

Ба аҳли савмаъа зоҳид кунад навохонӣ,
Дароз баста чу танбӯр хуш хари худро.

**НАВО** — ба маънии киноя; муродифи **навохонӣ**. Ва санади он дар **таг-таги по** гузашт.[103] Ва низ мақомест аз мусиқӣ ва ин аз муҳовара ба таҳқиқ пайваста. Ва дигар маонии он дар луғоти қадима гузашт.

**НАВРАС** — чизи тоза пайдошуда, наврасида, мисли самари наврас; **ва гоҳе** ба маънии чизҳои тоза **руста** низ ояд. Воҳид гӯяд, байт:

Зулфи наврас аз буногӯшат намеояд фурӯд,
Худ бидеҳ инсоф, аз сайри рухат чун бигзарад?

Айзан гӯяд, байт:

Макун дур аз даҳони худ сари он зулфи наврасро,
Макун, к-аз тифлбозӣ гӯши худдорӣ намеояд.

Ва бар ин тақдир **наврус** (ба замми рои муҳмала) бошад, лекин масмӯъа нест ва қиёс танҳо саҳеҳ наметавонад шуд. Ва метавонад, ки ба маънии хушоянда бувад аз рӯи маҷоз. Пас бар ин тақдир ба фатҳи рои муҳмала (яъне **наврас**)* дуруст мешавад. Ва низ «Наврас» номи рисолаест аз мусаннафоти устод Нуруддини Зуҳурӣ. Ва сабаби тасмияаш он аст, ки Иброҳим Одилшоҳи Беҷопурӣ, ки мамдуҳи устоди мазкур аст, талаффузи **наврас** бисьёр хуш дошт. Ҳатто ки номи шаҳри бинокардаи худро Наврас карда. Балки ашъори худро, ки ба забонӣ дакханӣ мегуфт, низ **наврас** меномид. Ва ин лафзи муштарак аст ба форсӣ ва ҳиндӣ, чунонки гузашт. Ва дар форсӣ ба маънии наврасида ва дар ҳиндӣ нуҳ ҳолат аст, ки бинои ашъори ҳиндӣ бар он аст ва дар Ҳиндустон шуҳрат дорад.

**НУРӢ** — ҷонварест зоҳиран тӯтӣ бошад. Таъсир гӯяд, байт:

Нокарда фалак бодаи ваҳдат ба аёғам,
Чун шуъла ба як бол парад нури боғам.

Ва низ тахаллуси шоире, ки дар аҳди шоҳ Аббоси мозӣ буд. Ва ӯ девоне мухтасар дорад, бисьёр хушшеър аст, чунонки гуфта, байт:

Чунон барҳам задӣ ҳангомаи рӯзи қиёматро,
Ки аксар номаи аъмоли мардум аз миён гум шуд.

**НУР** — сафҳаи сапедӣ ва низ найи хурд, ки бозигарон ва шубонон навозанд. Рукнои Масеҳ гӯяд, байт:

Бо нола барорам сави зулфат зи ниқоб,
Чун мор, ки бонги най буруна ш орад.

**НАВЧА** — ҷавони навхоста. Туғро гӯяд, байт:



Навча гар Ҷисмир меояд ба гулзори биҳишт,
Аз назокат ҷой ҳар ду дидаи абҳар кунад.

Ва **Ҷисмир** (ба каср ва зам ва сукуни сини муҳмала ва мим ба ёи расида ва рои муҳмала) *мубаддал* ва *мухаффафи* **Ҷислмир аст.** Ва ин номи шаҳрест мобайни мулки Тҳатҳа, ки дорулмулки Синд аст ва Морвор ки аз Ҳинд **аст.** Ва ин қисм табдил ва тахфиф аз тасарруфоти муғулия аст, **чунончи Сиравиҷ**-ро ки (ба касри сини муҳмала ва фатҳи рои муҳмала ва вови сокин ва нуни ғунна ва ҷими тозӣ) номи шаҳрест, ки дар Ҳинд, муғулон ба замми сини муҳмала ва фатҳи рои сокин ва нуни ғунна (яъне Суравиҷ)* хонанд, гӯё тафрис аст. Ва аз ин олам аст лафзи **осир** (ба мад) ба вазни **таъсир,** ки номи қалъа аст аз Хондес, ки онро **асир** ба вазни **фаъил** оранд. Чунончи устод Назирӣ дар зайли қавофии **фақир** ва **тақсир** дар қасидае, ки барои истихлоси Ғанӣ-тахаллус шоире, дар мадҳи Акбар подшоҳ гуфта. Ва санади дигар лафзи **навча** дар лафзи **лутӣ** гузашт.

**НАВИШТА** — ба маънии мутлақ марқума; ва ба маънии китоб ва нома хусусан. Туғро гӯяд, байт:

Хоҳиш нигар, ки ҷониби он нодамидахат,
Ҳаргиз нарафта мурғ магар бе навиштае.

**НАҲРИ МАҶНУН** — наҳрест мобайни Ардабил ва Мавсил.

**НАҲРИ АЛМОС** — низ номи наҳрест; ва ин ду аз кутуби таворих, мисли «Матлаъ-ус-саъдайн» ва «Зафарнома» ба субут расида. Ва зоҳиран Алмос ва Маҷнун номи он шаҳрҳои мазбур аст овардаанд.

**НА** — ба ҳои мухтафӣ ҳарфи нафй аст. Бобо Фиғонӣ ба ҳои малфуз низ оварда, чунонки гӯяд, қитъа:

Зиҳӣ шамъи фалак дар хиргаҳ аз ту,
Ҳама соҳирзабонон дар чаҳ аз ту.
Забон баст аз суоли бӯса ошиқ,
Ки ҳаргиз нашнавад ҳарфе на аз ту.

Лекин метавон гуфт, ки ҳои мухтафиро дар ҳои зайл ба қавофии **малфуз оварда инро ҷоиз дошта. Чунончи** Мир Атоуллоҳ дар «Рисолаи қофия» навишта, **ки аз ҷумлаи** уюби ғайри мулаққабаи форсӣ ихтилофи равист дар зуҳури хафо ба хасби талаффуз, **чунонки** дар ин қитъа Мавлоно Файёзӣ **гӯяд, қитъа:**

Нақши баёни маънӣ пайдост аз баёнам,
Тир аст ман нигаҳ кун бут дар миёни ӯ даҳ (?)
Дар дудаи қалам монд, чун шамъ зинда монам,
Бингар, ки нест шамъе зинда миёни дуда.

Боз мегӯяд, ки **ҳо** дар байти аввал ҳои малфуз аст ва дар дуввум мухтафӣ, бо он ки қофия нест. Фақир Орзу гӯяд, ки ҳои лафзи **даҳ** муталаффиз ва мухтафӣ ҳар ду омада, чунонки дар кутуби дигар навиштаам. Ва қофияи маъмул пеши қудамо макрӯҳ нест, чунонки устод Қамоли Исмоил дар қасидае, ки қофияи баҳор аст ва **бекор аст** қофия омехта, **корд аст** ба маънии кашидакорд оварда. Ба ҳар ҳол гумон инчунин аст, ки ҳои мухтафиро бо хои малфуз нашояд қофия кард ва равӣ аз он надорад, балки он нишони фатҳи ҳарфест, ки ба зери он нависанд, мисли ойина ва сурма. Лиҳозо дар ҳолати изофат ва тавсиф ба ҳамзаи мулайина мубаддал шавад. Ва ин далолати саҳеҳ дорад, ҳарчанд ки нишони фатҳ аст ва бо **ё-ст,** ба ҳамзае, ки алифро ҳарчанд уламо мутаҳаррик нагуфтаанд, мисоли ҳои мухтафӣ, ки дар **даҳ (деҳ)** аст, ин байт аст, байт:

Ба силки боз даҳ ҷқде гирон ду **лӯълӯъро**
Ҳулист абри матиру батул дарьёбор.

Фақир Орзу ин қисм бисьёр дида. Чи дар каломи мутақаддимин ва чи дар каломи мутааххирин. Ва дар тактеъ ҷое, ки ҳои мухтафӣ маҳсуб шавад, ба ҳамза бояд хонд, чунонки дар ҳолати изофат ҳар ки чунин аст, дар ин сурат мусағғари мадхул бошад, фа ифхам вашкур лианнака ло таҷиду ҳозо фӣ китобин охар.

**НИМЗАБОН** — ба маънии камгӯё. Боқири Кошӣ гӯяд, байт:

Гарчи рӯи сухан имрӯз саросар бо мост,
Мо зи камҳавсалагӣ нимзабонем ҳамон.

**НАЙ** ва **НАЙЧА** — маъруф; ва низ найи хурд, ки бозигарон ва шубонон навозанд. Рукнои Масех гӯяд, байт:

Бо нола барорам сари зулфат зи ниқоб,
Чун мор, ки бонги най бурунаш орад.

Ва низ чизе, ки гулоб бад-он кашанд. Таъсир гӯяд, байт:

Гирьён зи қоматат бути шириншамоилам,
Бошад кашида аз найи шаккар гулоби мо.

Ва дуввум Вахид гӯяд, байт:

Чун найча ба гулобкашӣ гашт ашкбор,
Оҳам ба лаб зи гирья, ки дар ҳалқи ман гирифт.

**НИМРАС** — шароб ва самаре, ки хуб нарасида бошад; ва низ болу пари навбаромада, ки парвоз хуб аз он наёяд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ба хуни хеш занам ғӯта гар кунам парвоз,
Чу тоире, ки пару боли нимрас дорад.

**НИМА** — яке аз авзорҳои меъморон ва банноён ва зоҳиран газ аст. Шоир дар таърифи меъмор гӯяд, байт:

Талаб кард чун нима он бевафо,
Шуда хуш аз он нимаи дил маро.[104]

Ва дар Ҳиндустон чомаи кӯтоҳ аст, ки зери қабо ва чомаи дигаре пӯшанд. Ва он қариб аст ба қабое, ки дар Эрон ривоҷ дорад.

**НИЛУФАР** — гули машҳур ва он ду навъ аст: шамсӣ ва қамарӣ. Аввал бисёр машҳур аст ва дуввум гулест, ки дар об рӯяд ва ба шаб бишгуфад. Ва ба ҳиндӣ онро камуднӣ ва багула гӯянд. Нилуфари аҳли тиб иборат аз ҳамин аст. Ва низ гулеро гӯянд, ки биёраи он бар дарахти дигар печад ва ба гуле дорад кабуд. Қосими Гунободӣ дар «Шоҳномаи Исмоили Сафавӣ» гӯяд, байт:

Сипар муҳкам ба дӯши некбахтон,
Чу нилуфар, ки печад бар дарахтон.

Ва ин зоҳиран ҳамон гулест, ки ба ҳиндӣ онро канвал гӯянд, валлоҳу аълам.

**НИМБАР** — бар вазни симбар; фаннест аз куштӣ. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Талху тунд аст зи чашмат назаре мехоҳад,
Осмон аз нигаҳат нимбаре мехоҳад.

**НАЙ БА НОХУН КАРДАН** — навъе аз таъзиб ва шиканҷа. Таъсир гӯяд, байт:

Шабе нашуд мижаи хунчакони ман, Таъсир
Ки най ба нохуни садсихи найкабоб накард.

**НАЙЗАИ ХАТТӢ** — ало ихтилофулқавлайн навъе аз найза, ки бисьёр рост бошад монанди хутут. Таъсир гӯяд, байт:

Физояд аз заъифон зӯри бозу подшоҳонро,
Сафи мӯр аст бар каф найзаи хаттӣ Сулаймонро.

**НИМБОЗ** — ғунчаи шугуфта. Таъсир гӯяд, байт:

Чӣ бинӣ чомаи муъҷизтирозӣ,
Баҳорӣ настаранро нимбозе.

**НИМ** — бар вазни сим; дарахтест дар Ҳинд маъруф, чун хушсоя аст, аксар дар хонаҳо коранд. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Афганда тарҳи хуррамӣ аз сояҳои ним,
Домони даст сохта навфарши нимдор.

Ва ин лафзи ҳиндист, бинобар он ки алам аст, дар шеъри форсӣ омада.

**НАЙИ АРАҚГИРӢ** — нае, ки гулоб ва дигар арақҳо бад-он кашанд. Ваҳид гӯяд, байт:

Чу найҳои арақгирӣ аз ин дуд
Нафас бошад ба комам гирьяолуд.

**НАЙПЕЧ** — найи қалён, ки печдор бошад ва аксар дар суворихо ба кор ояд. Таъсир гӯяд, байт:

Дорад найпеч сахт бетоб маро,
К-аз зулфи ту машқи печутобе дорад.

**НАЙБАСТ** — муҳавватае, ки аз най банданд; аз оламн хорбаст. Камоли Хуҷандӣ гӯяд, байт:

Гирди ту саф зада хубони камарбаста чу най,
Гӯӣ аз ҳар тарафе гирди шакар найбастаст.



## БОБУЛВОВ

**ВОБӮСИДАН** — рӯгардон шудан ва бедимоғ гаштан. Ашраф гӯяд, байт:

Аз бӯсаам дил шод кун, з-анчоми хуснат ёд кун,
К-аз бӯсагоҳат руста хат, дар ишқ вобӯсида ман.

**ВОМОНДАН** — ба маънии аз касе музояқа кардан ва дареғ донистани чизе. Фиғонӣ гӯяд, байт:

Ба бӯе во мамон аз мо, чу дар кӯяш расӣ, эй бод,
Ки моро бо ту ҳам дар анчуман як рӯз рое буд.

**ВОЛО** — маъруф; ва низ порчаи борики абрешумӣ ба маънии шуққаи алам ва байрақ. Қосими Гунободӣ дар «Шоҳномаи шоҳ Исмоил» гӯяд, байт:

Зи волои гулгуни шо баҳраманд,
Шафақ аз замин найзадоре баланд.

Айзан гӯяд, байт:

Зи волосинон рашки гулзорҳо,
Баровард гулҳо сар аз хорҳо.

**ВОСӮХТАН** — эъроз ва рӯ гардонидан; муродифи вобӯсидан. Таъсир гӯяд, байт:

Зуд восӯзад ишқи оташин рухсори гул,
Булбул аз ин гуна нози боғбон хоҳад кашид.

**ВОДОД** — ба маънии баргаштан. Мири Лоҳиҷӣ гӯяд, байт:

Зоҳид ар манъат кунад дар ошиқӣ,
Гӯ тариқи ошиқӣ водод нест.

**ВОДИД** — ба ду маънӣ мустаъмал шавад: яке дар он маҳал, ки шахсеро шахсе барои дидан ояд ва ин шахс ба дидани он шахс биравад. Чунонки дар айёми ид, ки ба ҳам дидани хамдигар раванд. Ва низ амали мазкурро дидуводид гӯянд. Дуввум ба маънии бедорӣ, ки баръакси дид аст, аз олами муҳаббат мустаъмал аст.

**ВОСӮХТАН** — ки ба маънии эъроз ва безорӣ оранд, агарчи сӯхтан ба маънии дӯстдорӣ нест, лекин ба маънии гармии муҳаббат дар асл ҳаст, назар бар он карда восӯхтан мустаъмал шуда. Чи дидани он агарчи ба маънии майли табиат нест, лекин дидан дар сурати майли табиат мебошад назар бар он кардаанд.

**ВОДИД** — ба маънии безорӣ ва эъроз омада; лиҳозо Мирзо Соиб ҳар ду маъниро ба тариқи иҳом гуфта, абьёт:

Ба ибрат бин ҷаҳонро, то кунад қатъи назар аз ту,
Ки диданҳои расмиро зи пай водид мебошад.
Кушудам бар саре бар рӯи дуньё чашм аз ин ғофил,
Ки диданҳои расмӣ дар ақиб водидане дорад.

**ВОМ БАРОВАРДАН** — қарз кардан. Назирӣ гӯяд, байт:

З-ин гуна ки новакнигаҳонам ба каминанд,
Сад болу парам кам бувад аз вом барорам.

**ВОРАФТА** — музмаҳил ва гудохта ва азхудрафта. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Гулаи қайди ту аз тангии худ... некӯст,
Гулакӯби ҳама кас гуллаи мардонаи ӯст.

Ва низ Саъиди Ашраф гӯяд, мисраъ:

Ҳамчу ман волаву ворафта фаровон дорад...

**ВОРАНГӢ** — ранги аввали ҳар чиз ранг аст; ва чун дар ҷома ё чизи дигар сироят кунад, ворангӣ хонанд. Таъсир гӯяд, байт:

Сафои субҳидам ойинавораш,
Шафақ ворангии гулгун изораш.

**ВОКАШИДАН** — касеро бо чизе ба зӯр ё ба ҳила бар сари чизе

овардан, чунонки аз ӯ сахтӣ вокашидам. Яхьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Чун гули субҳаш масал дар ҳарзахандӣ нестам,
Чарх хунҳо то хӯрад, якчанд аз ман вокашид.

**ВОГИР** — ба вазни **чогир**; баъзе гӯянд яке **гир** аст ва дуввум **вогир**. Аввал мутлақ шино кардан аст, дуввум баъд аз фароги варзиш ёздаҳ ё бистуяк назри ҳазрати Шоҳи Мардон алайҳиттаҳийёт. Ва ин расми куштигирони вилоят аст. Аммо аз ин байти Мир Начот маълум мешавад, ки **гиру вогир** ҳар ду фан бошад **аз** куштӣ, ё таври гирифтани паҳлавонони ҳариф бувад ҳамдигарро ва ҳува ҳозо, байт:

Вақти вогири ту шояд ба фусуну найранг,
Кӯҳ бошад ба ҷаҳон санги дигар бар сари ман.

Ва охир аз шахсе маълум шуд, ки **вогир** навъе аз варзиш аст, ки як-як даст бар девор зананд ва бардоранд.

**ВОГӮ** — бозгуфтан ҳарфи шунидаро, зеро ки ҳарферо ки шунида мардум бо ҳам гӯянд, ба ҳиндӣ онро **чарча** гӯянд (ба ҳар ду чими форсӣ) ва **вогуна** низ гӯянд. Ва ба маънии боздодани ҷавоб аз гунбад ва ҳаммом низ омада. Зулолӣ гӯяд, байт:

Дар ин гулхан бароя̄д аз дару бом,
Садои кӯдаки вогӯи ҳаммом.

**ВОКАРДАН АЗ ЧИЗЕ** — фориғ намудан чизеро аз чизе. Саъидои Яздӣ гӯяд, байт:

Дил ғайри ту бар ҳар чи назар дошт, раҳо кард,
Чун ғунча ҳавои ту маро аз ҳама вокард.

Ва зоҳиран **аз сар вокардан** муродифи ин аст. Ва зоҳиран дар асл ба маънии ҷудо кардан аст, ки ба маънии мазкур низ омада. Шуҳрат гӯяд, байт:

Сайри даври чарх фарзанд аз падар вомекунад,
Обгардиш тифли ашк аз чашми тар вомекунад.

**ВОШУДАН** — ба такаллуф шудан. Яхьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Бе зиёфат ба халқ во нашавад,
Ош нохӯрда ошно нашавад.

**ВОЯ** — дар мутааххирин ба маънии муътоди ҳаррӯза, мисли хӯрок, кӯкнор ва афьюн мустаъмал аст. Ваҳид гӯяд, байт:

Гар ком Ваҳид аз ту талаб кард ба ранҷе,
Ҷуз сӯхтани хеш дигар воя надорад.

**ВАҶАБ КАРДАН** — паймудан ба ваҷаб, ки ба форсӣ бидист хонанд; ва аҳли Ҳинд ба ғалат балашт (ба лом ва шини муъҷама) мегӯянд. Салим гӯяд, байт:

Аз ҷунун ин замонаро ҳар рӯз
Мекунам ҳамчу офтоб ваҷаб.

**ВУҶУД** — лафзи арабист, ба маънии машҳур; ва дар форсӣ ҳастиро гӯянд. Дар ин сурат **вуҷуди ҳастӣ** (ба изофат) саҳеҳ набошад, лекин Тоҳири Ваҳид оварда, байт:

Ҳаст дар чашму рухи ҷонон намуд ҳастем,
Акси ойина аст, пиндорӣ вуҷуд ҳастем.

Ва фақир Орзу дар ин маънӣ ҳайрат дорад.

**ВУҶУД НАГУЗОШТАН** — беэътибор донистан ва бебуд ангоштан; ва аксар ҳамин истеъмол аст. Ва гоҳе ба изофат оранд, чунонки гӯянд: *фулон шахсро вуҷуди фулон чиз намегузорад*, яъне баробари ӯ ҳам намедонад. Салим гӯяд, байт:

Хандаи мавҷам дар ин дарьё куҷо тар мекунад,
Ман ки дарьёро вуҷуди шабнаме нагзоштам.

**ВОМОНДА** — маъруф; ва ба маънии закар, ки олати мардист; ва низ Саҳобӣ дар маснавии худ гуфта, абьёт:

Буд девона барҳана дар роҳ,
Як-ду занро бар он фитод нигоҳ,
Ҳар яке хандаеву бозӣ дошт,
Гарчи вомондаи дарозе дошт,
Менагунҷид ҳолати зикраш,
Бал надиданд ҳолати закараш.

**ВУХҶОН** — калимаест, ки **занҳои** вилоят дар вақти нозу ҷимоъ гӯянд, чунонки лафзи уҳро забони ҳиндӣ. Ва ин лафз дар шеъри Фавқӣ беш аз ҳад аст.



**ВОҶИБӢ** — ротибаи ҳаррӯза ё ҳармоҳа, ки ба касе диҳанд. Соиб гӯяд, байт:

Мерасад воҷибии мо зи ниҳонхонаи ғайб,
То чи шармандагӣ аз олами имкон дорем.

Ва **воҷиб** ба ҳазфи таҳтонӣ мислуҳу. Амир Хусрав гӯяд, байт:

Хусрав агар ғамат хӯрад, нола бас аст, хидматаш
Воҷиби ҷовушон диҳанд аз пайи ҳоюҳуйро.

**ВАРЗИШХОНА** — ҷое ки машқ куштигирон дар он кунанд. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Ноз дар наргиси он ҷӯши нигаҳ мастона
Мекунад варзиши бедод ба варзишхона.

**ВАРАҚ-ВАРАҚ ГАШТАН** — хондани тамоми китоб. Амонӣ гӯяд, байт:

Китобхонаи олам варақ-варақ гаштам,
Хати ту дидаму гуфтам, ки муддаъо ин ҷост.

**ВАРАҚ ГАШТАН** ва **ВАРАҚ БАРГАШТАН** — дигаргун гаштани ҳол. Салим гӯяд, байт:

Ҷунин ки маҳви тамошо ба сурате чун тифл,
Ба раҳмат аст ба ҷониб варақ чу баргардад.

Соиб гӯяд, байт:

Варақи ҳусн муҳол аст нагардад, Соиб,
Ҳеч матбӯъ надидем, ки тобеъ нашавад.

**ВАРАҚИ ЗЕРИ НИГИН** — ҳамон қувват, яъне чизе ки аз нуқра ва ғайра сохта зери нигини лаъл ва ҷуз он гузоранд. Разии Дониш гӯяд, байт:

Шеър нек аст дар ин ҷузви замон, нусхаи хеш
Аз назар чун варақи зери нигин пинҳон дор.

**ВАЗН БАР ХЕШ ГУЗОШТАН** — дар назари худ бузург будан. Ваҳид гӯяд, байт:

Вазн агар бар хеш нагзорӣ ба матлаб мерасӣ,
Мешавад боди мурод аз киштият бе лангаре.

**ВАССОЛӢ** — пайванд кардан китоби куҳнаро ё аз кор рафта; ва ин қисм корро дар ҷома пинадӯзӣ гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Чанд дар мулки адам таъмирро волӣ кунам,
Ин куҳан маҷмӯъаро то чанд вассолӣ кунам?!

**ВУЗӮ ГИРИФТАН** — ба маънии вузӯ кардан. Фавҷии Нишопурӣ гӯяд, байт:

Дилҳои покро зи азал файз додаанд,
Гавҳар ба оби софии тинат вузӯ гирифт.

**ВАЗЪИ БЕШЕРОЗА** — ҳоли номунтазам, ки бар як ватира набошад. Таъсир гӯяд, байт:

Вазъи ӯ, Таъсир, бешероза чун дафтар бувад,
Қисмати онро, ки аз сарриштаи дафтар кунанд.

**ВАҚТИ ГУРГУ МЕШ** — аввали субҳ, ки ҳанӯз сиёҳӣ дар осмон бошад, ки ба арабӣ саҳар хонанд. Воиз гӯяд, байт:

Мӯй чун гардид гандумҷав дигар ҳушёр шав,
Вақти гургу меши субҳи марг шуд, бедор шав!

Дар арабӣ онро зеъбуссирҳон низ гӯянд.

**ВАҚТУ СОАТ** — чизест ки авқоту соъоти лайлу наҳор аз он маълум шавад; ва дар Ҳиндустон онро гҳарияли фарангӣ гӯянд. Таъсир гӯяд, байт:

Чу вақту соат он соат димоғам кук мегардад,
Ки мегирам ҳисоби дафтари лайлу наҳори худ.

**ВАҚФИ АВЛОД** ва **ВАҚФИ АВЛОДӢ** — ва ин истилоҳи фуқаҳост; ва он чизест, ки бар авлоди худ вақф созанд ва мутаваллии он баргардонанд ва дигареро дар он мадхал набошад. Малик Ҳамза гӯяд, рубоъӣ:

Одам зи адам рӯ чу ба ин водӣ кард,
Пиндошт, ки ғам кам аст, пур шодӣ кард.
Аз ғамкадаи ҷаҳон чу берун мерафт,
Ғамро саримоя вақфи авлодӣ кард.

Ва низ Қалим гӯяд, байт:

Ғами биҳишт махӯр, ҳаққи мост хулди барин,
Ки монда аз падар ин бор вақфи авлод аст.

## БОБУЛҲО

**ҲАДҲАДА РАФТАН** — тарсонидан ва таҳдид кардан; ва ҳадҳада ҳарфи арабист, ба маънии тарсонидан. Аз аҳли забон ба таҳқиқ расида.

**ҲАР КИ** — ин калима ба маънии ҳар ки воҳид ва ҳар шахс ки дар ҳар ду кофи баёния бошад, меояд ва сувари куллияи шартия аст. Дар завилукул ба маънии ҳама кас баромада ва ин бисьёр нодир аст. Таъсир гӯяд, байт:

Бар камоли ҳар ки шоҳид бениёзиҳои ӯст,
Равнақи гулшан зи нози боғбон маълум шуд.

**ҲАЗОРПЕША** — пиёлаи калон, ки ба кор(и) бисьёр ояд. Салим гӯяд, байт:

Гаҳе гул асту гаҳе офтобу гоҳе моҳ,
Ҳазорпеша бувад ҷоми май ба маҷлиси шоҳ.

**ҲАЗОРЗАРРА** — дар «Эъҷози Рашидӣ»-ст, ки номи ҷоест дар Тафти Язд. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Аз касрати булбулони ғарра,
Ҳар зарраи ӯ Ҳазорзарра.[105]

Лекин аз ин байт ба маънии ҷое, ки дар Тафти Язд бувад ҳаргиз намешавад. Оре ба маънии зарраи ғайри маълум мустафод мегардад.

**ҲАЗОРДОНА** — ба маънии тасбеҳ аз он мустафод мегардад. Ва ҳазордона ба маънии тасбеҳи ҳазордона; ва аксар бо лафзи тасбеҳ ва субҳа мураккаб шавад ва гоҳе бидуни он низ омада. Таъсир гӯяд, байт:

Дар чашми аҳли биниш кам нест шӯри ошиқ,
Як дона ашки булбул бошад ҳазордона.

Ҳоказо қила, лекин маънии тасбеҳ аз он мустафод намешавад.

**ҲАЗОРҶАРИБ** — маконест васеъ дар Сифоҳон мутаназзеҳ ва сард ва хуррам; ва низ ҷое дигар дар Эрон,[106] ки содоти ҳазорҷарибӣ мансубанд бад-он. Саъиди Ашраф гӯяд, байт:

Он рӯҳбахш чашмаи ҳайвони Зиндарӯд,
В-он дилкушо Ҳазорҷарибе Ирамбаҳор.

**ҲАЗОР ҲАМЧУ ФУЛОН ФУЛОНИРО ПИҲ ДАР ШИКАМ АСТ** — яъне шахси дуввум ҳазор мартаба беҳ аз аввал аст ва аввал дар зимни дуввум аст. Ашраф гӯяд, байт:

Қади нигори ману шамъ кай чу ҳам бошад,
Ҳазор ҳамчу дилаш пиҳ дар шикам бошад.

**ҲАЧЧУМАЧ** — казо фӣ мутлақан овоз аз ин байт мустафод мешавад, байт:

Шунидам аз дари ишратсаро, ки хушкук аст,
Навои ҳаччумачи бӯсаи ғазалхонӣ.

Ва баъзе овози бӯса гуфтаанд. Дар ин сурат лафзи бӯса дар байт мустадрик мешавад.

**ҲАСТӢ** — ба маънии вуҷуд; баъзе ба маънии худ ва ман овардаанд. Ваҳид гӯяд, байт:

Ҳаст аз шамъи рухи ҷонон намуди ҳастиям,
Акси ойинаст, пиндорӣ, вуҷуди ҳастиям.

Лекин муаллифро дар сиҳҳати ин таркиб таммул аст.

**ҲАМ** — ба маънии низ омада; ва гоҳе бо лафзи низ ҷамъ шавад, чунончи дар ғазали Хоҷа Ҳофизи Шерозӣ қуддис сирруҳ, ки низ ҳам радиф воқеъ шуда ва гоҳе зоида низ омада. Шоире гӯяд, байт:

Девор дар миёна чу барги гули дурӯст,
Ҳамсояи ҳаманд хазону баҳор ҳам.



Дар ин сурат лафзи низ ҳам зоид бошад ё баръакс.

**ҲАФТҶӮШ** — рӯйин, ки аз ҷамеъи филиззот ба ҳам омехта созанд. Ашраф гӯяд, байт:

Чор ойина чаҳор аркон ба тан,
Ё шаши пур ҳафтҷӯш гардунчаканд.

**ҲАМЧУ** — ҳарфест барои ташбеҳи муфрад; ва гоҳе дар ташбеҳи мураккаб низ мустаъмал шавад, чунонки дар баъзе расоил марқум сохтаам. Ва ба маънии ҳамчунин низ омада. Салим гӯяд, байт:

Лаззати дашноми ӯ дил мебарад аз каф, Салим
Ҳамчу ширинӣ надидам, к-ӯ ба талхӣ дил барад.

**ҲАМДОМОН** — ду кас ки ду хоҳар ба никоҳ дошта бошанд, пас ҳар ду ҳамдомон бошанд. Чунончи Тоҳири Насрободӣ дар аҳволи Ҳасанбеги Рафеъ дар тазкираи худ оварда, ки ӯ ҳамдомони олиҷоҳ Абдулазизхон шуд. Чун Ҳиндустон рафт Абдулазизхон ба Шоҳиҷаҳон навишта, ҳамшираи ҷалилаи худро талаб дошта. Ва дар баъзе аз нусах ба ҷои домон, домод (ба дол) дида шуда.

**ҲАМГИР** — найранг гирифтан. Муҳсини Таъсир гӯяд, байт:

Чашмат зи хатти сабзи ту ҳамгир мешавад,
Фармонравои хиттаи Кашмир мешавад.

Казо қила, лекин ёрон мефаҳманд, ки маънии мазкур аз байти мазкур намеояд, фа таммал.

**ҲАМРОҲӢ КАРДАН** — *киноя аз* эҳсон намудан ва риоят кардан. Ва ин аз баъзе сиқот марвист.

**ҲИНДУЙӢ** — он аст, ки зар ба сарроф диҳанд ва ба ҷои дигар нависонида бигиранд ва мувофиқи нархи марсум ваҷҳи инро ба сарроф оид созанд. Ва ин расми Ҳиндустон аст ва лафз ҳам ҳиндӣ. Ва дар асли ин забон ҳундӣ (ба замми ҳо ва сукуни нун ва дол ба ёи расида), пас лафзи ҳиндуйӣ чунонки навиштаанд, аз тасарруфи форсиён аст. Таъсир гӯяд, байт:

Дусад нақди дил аз зулфи гиреҳгир,
Малоҳат карда ҳиндуйӣ ба Кашмир.

**ҲАЛУЙӢ** — навъе аз меваи латиф, ки гелос гӯянд; ва баъзе гӯянд ҳалвоест. Таъсир гӯяд, байт:

Шафтолуи дилбарон ҳалуяш,
Хубони ҷаҳон дар орзуяш.

**ҲАЛАЛУМ** — бозиест, ки аҷлофи Эрон бад-он машғул шаванд. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Мӯъмин ҳалалумбозии ҷимлон ба куҷо рафт,
Бокории сад дар сади Кирмон ба куҷо рафт.[106]

**ҲИНДУВОНА АФГАНДАН** — *киноя аз* камоли бим ва ҳарос. Ва ҳиндувона, ки дар асл ба маънии тарбуз аст, дар ин ҷо *киноя* аст аз синда, ки пасафгандаи ҳайвон бошад, ки гирду сахт бувад. Ва ин аз шахсе забондон шунида шуда, чунонки дар ҷом бастаам, байт:

Андозад аз маҳобати ӯ ҳиндувона фил,
Гар камтарин ғуломи ту гӯяд ба ӯ, барӣ!

Ва лафзи барӣ калимаест, ки филбонон дар вақти манъи коре ба фил гӯянд ва ӯ аз он бозояд. Ва ин муносиб аст ба ҳиндувона афгандан.

**ҲУИ АВВАЛ** — ба маънии нухустин; маънии ибтидо ва шурӯъи коре; ва ин истилоҳи куштигирон ва лутиёни вилоят аст, чунонки аз «Гулкуштӣ»-и Мир Наҷот ба субут мерасад.

**ҲАВОЙӢ** — мадохили подшоҳи Эрон, ки ғайри маҳсулоти замин бошад. Асар гӯяд, байт:

Кунад фақир зи файзи ҳаво чи комравойӣ,
Ба подшоҳи ҷаҳон дорад ихтисос ҳавойӣ.

**ҲАВО ГИРИФТАН** — парвоз гирифтан. Салим гӯяд, байт:

Ҳамчу шоҳине, ки мурғеро камин созад, Салим
То ҳаво гирад дили ман мерубояд тирро.

**ҲУШИ ҚАСЕ БУРДАН ва АЗ ҲУШ БУРДАНИ ҚАСЕ** — ба як маънӣ; аввал машҳур аст ва дуввум Ваҳид гӯяд, байт:

Расидам ғоратам кардӣ, надонистам чиҳо кардӣ,
Маро бурдӣ зи ҳуши ман, намедонам куҷо бурдӣ.

## БОБУЛЁ-УТ-ТАҲТОНӢ

**ЁИ ИСМӢ** — ҳарфи тардид аст, ки аз ҳуруфи атф бувад, чунонки гӯӣ: Зайд омад ё Амр. Ва гоҳе бар маътуф ва маътуф алайҳ ҳар ду омада. Саъдӣ гӯяд, байт:

Ё макун бо пилбонон дӯстӣ,
Ё бино кун хонае дархурди пил.

Ва низ Толиби Омулӣ гӯяд, байт:

Нозу карашмае бувад ойини ҳусн, лек
Меҳру вафо надонам, ё буд, ё набуд.

Дар ин сурат гоҳе мадхули яке манфӣ ва мадхули дигаре мусбат бошад, чунонки дар байти гузашта бар ин тақдир вови атф низ бо ӯ ҷамъ шавад. Ва ин дар ашъори қудамо бисьёр аст, агарчи ба лафзи вови атф макрӯҳ доштаанд, чунонки соҳиби «Ҷаҳонгирӣ» навишта. Лекин дар ин сурат ҳукми ҷузви калима пайдо мекунад, чунонки дар лафзи дигар (ور ). Ва гоҳ бошад, ки ба ҷои ё дар маътуф алайҳи лафзи дигар оранд, чунонки Суфӣ гӯяд, байт:

Ё Суфиро зи лоли худ ком диҳед,
В-ар ком намедиҳед, дашном диҳед!

Ва низ **ёи исмӣ** маҷҳул бошад ва мулҳақ бо феъл гардад ва барои истимрор бувад. Чун бо ҳарфи шарти танҳое мисли **кош**, ё феъл ояд, ҳазфи он ҷоиз аст, чунонки Ҷалоли Асир гӯяд, мисраъ:

Агар девонагӣ пайғамбарӣ дошт...

Ва низ Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Субҳи пирӣ шуд сафеду ғафлати мо кам нашуд,
Кош бедорӣ насиби мо ба қадри хоб буд?

Дар ин сурат доштӣ, будӣ шуҳрат дорад.

**ЁД** — маъруф; ва ин чунонки ба маънии масдарӣ ояд, ба маънии дил ва хотир низ меояд. Салим гӯяд, байт:

Мекунам чандон ки фикри ошноёни ватан,
Нест дар ёдам касе, к-ӯро тавонам ёд кард.

Ва дуввум чунонки гӯянд, ки: фулон чиз аз ёди ман рафтааст.

**ЁДГОР** — чизе ки аз касе нигоҳ доранд, ё ба дидани он чиз шахси мазкур ба ёд ояд. Ва **ёдгорӣ** (ба ёи нисбат) низ ба ҳамин маънӣ. Салим гӯяд, байт:

Барои сӯхтани ман чу шуъла тунд машав,
Агарчи хору хасам, ёдгории чаманам.

**ЁДБУД** — ба маънии **ёдгор**. Шифоӣ гӯяд, байт:

Ба хонаи ту дигар аз матоъи бандари ҳаҷв
Ба ёдбуд равон мекунам қатор-қатор.

**ЁРФУРӮШӢ** — таърифи дӯст кардан. Зафархони Аҳсан[107] гӯяд, байт:

Ба ҳар куҷо ки равам васфи дӯстон гӯям,
Барои ёрфурӯшӣ дукон намебояд.

**ЁЛ БАСТАН** — ба маънии ғурур ва нозу такаббур кардан. Мир Наҷот гӯяд, мисраъ:

Эй шуъла, ба мо сӯхтагон ёл мебанд...

Яҳьёи Кошӣ гӯяд, байт:

Ҳама аспон бар-ӯ аз шеҳа ханданд,
Чу бинандаш харон ҳам ёл банданд.

Ва низ шоире гӯяд, қитъа:

Як хона ба маъмурии ин хонаи зин нест,
Аз бори саманди ту чаро ёл бибанданд.
В-он мӯи камар тоби ҳаму печ надорад,
Хуб аст, ки ҷонон ба миён шол набанданд.

**ЁЛ** — *мурод* аспе ки мӯи гардани ӯ бисьёр дароз бошад. Шафеъои Асар гӯяд, байт:

Ҷилавдорат зи бахти хеш шод аст,
Равон гомаш аз ин ёли мурод аст.



**ЯХТАРОШ** — авзоре ки бозориён яхро бад-он тарошанд ва фурӯшанд ва ба шакли теша ва дос бошад. Сайфӣ гӯяд, байт:

Яхтароше ки ба дасти ҳама худ мебинам,
Беҳ зи моҳи нави иди рамазон аст маро.

**ЯХБАНД** — чизе ки ба сабаб ях баста, мисли об ва ғайра; ва низ бастани ях. Мулло Туғро гӯяд, байт:

Ҳаросон кард яхбандаш фалакро,
Зи сармо сӯхта рӯи малакро.

Ба маънии аввал **яхбаст** низ омада.

**ЯХИ БИСЬЁР ОБ ШАВАД, БО ХАЙЛЕ ОБИ ШӮРБО ФУЛОН ҚОР СУРАТ ГИРАД** — дар маҳалле гӯянд, ки кор ба машаққат ва таъаби бисьёр саранҷом пазирад. Холис гӯяд, байт:

Фалак осон ба коми зоҳиди борид куҷо гардад,
Яхи бисьёр гардад об, то ин осиё гардад.

**ЁРИ МУҲИМСОЗ** — амраде, ки к... бидиҳад. Фавқӣ гӯяд, байт:

Ҳама дар кӯдакӣ ёри муҳимсоз,
Чу сар зад риш, ринду шаърпардоз.[108]

Зоҳиран лафзи ёр дар ин маънӣ дахле надорад, зеро ки танҳо **муҳимсоз** низ ба ҳамин маънӣ омада, чунонки гузашт.

**ЯДА** — сангест ки туркон афсуне бад-он хонанд ва филҳол борон борад. Разии Дониш гӯяд, байт:

Боиси бориши борони сиришкам шудааст,
Дили сангини ту санги ядаро мемонад.

Ва гӯё ишорат ба ҳамин маънӣ кардааст. Устод Фирдавсӣ алайҳиррахма ҷое дар таърифи Афросиёб гӯяд, байт:

Ҳама корҳои шигарф оварад,
Чу чанг оварад, боду барф оварад.

Ва ба арабӣ онро ҳаҷарулматар гӯянд.

**ЯР(А)ҚОН** — марազе маъруф; дар арабӣ ба таҳрик (яъне **яроқон**)* аст; ва баъзе гӯянд, ки форсиён ба сукуни дуввум (яъне **ярқон**)* оранд. Ва муаллиф гӯяд хусусияти ин лафз нест, форсиён аксар алфоз, ки ба таҳрик бошад, ба сукуни дуввум оранд, мисли **ҳайвон** ва **ҷавлон** ва **тайрон**. Ва ҳаракатро низ гоҳе ба сукун оранд. чунончи Зулолӣ гӯяд, байт:

Чи хилват хилвате, к-аз ранги ҷаста:
Асар бар чеҳраи ярқон шикаста.

Дар ин сурат ҳаракатро, ки ба сукуни дуввум баъзе оварда, низ саҳеҳ бошад.

**ЯКДАСТ** — ҳамвор ва яксон. Салим гӯяд, байт:

Соф сарчашмаи ҳайвон тиҳӣ аз дарде нест,
Хизр к-ӯ номии якдаст сари ям бинад.[109]

Ва низ **якдаст** ва **дудаст** хилъат ва ҷома, чунончи аз аҳли забон ба таҳқиқ расида. Ва **Рустами якдаст** номи паҳлавонест, чунончи аз ашъори Салим зоҳир мешавад.

**ЯКТОИ ПИРОҲАН** — шахсе ки танҳо пироҳан дар бадани ӯ бошад. Ваҳдати Қумӣ гӯяд, байт:

Ту к-аз банди қабо вокарданаш рахти сафар бастӣ,
Чӣ хоҳӣ кард гар яктои пироҳан бурун ояд.

Ва дар ашъори асотиза танҳо **тои пироҳан** низ дида шуд. Ва дар ин байти Ваҳдати Қумӣ маълум мешавад, ки қабо як навъ муқобала бо пироҳан дорад.

**ЯК ПАҲЛУ** ва **БА ЯК ПАҲЛУ УФТОДАН** — яксӯ будан; хилофи дурӯ ва мунофиқ. Салим гӯяд, байт:

Баста камари кинам аз қабза камони ӯ,
Дар куштани ман теғаш уфтода ба як паҳлу.

**ЯК ПУШТИ ҚОРД МОНДАН** — *киноя аз* ғояти наздикӣ ва қурбат. Иброҳими Адҳам фармояд, байт:

Дар ҳубби оли соҳиб теғи дусар Алӣ,
Як пушти қорд монд, ки гӯянд олиям.

**ЯК ОШ ПУХТАН** — *киноя аз* миқдори қалил. Яҳьёи Кошӣ дар ҳаҷви акулӣ гӯяд, байт:

Меҳӯрад хом гӯштро чу ҳузабр,
Ки надорад як ош пухтан сабр.

**ЯКСӮ КАРДАН** — файсал намудан ва мунаққаҳ сохтан. Мустафо Мирзо писари шоҳзода Таҳмоспи Сафавӣ, чунонки дар «Тазкираи Насрободӣ» аст, гӯяд байт:

Ҳар чи бодо бод ҳарфе чанд мегӯям ба ӯ,
Қори худ дар ошиқӣ ин бор яксӯ мекунам.

**ЯКРӮ КАРДАН** — эъроз кардан билкуллия. Ва ин аз аҳли забон собит шуда.

**ЯКРИШТАТОБ** — *киноя аз* миқдори кам. Туғро гӯяд, байт:

Ҳазор бор яхи мавҷ дар муҳити ғамат
Ба оби бодаи якриштатоби гирьяи мост.

**ЯК БАҒАЛ** — ба маънии миқдори як бағал; ва низ *киноя аз* бисьёр. Туғро гӯяд, байт:

Як бағал мушк муяссар шавадаш нофасифат,
Дасти шона чу ба гесӯи расои ту расад.

Ду бағал низ ба ҳамин маънӣ, чунонки ду **бағал шиша** бисьёр дар ашъори Туғрои мазкур дида шуд.[110]

**ЯЪНЕ ҚАСАҚ** — дар ҷое гӯянд, ки чизе гуфта бошад ва хилоф ва зидди он манзур ва мақсуд бошад.[111]

**ЯКПО НАШУДАН** — ҷалд рафтан; ва ин аз муҳовара ба субут расида.

**ЮНҚОР** — торе ки аз рӯда созанд; ва ба маънии мутлақ ресмон ва тор низ омада, чунонки юнқори вақту соат. Ва ағлаб, ки лафзи туркист ё фарангӣ. Шифоӣ гӯяд, байт:

Резад аз тори ҳар яке оҳанг,
Аз бурунаш агар куни юнқор.

Ва метавонад, ки ба маънии созе бошад.

**ЯК ШОХИ ЧОДАР АФГАНДАН** — он аст, ки зани салита ва фоҳиша аз роҳи шӯхӣ ва беҳаёӣ чодари худро як тараф андозад. Ваҳид гӯяд, байт:

Бисӯзем бар духтари раз сипанд,
Ки аз шиша як шохи чодар фиганд.

**ЯЪНЕ ЧУНИН БОШАД** — мустаъмал аст. Ваҳид гӯяд, байт:

Шунидам гашт ҷонон меҳрубон, яъне чунин бошад,
Чу теғаш дил яке шуд, то замон, яъне чунин бошад.

Ва тамоми ин ғазал бар ҳамин ватира аст.

**ЁЛУ ҚУПОЛ** — иборат аз тану тӯш; ва дар асл ба маънии гардани асп ва таҳқиқи **купол** дар луғоти қадима гузашт. Ва сониян дар карру фар ва иззу шон мустаъмал аст. Мир Наҷот гӯяд, байт:

Чеҳраи оли фазо моҳ надорад, ба худо,
Ёлу куполи туро шоҳ надорад, ба худо.

Алҳамду лиллоҳ, ки бар лафзи муборак ин нусха итмом гирифт. Уммедворам, ки юмн ва баракати ин номи пок ҳусни қабули аҳли қабул ин нусхаро даст диҳад би маннихи ва фазлиҳи.

Тамом шуд нусхаи «Чароғи ҳидоят».



## ТАВЗЕҲОТ

1. Дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон чунин сабт гардидааст:

Аблақ зи дурангӣ назанад пир бимонам...

2. Дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон:

Зи бедоди ёри утукаш бигӯ...

3. Зери моддаи луғавии Ахтахона шоҳиде аз Шифоӣ оварда шудааст, ки мисраъҳо на мазмун, на алоқаи мантиқӣ доранд. Бинобар он байти аввалӣ партофта шуд. Байти боқимонда низ аз ҷиҳати вазн нуқс дорад.

4. Дар нусхаи чопи Эрон ба ҷои калимаи **барои** (ки дар чопҳои Ҳиндустон сабт аст) **барорӣ** оварда шудааст. Ва ҳамин саҳеҳтар менамояд:

Барорӣ адӯро зи беху буна...

5. Дар чопи Теҳрон маҳзуз ислоҳ кардааст ва дар поварақ шарҳи иловагӣ низ додааст.

6. Дар чопҳои Ҳиндустон **мадхури** оварда шудааст, ки аз ҳеч луғат пайдо нашуд ва маъное ҳам намедиҳад. Бинобар ин нусхаи чопи Теҳронро афзал донистем.

7. Яъне нақш кардани ошиқон, мотамиёну қаландарон шакли алиф бар сина.

8. Дар нашрҳои Ҳиндустон **анбил** сабт шудааст, ки ғалати чоп аст.

9. Дар чопи Теҳрон **«Болои чашмат абрӯ нагуфтан»** сабт аст.

10. Дар нусхаҳои нашри Ҳиндустон **овозе аз оҳангарон** сабт гардидааст.

11. Дар чопи Теҳрон **бозигар**.

12. Дар нусхаи нашри Теҳрон **харзачарх** сабт шудааст, ки ғалати чоп аст.

13. Дар чопи Теҳрон **Тақии Авҳадӣ** зикр шудааст.

14. Дар ҳамаи нусхаҳо **мақбулкаш** сабт гардида, ки ғалати китобат аст. Ин шакли калима дар ягон луғат дида нашуд ва маъное дар ин таркиб намедиҳад.

15. Дар чопи Теҳрон мисраъ ин хел сабт шудааст:

Як дам натавонӣ, ки гул аз ҷилва бибахшӣ.

16. Дар нусхаи чопи Теҳрон **забон** сабт шудааст, ки ғалат аст.

17. Дар нусхаи чопи Теҳрон **гардиш** сабт шудааст.

18. Дар нусхаи чопи Теҳрон **ҷаҳон** сабт аст.

19. Дар баъзе нусхаҳо **навоҷон** чоп шудааст.

20. Дар нусхаҳои чапи Ҳиндустон:

Зи ҳола моҳрух пардаҳо кашад зи ҳиҷоб...

сабт аст.

21. Дар нусхаҳои Ҳиндустон **ба зӯри** чоп шудааст, ки маъное намедиҳад. Шояд ғалати чоп бошад.

22. Дар нашри Теҳрон ибораро **ба замматайн** (яъне **бурукат шудан**) эъробгузорӣ кардааст, ки ғалат аст.

23. Дар чопи Теҳрон **Шафеъ** сабт шудааст.

24. Дар нусхаи чопи Теҳрон **Волаи Яздӣ**.

25. Дар ибораи мазкур ба муродифи дигари он **бар сари санг нишастан** ҳавола дода шудааст, вале худи ибора дар фарҳанг нест.

26. Дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон калимаи охири мисраъи аввали байт **ба ҷои кушт калимаи гашт** чоп шудааст, ки ба мазмуни байт мувофиқ нест.

27. Дар нусхаи нашри Теҳрон (дар мисраъи аввали байт) ба ҷои дами назъ ибораи дами мурғ оварда шудааст, ки ғалати чоп аст.
28. Дар чопҳои Ҳиндустон мушк ва Теҳрон муштак сабт гардида, ки ҳамаашон ғалат аст.
29. Дар чопҳои Ҳиндустон ба ҷои зулфи калимаи зоти сабт шудааст.
30. Дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон «Набудам мор шаб дар осиё то рӯз болидам» сабт шудааст, ки сабабаш иваз шудани нуқтаҳои ҳарфҳои калима мебошад: Мор مار — ёр یار; нолидам نالیدم — болидам بالیدم.
31. Дар мисраъи дуюми нусхаи Теҳрон ба ҷои бар бомаш барғалат бар пояш сабт гардидааст.
32. Дар аксар чопҳои Ҳиндустон бесарафшор оварда шудааст. Саҳеҳаш сарафсор (ки маъноаш — нӯхта, яккаҷилави аспу хару хачир) аст.
33. Дар чопи Теҳрон:

Бо занон як суҳбати подарҳавое мондааст...

34. Дар чопи Теҳрон воҳиди луғавӣ дар шакли посабз оварда шудааст.
35. Дар баъзе нусхаҳо мисраъҳои якуми ин ду байт ба тариқи зер омадааст:

Эй ки гуфтӣ аз ҷӣ бозат табъи хоми мо напухт...

* * *

Он ки гуфтӣ аз ҷӣ борат табъи хоми мо напухт...

36. Дар баъзе чопҳои Ҳиндустон номи истилоҳ дар шакли пирузӣ оварда шуда, дар шоҳидҳои оварда низ ин шакли ғалатро нигоҳ доштаанд:

Мӯъмини кунпирузӣ (?) нолӣ (?) духул рақсӣ чу ман,
Ки пои нуқси аҳл оҳанг кардӣ бесабаб (?).

37. Дар чопи Эрон байт ба тариқи зер оварда шудааст:

Онро ки пайрави дили равшанзабон бувад,
Аз пеш-пеши машъали давлат равон бувад.

38. Дар баъзе нусхаҳо (дар мисраъи аввали байт) ба ивази фарсудан калимаи фармудан омадааст.
39. Дар нусхаи чопи Теҳрон ҷумла ба тариқи зайл аст: «маъхуз аст аз пешон ва она, ки иборат аст аз ҷабҳои ҳайвон»...
40. Дар баъзе нусхаҳои дигар ин мисраъи рубоъӣ чунин оварда шудааст:

Аз гирья бигӯй нам надорад ҷигарат...

41. Мисраъи дуввуми ин байт дар нашрҳои Ҳиндустон дар чунин шакли ғалат сабт шудааст:

Вазъи ман бишнав, ҳамин беҳуда з-ин бустонанд (?)

42. Баршиголӣ калимаи ҳиндист — ба маънии ҳавои сернаму борон, иқлими серборон.
43. Мисраъи аввали байти мазкур дар нашри Теҳрон чунин аст:

Нишони санги ситам созадаш ба мучрим зор (?)

44. Мисраъи дуввуми байти мазкур дар баъзе чопҳои Ҳиндустон чунин оварда шудааст, ки ба назар саҳеҳ наменамояд:

Ҳеч маънӣ нест дар ёд асту меҳмон ошност (?)

45. Сози дутораи мусиқии ҳиндӣ, ки дар Ҳиндустон Кингрӣ гӯянд.
46. Дар аксар нусхаҳо ба ҷои калимаи тире-и мисраъи дуввум баҳре чоп шудааст, ки ҳеч маънӣ намедиҳад.
47. Мисраъ аз ҷиҳати вазн кӯтоҳ аст.
48. Дар баъзе нусхаҳо ба ивази ҳар хонааш (ки дар мисраъи дуввуми байт оварда шудааст) сархонааш чоп шудааст.



49. Дар баъзе нусхаҳо ба ҷои ҳарам калимаи ҳам сабт шудааст.
50. Дар баъзе нусхаҳо «Тазкираи Насрободӣ» зикр шудааст.
51. Мисраъи дуввуми байти мазкур дар нусхаҳо дар шаклҳои гуногун воҳӯрд, ки аксар аз ҷиҳати мазмуну вазни шеърӣ шубҳаноканд.
52. Дар баъзе нусхаҳо Нодиршоҳ омадааст.
53. Дар мақолаи луғавии мазкур ба калимаи гулбун ҳавола рафтааст, вале худи гулбун ҳамчун моддаи луғавӣ дар фарҳанг нест. Ин яке аз нуқсон ва саҳвҳои луғатсозист, ки аз муаллифони собиқ рух медод.
54. Дар баъзе нусхаҳо ба ҷои бишкуфад калимаи нашкуфад сабт гардидааст, ки ғалати маҳз аст.
55. Дар нусхаҳои дигар таркиби аз тоби... барғалат артоби сабт гардидааст.
56. Мисраъи мазкур дар баъзе нусхаҳо чунин сабт аст:

Баски бошад тинати мо соф аз ҳирсу ҳаво...

57. Ин мисраъ дар нусхаҳо дар чунин шакл низ оварда шудааст:

Ин муҷрим, ки асир шуд ба ногоҳ...

58. Аҷибаш он ки санаде ки барои сангак дар ибораи ба сари санг нишондан оварда мешавад, ғалат аст. Дар ҳамаи нусхаҳои дастрас ба ҷои сангак калимаи санг ё санге оварда шудааст. Ва он мисол ин аст:

Ҳамчу санге (?) ба сари санг нишонам ӯро...

Ҳол он ки сангак нонест, ки дар болои санг пухта мешавад. Мисраъро бояд ин тавр хонд:

Ҳамчу сангак ба сари санг нишонам ӯро...

59. Дар баъзе нусхаҳо мисраъи мазкур чунин сабт аст:

Ғайри дил акнун ба олам дилнишин туро бошад...

ё ки:

Ғайри дил акнун ба олам дилнишин бошад туро...

60. Дар нусхаи чопи Теҳрон моддаи асосии луғавӣ шохи куҳна доштан сабт гардидааст.
61. Дар аксар чопҳои Ҳиндустон байт ба тариқи зер сабт гардидааст, ки саҳеҳ наменамояд:

Ҳоҳад гузаре кард такаллуф ба бародар,
Бо дар ду табақ кӯфта шобоши писар кард.

Дар баъзе чопҳои дигар ба ҷои писар кард ибораи ба сар кард омадааст.
62. Дар баъзе нусхаҳо моддаи асосии луғавӣ шурбуляҳуд барғалат шаробуляҳуд чоп шудааст.
63. Мисраъи дуввуми ин байт дар баъзе нусхаҳо чунин аст:

Шарбошарони мусоҳибат ҳарфи ҳавост...

64. Се мисраъи аввали абъёти мазкур дар аксар нусхаҳо ғалат оварда шудаанд.
65. Ба ҷои калимаи тир-и мисраъи дуввуми ин байт дар баъзе нусхаҳо пир сабт гардидааст:

Аз он сар чу баргашта, баргашта пир...

66. Дар асли матн асои сеҳарфӣ-ст. Дар чопи Теҳрон тасҳеҳи қиёсӣ намуда, чӯби сеҳарфӣ овардааст.
67. Қариб дар ҳамаи нусхаҳои чопии асар дар шакли ғалати متبه ва منتبه сабт гардидааст.
68. Дар баъзе нусхаҳо ба ҷои то зи дил (дар мисраъи дуввуми байт) нози дил сабт аст.

69. Дар нусхаи чопи Теҳрон моддаи асосии луғавӣ қосӣ сабт шудааст.
70. Дар аксари нусхаҳои «Чароғи ҳидоят» моддаи асосии луғавӣ қиркотар навишта шудааст, вале ҳангоми эъробгузорӣ қисми охири калима ба вови мафтӯҳ ва лом қайд шудааст. Ва аз ин маълум мегардад, ки қирқовал саҳеҳ аст.
71. Дар чопи Теҳрон:

Эй хушкамарон танг бибандед миёнро...

сабт аст.
72. Ба сабаби ғалат ва номафҳум будани байт асли нусха бо ҳуруфоти арабӣ навишта шуд.
73. Дар чопи Теҳрон Муршиди Баруҷардӣ сабт шудааст.
74. Ба сабаби ғалат ва номафҳум будани байт асли нусха бо ҳуруфоти арабӣ навишта шуд.
75. Мисраъи дуввуми байти мазкур дар чопи Теҳрон чунин аст:

Бигзар аз ғайр чӣ мехоҳӣ аз ин кухна калот...

76. Дар аксари нусхаҳои чопи Ҳиндустон калимаи паридан ба буридан иваз шудааст ва ибора кӯҳ-кӯҳ аз сар буридани банг сабт гардидааст.
77. Мисраъи чоруми ин дубайтӣ дар чопи Теҳрон чунин оварда шудааст:

Дар оташи мизоҷи нишастам набишт... (?)

78. Дар аксар нашрҳои Ҳиндустон ба ивази ҳашарӣ калимаи сафарӣ оварда шудааст.
79. Дар мисраъи дуввуми ин байт (дар чопи Теҳрон) ба ҷои калимаи ҳаромӣ лафзи чароҳӣ (?) сабт шудааст.
80. Калимаи ёд-и мисраъи аввали ин байт дар чопҳои Ҳиндустон бод сабт гардидааст. Шояд ғалати чоп бошад:

Чандон ки боди Юсуф машғули турктоз аст...

81. Муаллиф санади мақолаи луғавии мазкурро ба калимаи часпон ҳавола кардааст, вале дар фарҳанг калимаи часпон нест.
82. Дар чопи Теҳрон мисраъи дуввуми ин байт барғалат сабт гардидааст:

Гар илтифот гулӯсӯзтар бувад санамаш (?)

83. Дар фарҳангҳо қалға ном бута ё рустанӣ дида нашуд. Шояд ин ҳамон ғалқо (галка) бошад, ки дар «Бурҳони котеъ» (гиёҳест монанд ба кабар) зикр шудааст ва қалға ғалати чоп бошад.
84. Мисраъи аввали байти мазкур дар чопҳои Ҳиндустон ба тариқи зайл оварда шудааст:

Ба ғайри кирми дарахте мазанн ҳазар зинҳор...

85. Дар чопи Теҳрон Луристон.
86. Дар чопҳои Ҳиндустон Дарвеши Деҳлӣ омадааст.
87. Дар чопҳои Ҳиндустон ба ҷои ибораи наргиси садбарг аксар барташ садбарг сабт шудааст.
88. Мисраъи дуввуми ин байт дар чопи Теҳрон ба тариқи зайл аст:

Лабе ки мерасад он ҷо лаби гиребон аст...

89. Дар нашрҳои Ҳиндустон калимаи аввали моддаи асосии луғавӣ ба ҷои лаклак калимаи номафҳуми لاك: сабт аст, ки ҳеҷ маъние намедиҳад.
90. Дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон ба ҷои калимаи нагрезанд-и мисраъи дуввуми байти мазкур бигрезанд сабт шудааст, ки ғалати чоп аст.



91. Дар чопи Теҳрон Амир Ҳамлаи Шаҳристонӣ сабт шудааст. Мисраъи дуввуми байт низ ғалат оварда шудааст:

Макони (?) он сари кӯ хуш мизоҷдон шудаанд...

92. Дар чопҳои Ҳиндустон на байт, балки мисраъи дуввум оварда шудаасту халос.
93. Мисраъи дуввуми байти мазкур дар баъзе нусхаҳо чунин оварда шудааст:

Нахоҳад мушку содоти Ҳусайнӣ...

94. Байте ки барои калимаи машшота шоҳид оварда шудааст, дар чопи Теҳрон ба Шифоӣ мансуб карда шудааст.
95. Калимаи бед-и байти мазкур дар нусхаи чопи Теҳрон банд сабт шудааст.
96. Дар чопи Теҳрон мисраъи дуввуми ин байт дар шакли ғалати

Зертушони (?) ту гар ком ба шаккар надиҳанд...

сабт гардидааст.
97. Дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон номи моддаи асосии луғавӣ меҳтарситоиш (ё меҳтари ситоиш) сабт шудааст.
98. Мисраъи аввали байти мазкур дар нусхаҳои чопи Ҳиндустон чунин оварда шудааст:

Пинҳон чу маҳргар куҳансол модарат...

99. Мисраъи аввали ин байт дар чопҳои Ҳиндустон чунин аст:

Баски соҳибдавлатонро ном мебошад зи ҷамъ...

100. Дар «Фарҳанги Онандроҷ» оварда шудааст, ки: дар мақоми таъна ва киноя гӯянд.
101. Дар чопи Теҳрон байти мазкурро ба шоир Ашраф мансуб кардаанд.
102. Дар нашрҳои Ҳиндустон ба ивази гуле... ки дар мисраъи аввали ин байт омадааст, ки эй... сабт гардидааст.
103. Дар ин мақолаи луғавӣ ишора рафтааст, ки санадаш дар ибораи таг-таги по оварда шудааст. Вале чунин ибора дар фарҳанг нест. Дар санади так-так калимаи наво тамоман дида намешавад.
104. Дар чопи Теҳрон байти мазкур ба Воҳид мансуб аст.
105. Дар чопи Теҳрон моддаи асосии луғавӣ ҳазордарра оварда шудааст.
106. Дар чопҳои Ҳиндустон байти мазкур ба Шифоӣ мансуб карда шудааст.
107. Дар нусхаи чопи Теҳрон Зафархони Ҳасан сабт шудааст.
108. Дар чопи Теҳрон мисраъи дуввуми байт ба тариқи зер оварда шуда, байт бошад ба Муиззӣ мансуб карда шудааст:

Чу созад кор гардад шаърпардоз...

109. Мисраъи дуввуми байти мазкур дар чопи Теҳрон чунин аст:

Хизр кӯтоҳии якдаст сари ям бинад...

110. Дар чопҳои Ҳиндустон ҳама ҷо ба ивази калимаи бағал лафзи наъл сабт шудааст.
111. Дар чопи Теҳрон моддаи луғавӣ яъне кашак аст.

## ЛУҒАТНОМАИ ФАРҲАНГИ «ЧАРОҒИ ҲИДОЯТ» БА ТАРТИБИ АЛИФБОИ ИМРӮЗАИ ТОҶИКӢ


| | |
|---|---|
| Абдуҳу 152 | عبده |
| Абир 152 | عبیر |
| Аблақ 17 | ابلق |
| Абрӯи заррин 17 | ابروی زرین |
| Абрӯи мардона 17 | ابروی مردانه |
| Абҷад сохтан 17 | ابجد ساختن |
| Адабхона 19 | ادبخانه |
| Адл будани тарозу 152 | عدل بودن ترازو |
| Аёғхона 29 | ایاغخانه |
| Аждаҳо 22 | اژدها |
| Аз 14 | از |
| Аз гарди роҳ расидан 21 | از گرد راه رسیدن |
| Аз дил мондан 21 | از دل ماندن |
| Азизмурда 153 | عزیزمرده |
| Аз ин қарор 20 | از این قرار |
| Аз касе ранг доштан 20 | از کسی رنگ داشتن |
| Аз нав ва аз сари нав 20 | از نو و از سر نو |
| Аз нафас андохтан 20 | از نفس انداختن |
| Аз об баромадан 20 | از آب برامدن |
| Аз паси сар сафир кашидан 21 | از پس سر صفیر کشیدن |
| Аз сар во кардан 20 | از سر وا کردن |
| Аз сари сӯзан берун шудан 19 | از سر سوزن بیرون شدن |
| Аз сар рафтани дег 19 | از سر رفتن دیگ |
| Аз сархона уфтодан 20 | از سر خانه افتادن |
| Аз саҳро ёфтан ва аз саҳро ҷустан 22 | از صحرا یافتن و از صحرا جستن |
| Аз ӯҳда баромадан 20 | از عهده برآمدن |
| Аз фикр уфтодан 20 | از فکر افتادن |
| Аз фулон чиз баровардан 20 | از فلان چیز برآوردن |





| | |
|---|---|
| Аз хок бардошта ва баргирифта ва танҳо баргирифта 21 | از خاك برداشته و برگرفته و تنها برگرفته |
| Аз худ ҳисоб доштан 22 | از خود حساب داشتن |
| Аз хушкчӯб тарошидан ва аз санг тарошидани чизе 22 | از خشك چوب تراشیدن واز سنگ تراشیدن چیزی |
| Аз чашми фулон дур 21 | از چشم فلان دور |
| Аз чашм уфтодан ва дар чашм уфтодан 21 | از چشم افتادن و در چشم افتادن |
| Аз чилла бардоштани камон 21 | از چله برداشتن کمان |
| Аз ҳам гузаштан 19 | از هم گذشتن |
| Аз ҳуш бурдан 19 | از هوش بردن |
| Аз ҳуш бурдани касе *ниг.* Ҳуши касе бурдан. | |
| Айвонкашф 28 | ایوان کشف |
| Айём фиристодан 29 | ایام فرستادن |
| Айнаки дурнамо 155 | عینك دورنما |
| Айнаки ҳазорбин 156 | عینك هزاربین |
| Айни муҳайяр 155 | عین محیر |
| Айниқи 155 | عینه |
| Айнулҳир(р) 155 | عین‌الهر |
| Айн шудан 155 | عین شدن |
| Айғири тез 29 | ایغر تیز |
| Алавт 24 | الوط |
| Аламбозӣ 154 | عالم بازی |
| Алами мурда 154 | علم مرده |
| Алиф бар сина кашидан 25 | الف بر سینه کشیدن |
| Алиф ба хок кашидан ва бар замин кашидан 25 | الف بخاك کشیدن و بر زمین کشیدن |
| Алифдоғ 25 | الف داغ |
| Алифи ханҷарӣ 24 | الف خنجری |
| Алифкаш 25 | الف کش |
| Алиқопӣ *ниг.* Алоқопӣ. | |
| Аллоф 155 | علاف |
| Алмоси холдор 24 | الماس خالدار |
| Алмостарош 24 | الماس تراش |
| Алоқопӣ//Алиқопӣ 154 | علی قاپی |
| Амн 16 | امن |
| Анбарбӯй 155 | عنبر بوی |
| Анбарӣ 155 | عنبری |

| | |
|---|---|
| Анбончаи Хизр 28 | انبانچهٔ خضر |
| Анг 26 | انگ |
| Ангуштарбозӣ 26 | انگشتر بازی |
| Ангуштари зинҳор 26 | انگشتر زنهار |
| Ангуштари по 26 | انگشتر پا |
| Ангушт баровардан аз ситам 26 | انگشت براوردن از ستم |
| Ангушти асал 27 | انگشت عسل |
| Ангушти шаҳодат 26 | انگشت شهادت |
| Ангуштпеч 26 | انگشت پیچ |
| Андеша 26 | اندیشه |
| Андоз 26 | انداز |
| Андоза 25 | اندازه |
| Арабӣ 152 | عربی |
| Арақ 153 | عرق |
| Арақи баҳор 152 | عرق بهار |
| Арақи фитна 152 | عرق فتنه |
| Арақи шакар 153 | عرق شکر |
| Арақ кардан 153 | عرق کردن |
| Арақрез 152 | عرق ریز |
| Арзи умр 153 | عرض عمر |
| Арочиф 19 | اراجیف |
| Арругур 153 | عروگور |
| Аскана 23 | اسکنه |
| Асноф 23 | اصناف |
| Асои сеҳарфӣ 153 | عصای سه حرفی |
| Асои шамшер 154 | عصای شمشیر |
| Аспи магасӣ 22 | اسپ مگسی |
| Аспи устурлоб 22 | اسپ اصطرلاب |
| Аспи чӯбин 14 | اسپ چوبین |
| Атри Ҷаҳонгирӣ 154 | عطر جهانگیری |
| Атр пошидан 154 | عطر پاشیدن |
| Атрфурӯш 154 | عطر فروش |
| Афшон 23 | افشان |
| Афшони чашми мӯр 23 | افشان چشم مور |
| Афшурдан 24 | افشردن |
| Ахм 19 | اخم |
| Ахтахона 18 | اخته خانه |
| Ашкрезон 23 | اشک ریزان |
| Ашк рехтан 23 | اشک ریختن |





| | |
|---|---|
| Ашраф 23 | اشرف |
| Аҳадӣ 18 | احدی |
| Аҳли бахья 28 | اهل بخیه |
| Аҳристон 28 | اهرستان |
| Аҷиллатулҳукамо 18 | اجلة الحکماء |
| Аҷонибӣ 152 | عجائبی |


Б


| | |
|---|---|
| Ба ангушт шумор кардан 30 | بانگشت شمار کردن |
| Ба асо роҳ рафтани мӯру муш 43 | بعصا راه رفتن مور و موش |
| Ба баст омадани роҳ 34 | به بست آمدن راه |
| Ба боди чумоқ гирифтан 33 | بباد چماق گرفتن |
| Ба боли дигар парвоз кардан ва паридан 34 | ببال دیگر پرواز کردن و پریدن |
| Ба боло кӯтоҳ 33 | ببالا کوتاه |
| Бавлӣ додан 45 | بولی دادن |
| Ба гирди сар рафтан 43 | بگرد سر رفتن |
| Ба гирд овардан 43 | بگرد آوردن |
| Баграс 43 | بگرس |
| Ба дандон 35 | بدندان |
| Ба дар мегӯям, эй девор бишнав 36 | بدر میگویم ای دیوار بشنو |
| Ба дастгардон гирифтан ва дастгардон 36 | بدست گردان گرفتن و دست گردان |
| Ба дасти кам бардоштан 36 | بدست کم برداشتن |
| Ба дасту дандон часпидан дар коре 36 | بدست و دندان چسپیدن در کاری |
| Ба даҳанҳо уфтодан 36 | بدهنها افتادن |
| Бадгуниё 35 | بدگنیا |
| Ба дил часпидан 36 | بدل چسپیدن |
| Баднамуд 36 | بدنمود |
| Ба дуккони фол ниҳодан 36 | بدکان فال نهادن |
| Бадхоб 36 | بدخواب |
| Бадхӯр 35 | بدخور |
| Ба забон нигоҳ доштан 41 | بزبان نگاهداشتن |
| Байза аз бим афгандан 47 | بیضه از بیم افگندن |
| Байза додан ва байза ниҳодан 47 | بیضه دادن و بیضه نهادن |
| Байзаи алвон 48 | بیضهٔ الوان |
| Байзаи фӯлод 47 | بیضهٔ فولاد |
| Байтал 48 | بیتل |

Байтулъамал 47 بیت‌العمل
Вайъат бастан 39 بیعت بستن
Баланд 44 بلند
Баланд андохтан 44 بلند انداختن
Баландпарвозӣ 44 بلند پروازی
Ба лафзи қалам ҳарф задан 44 بلفظ قلم حرف زدن
Балки 44 بلکه
Бало 43 بلا
Бам 44 بم
Ба мисмор дӯхтан 44 بمسمار دوختن
Банг аз сар паридан 44 بنگ از سر پریدن
Бандари рег 45 بندر ریگ
Бандари Сурат 44 بندر صورت
Банди шамшер 45 بند شمشیر
Банд кардан бар касе 45 بند کردن بر کسی
Баногӯшӣ (буногӯшӣ) задан 45 بناگوشی زدن
Банча 45 بنچه
Ба об расонидани буньёд ва бино 30 بآب رسانیدن بنیاد و بنا
Ба об рондан 30 بآب راندن
Ба оҳу сувор шудан 30 بآهو سوار شدن
Ба пои худ гирифтан 33 بپای خود گرفتن
Ба пой омадан 34 بپای آمدن
Ба пуфе дар банд аст 34 به پفی در بند است
Ба пуфи косагарӣ мавқуф ва вобаста будан 34 بپف کاسه‌گری موقوف و وابسته بودن
Ба пушти камон гирифтан 34 به پشت کمان گرفتن
Баракат шудан 41 برکت شدن
Бараҳнапо по ниҳодан 40 برهنه‌پا پا نهادن
Бар гардан бастани чизе ё коре 37 بر گردن بستن چیزی یا کاری
Барги бед 36 برگ بید
Барги най 37 برگ نی
Барги полуда 36 برگ پالوده
Бар димоғ хӯрдан 36 بر دماغ خوردن
Бардоштан 39 برداشتن
Ба ресмони касе ба чоҳ рафтан 41 بریسمان کسی بچاه رفتن
Барикор 40 برکار
Баркандани бӯса ва ҳам бӯса хӯрдан 40 برکندن بوسه و هم بوسه خوردن
Баркардани ранг 40 برکردن رنگ



Баркардани сар аз ғурфа 37 برکردن سر از غرفه
Бар касе давидан 38 بر کسی دویدن
Бар касе фитна кардан 38 بر کسی فتنه کردن
Бар кор бастан 38 بر کار بستن
Бар кор сувор шудан 40 بر کار سوار شدن
Бар масоил гаштан 37 بر مسائل گشتن
Бароварди ҳисоб 37 برآورد حساب
Барои хештан будан 39 برای خویشتن بودن
Ба роҳ сипурдан 39 براه سپردن
Баррабанд 41 بره بند
Бар рӯи рӯз уфтодани роз 37 بر روی روز افتادن راز
Бар рӯ истодан 37 بر رو استادن
Бар рӯ кашидан 36 بر رو کشیدن
Бар санг задан 38 بر سنگ زدن
Бар сари санг нишастан 37 بر سر سنگ نشستن
Бар сари хеш будан 38 بر سر خویش بودن
Бар сари қадам рафтан 38 بر سر قدم رفتن
Бар сар кашидан 37 بر سر کشیدن
Бар сар печидан 41 بر سر پیچیدن
Бар тоқи баланд 39 بر طاق بلند
Барфуфтода 40 برف افتاده
Бар хок афгандани таклиф 38 بر خاک افکندن تکلیف
Бархостан 39 برخاستن
Бархостани шӯр 40 برخاستن شور
Бар худ печидан 38 بر خود پیچیدن
Бар худ шикастан 38 بر خود شکستن
Бархӯрдан ва бархӯрдан рӯ ба рӯ 39 برخوردن و برخوردن رو برو
Барчидани бало 38 برچیدن بلا
Бар чормех кашидан 38 بر چارمیخ کشیدن
Баршикастани маҷлис 37 برشکستن مجلس
Баршикол (баршигол) 40 برشکال (برشگال)
Бар қолаб задан 40 بر قالب زدن
Бар-ӯ дармондан 41 برو درماندن
Барҳазар 39 برحذر
Ба санг омадани по ва санг омадани по 42 بسنگ آمدن پا و سنگ آمدن پا
Ба сарвакт расидан 42 بسروقت رسیدن
Ба сари зулф ҳарф задан 41 بسر زلف حرف زدن

